





Mtumishi wa Misikiti miwili Mitakatifu, Mfalme Salmaan Bin ‘Abdul‘aziiz Aal Su‘ud,
Mfalme wa Saud Arabia ametoa amri ya kuchapwa Msahafu huu Mtukufu,
na kutafsiriwa maana yake.



وقف لله تعالى من خادم الحرمين الشريفين
الملك سلمان بن عبد العزيز آل سعود
ولا يجوز بيعه
يوزع مجانًا

# ترجمة معاني القرآن الكريم
## إلى اللغة السواحلية

إعداد :
الدكتور عبد الله محمد أبو بكر
والشيخ ناصر خميس عبد الرحمن

مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف
بالمدينة المنورة

Ni waqfu kwa ajili ya Allah Mtukufu uliotolewa na
Mtumishi wa misikiti miwili mitukufu
Mfalme Salmaan Bin ‘Abdul‘aziiz Aal Su‘ud,
na hairuhusiwi kuuzwa
**Unagaiwa bure**

# Tafsiri ya Maana ya Qur’an Tukufu Kwenye Lugha ya Kiswahili

Imeandaliwa na
Dr Abdalla Mohamed Abubakar
na Sheikh Nassor Khamis Abdurahman

**Kiwanda cha Mfalme Fahad,**
**cha kuchapa Misahafu Mitukufu**
Madina Munawara

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

# مقدمة

بقلم معالي الشيخ الدكتور

**عبد اللطيف بن عبد العزيز بن عبد الرحمن آل الشيخ**

وزير الشؤون الإسلامية والدعوة والإرشاد

المشرف العام على المجمع

الحمد لله رب العالمين، القائل في كتابه الكريم:

﴿... قَدۡ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٞ وَكِتَٰبٞ مُّبِينٞ﴾.

والصلاة والسلام على أشرف الأنبياء والمرسلين، نبينا محمد صَلَّى ٱللَّهُ عَلَيۡهِ وَسَلَّمَ، القائل: «**خيركُم مَن تعلَّم القرآن وعلَّمه**».

أما بعد:

فإنفاذاً لتوجيهات خادم الحرمين الشريفين، الملك سلمان بن عبدالعزيز آل سعود -حفظه الله- بالعناية بكتاب الله، والعمل على تيسير نشره، وتوزيعه بين المسلمين، في مشارق الأرض ومغاربها، وتفسيره، وترجمة معانيه إلى مختلف لغات العالم.

وإيماناً من وزارة الشؤون الإسلامية والدعوة والإرشاد بالمملكة العربية السعودية بأهمية ترجمة معاني القرآن الكريم إلى جميع لغات العالم المهمة، تسهيلاً لفهمه على المسلمين الناطقين بغير العربية، وتحقيقاً للبلاغ المأمور به في قوله صَلَّى ٱللَّهُ عَلَيۡهِ وَسَلَّمَ: «**بلِّغوا عنِّي ولو آية**».

وخدمةً لإخواننا الناطقين باللغة السواحلية، يطيب لمجمع الملك فهد لطباعــة المصحف الشريف بالمدينة المنورة، أن يقدم للقارئ الكريم هذه الترجمة الســواحلية للتفســير الميسر، التي قام بها الدكتور عبد الله محمد أبو بكر والشــيخ ناصر خميس عبد الرحمن، وراجعهــا من قبل المجمع الدكتور هكزيمان ناصر، والدكتور خميس إمام حسين.

ونحمد الله ســبحانه وتعالى أن وفق لإنجاز هذا العمل العظيم، الذي نرجو أن يكون خالصاً لوجهه الكريم، وأن ينفع به الناس.

إننا لندرك أن ترجمة معاني القرآن الكريم -مهما بلغت دقتها- ستكون قاصرة عن أداء المعاني العظيمة التي يدل عليها النص القرآني المعجز، وأن المعاني الــتي تؤديها الترجمة إنما هي حصيلة ما بلغــه علم المترجم في فهم كتاب الله الكريم، وأنه يعتريها ما يعتري عمل البشر كلَّه من خطإ ونقص.

ومــن ثم نرجو من كل قــارئ لهذه الترجمة أن يــوافي مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريــف بالمدينة النبوية بما قد يجده فيها من خطإ أو نقص أو زيادة للإفادة من الاستدراكات في الطبعات القادمة إن شاء الله.

والله الموفق، وهو الهادي إلى ســواء الســبيل، اللّٰهُمَّ تقبل منا إنك أنت السميع العليم.

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema*
*Mwenye kurehemu.*

# Utangulizi

Mheshimiwa shekh dokta A'bdullatwif Bin 'Abdul'aziiz
Bin A'bdurrahman Aal sheikh,
waziri wa mambo ya kiislamu na da'wa na maelekezo,
msimamizi muongozaji wa kiwand.

Sifa njema zote ni za Allah Mtukufu Mlezi wa viumbe wote Aliyesema katika Kitabu Chake kitukufu

{Hakika imewajia nyinyi Nuru na Kitabu chenye kubainisha}

Rehema na amani zimshukie mtukufu wa Manabii na Mitume, Nabii wetu Muhammad anayesema:

"Mbora wenu ni yule anayejifunza Qur’ani na akawafundisha watu"

Baada ya kumsifu Allah Mtukufu na kumtakia rehema Nabii wetu Muhammad:

Kwa kutekeleza maelekezo ya Mtumishi wa Maeneo Matukufu ya Makka na Madina, Mfalme Salmaan Bin 'Abdul'aziiz Aal Su'ud, Allah Mtukufu Amhifadhi, ya kwamba Kitabu cha Allah Mtukufu kishughulikiwe ipasavyo na kazi ya kukisahilisha, kukieneza na kukigawa kwa Waislamu, Mashariki na Magharibi, kukifafanua na kukifasiri ifanyike,

Na kwa kuwa Wizara ya Mambo ya Kiislamu, na da’wa na Uelekezaji ina imani juu ya umuhimu wa kufasiri maana ya Qur’ani tukufu kwa lugha zote muhimu za ulimwengu ili kuwafanya Waislamu wanaozungumza lugha zisiyokuwa lugha ya Kiarabu waifahamu kwa usahali, na ili kuhakikisha ufikishaji Dini ulioamrishwa na Mtume (s.a.w.) katika kauli yake: "Nifikishieni japo aya moja" umetekelezwa,

Na kwa kuwatumikia ndugu zetu wanaozungumza lugha ya Kiswahili, Taasisi ya Mfalme Fahd ya kuchapisha Msahafu mtukufu iliyoko kwenye mji wa Mtume wa Madina ina furaha kumpatia msomaji tafsiri ya Kiswahli ya "Al-Tfsīr al-Muyassar" iliyotayarishwa na Dr Abdalla Mohamed Abubakar na Sheikh Nassor Khamis Abdurahman na kupitiwa, kwa upande wa Taasisi, na Dr Hakazimana Nassir na Dr Khamis Imam Hussein.

Tunamshukuru Allah Mtukufu kwa kutuwafikisha kumaliza kazi hii kubwa ambayo tunatarajia iwe ni yenye kumtakasia Allah Mtukufu na Aijaalie ni yenye kuwanufaisha watu.

Tunaelewa kwamba kufasiri maana ya Kitabu cha Allah Mtukufu, namna itakavyofikia kina kiutaalamu, itakuwa na upungufu wa kutoweza kutekeleza maana makubwa yaliyomo ndani ya andiko la Qur'ani yenye tabia ya kushinda, na kwamba maana yanayotolewa na tafsiri hii ni natija ya pale ulipofikia ujuzi wa mfasiri wa Kitabu cha Allah Mtukufu na kwamba kazi yao inatokewa na kile kinachoitokea kazi yote ya binadamu, ya makosa na upungufu.

Hivyo basi, tunatarajia kwa kila msomaji wa tafsiri hii aiarifu Taasisi ya Mfalme Fahd ya Kuchapisha Msahafu Mtukufu, iliyoko kwenye mji wa Mtume wa Madina, kuhusu chochote anachokipata katika tafsiri hii cha makosa, upungufu au ziada, ili iweze kurekebisha katika machapisho ya mbeleni.

Na Allah Mtukufu Ndiye Mwenye kuongoza na kuwafikia kwenye njia ya sawa. Ewe Mola! Tutakabalie. Hakika Wewe ndiye Mwenye kusikia na Mwenye kujua.

# Utangulizi Wa Tafsiri za Maana ya Qur’ani Tukufu

**Qur’ani** tukufu ni maneno ya Allah Mtukufu Aliiteremsha hivi ilivyo, kwa herufi zake na maana yake, kwa Mtume wake Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, ambaye ni rehema kwa viumbe wote, mwenye kuleta bishara njema na mwenye kuonya, mwenye kuita watu waelekee kwa Allah Mtukufu kwa amri Yake na ambaye ni taa yenye kung’ara. Yafuwatayo ni maelezo mafupi juu ya Qur’ani tukufu na ujumbe wake:

## Maelezo Kwa Ujumla Kuhusu Qur’ani Tukufu

### Kwanza: Kuieleza Qur’ani, Majina Yake na Sifa Zake:

Qur’ani tukufu ni maneno ya Allah Mtukufu, yaliyoteremshwa kwa Mtume Wake Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, kwa njia ya wahyi, matamshi yake vile yalivyo na maana yake, yaliyoandikwa Msahafuni, yaliyopokewa kwa njia ya kuenea na yanayosomwa kwa njia ya ibada.

Na Allah Mtukufu, Aliyeshinda na kutukuka, Ndiye Aliyeupa jina la Qur’ani (lenye maana ya kisomo) wahyi, wahyi huu Aliyomteremshia Mtume wake Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie. Anasema Allah Mtukufu: {Hakika sisi tumekuteremshia Qur’ani materemsho yanayotoka kwetu} (76:23) Kwa kuwa inatakiwa isomwe na isiachwe.

Na Allah Mtukufu Ameipa Qur’ani jina Al-Kitãb (Kitabu). Allah Mtukufu Anasema: {Hakika sisi tumekuteremshia Kitabu kwa haki} (4:105), kwa kuwa inatakiwa iandikwe na isipuuzwe.

Na Allah Mtukufu Ameisifu Qur’ani tukufu kuwa ni yenye kupambanua, na kuwa ni ukumbusho, na kuwa ni uongofu, na kuwa ni nuru, tiba, yenye hekima, mawaidha na sifa zisizokuwa hizo zenye kuonyesha ukubwa wa Qur’ani tukufu na ukamilifu wa ujumbe wake.

Na neno *"Mus'haf"* (Msahafu) linatokana na *Suhuf* (kurasa) zilizoandikiwa Qur'ani. Nalo ni jina lililopewa na Maswahaba lenye maana ya kitabu kilichoandikwa Qur'ani tukufu kwenye kurasa zake.

Na Qur'ani tukufu ni wahyi utokao kwa Allah Mtukufu Aliyetukuka, alioteremka nao Jibrili kwenye moyo wa Nabii Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na Amani zimshukie. Allah Mtukufu Anasema:{Na kwa hakika hiyo(Qur'ani) ni teremsho la Mola wa viumbe wote. Aliteremka nayo Roho mwaminifu. Juu ya moyo wako upate kuwa ni miongoni mwa waonyaji. Kwa lugha ya Kiarabu yenye kubainisha.}(26:192-195).

Na Nabii Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, hakuja na jambo jipya miongoni mwa Mitume katika hili. Ndugu zake Mitume, rehema na amani ziwashukie, walikuwa wakiteremkiwa na Jibrili kwa wahyi kutoka kwa Allah Mtukufu. Na Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kila sifa ya upungufu, Anamchagua Anayemtaka kuibeba amana hii kubwa. Allah Mtukufu Anasema: {Allah Mtukufu Anachagua wajumbe miongoni mwa Malaika na miongoni mwa watu, hakika Allah Mtukufu ni Mwenye kusikia, ni mwenye kuona} (22:75). Na Yeye Ndiye Mjuzi zaidi wa kumjua anayefaa kwa huo ujumbe na asiyefaa. Kwani viumbe ni viumbe vyake. Allah Mtukufu Aliyetakasika Anasema ambayo madhumuni yake: {Na Mola wako Anaumba Anachotaka na anachagua}(28:68).

**Pili: Kuteremka Qur'ani Tukufu:**

Wahyi ulianza kuteremka kwa Mtume wa Allah Mtukufu, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, siku ya Jumatatu tarehe kumi na saba ya Ramadhani, mwaka 610, katika pango La Hira, mojawapo ya majabali ya Makka tukufu, pale alipoteremkiwa na malaika Jibrili, Amani imshukie, na aya hizi zinazomaanisha:{Soma kwa Jina la Mola wako Aliyeumba. Alimuumba binadamu kutokana na pande la damu. Soma! Na Mola wako Ndiye Mtukufu kabisa. Ambaye Amefundisha kuandika kwa kalamu. Amemfundisha binadamu asichokijua} (96:1-5). Na aya hizi zikawa ni za kwanza katika Qur'ani tukufu kuteremshwa kwa Mtume wa Allah Mtukufu, rehema za Allah

Mtukufu na amani zimshukie. Nabii akarudi nazo aya hizo nyumbani kwa watu wake na huku kifua chake kinatetemeka kwa hofu na kujichelea nafsi yake. Akamsimulia mkewe Khadija binti Khuwailid, mama Wa waumini, radhi za Allah Mtukufu zimwendee, na akamwambia: ”Mimi najihofia nafsi yangu”. Khadija akamwambia: ”La! Furahika. Naapa kwa Allah Mtukufu kwamba Yeye hatakuacha kabisa. Kwani wewe unaunga kizazi, unasema kweli unapozungumza, unabeba mazito, unakirimu wageni na unasaidia kwenye matukio ya haki”. Khadija akaenda naye kwa Waraqah bin Naufal ambaye alikuwa ni miongoni mwa watu wa akili na busara, akasema Khadija kumwambia waraqah ”Ewe ami yangu! Msikilize huyu mwana wa ndugu yako”. Mtume wa Allah Mtukufu, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, alipomsimulia habari ya yale aliyoyaona, Waraqah alimwambia: ”Huyo ndiye Jibrili aliyekuwa akimteremkia Musa. Natamani ningalikuwa bado niko na nguvu zangu. Natamani niwe hai wakati watu wako watakapokutoa”. Mtume wa Allah Mtukufu, rehema ya Allah Mtukufu na amani zimshukie, akasema: ”Kwani wao watanitoa?”. Waraqah Akasema: ”Ndio. Hakuna mtu yoyote kabisa aliyekuja na hicho ulichokuja nacho isipokuwa alifanyiwa uadui. Na mimi ikinifikia siku hiyo yako nitasimama na wewe nikusaidie na nikunusuru”. Baada ya muda mchache wa kukutana huku Waraqah alikufa.

Na Qur’ani tukufu haikuteremka kwa Mtume wa Allah Mtukufu yote kwa mara moja, kama vilivyokuwa vitabu vingine vikiteremka kwa Mitume waliotangulia, rehema na amani ziwashukie. Lakini iliteremka vipande-vipande katika kipindi cha miaka ishirini na tatu. Ilikuwa sura ikiteremka kamili au baadhi ya aya zake.

Na hekima ya Qur’ani kuteremka vipande-vipande[1] ni kuimarisha moyo wa Nabii Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, na kumtia nguvu na kumthibitisha kwa kuteremkiwa na Jibrili kwa wahyi mara kwa mara, ili awe na nguvu zaidi na uthabiti imara katika kupambana na ukakamavu wa washirikina na upinzani wao juu ya kile alichotumilizwa kwacho mwanzo wa utume. Allah Mtukufu Aliyetakasika Anasema:

1. Taz. Tafsiri ya Tabari 19:10 na al-Murshid Al-Wajiz ya Abu Shamah, ukurasa 28.

”Na walisema wale waliokanusha: ’kwa nini asiteremshiwe Qur’ani yote kwa mara moja’. Hivyo ni ili tuuthibitishe moyo wako. Na tumeifafanua kwa kuileta polepole”. {25:32}.

Pia katika kuteremka Qur’ani tukufu vipande-vipande kuna hekima kubwa ya kimalezi, nayo ni kule kwenda na Waumini polepole katika kujua hukumu za Kidini na kuzifuata kivitendo, ili iwe sahali kwao kuijifundisha Qur’ani na kuifahamu, na kutoka kwenye giza la yale waliyokuwa nayo ya ujinga, ukafiri na ushirikina, waingie kwenye nuru ya Imani, kumpwekesha Allah Mtukufu na ujuzi.

**Tatu: Kuandikwa Qur’ani:**

Miongoni mwa njia za kuyatunza maneno yanayosemwa ni kuyaandika. Na maneno yasiyoandikwa huwa kuna uwezekano wa kusahauliwa. Na ilipokuwa Qur’ani tukufu imeteremka kuwa ni uongofu kwa viumbe wote mpaka Kiyama, haina budi kuandikwa.

Kuandikwa Qur’ani kumepata bahati ya kuwa Mtume wa Allah Mtukufu, rehema na amani zimshukie, alikuwa na hamu nako. Kwani Mtume, rehema na amani zimshukie, aliwaamuru baadhi ya maswahaba zake wanaojua kuandika, kuiandika Qur’ani tukufu, na akawafanya ni waandishi wa wahyi. Na aliyekuwa mashuhuri zaidi miongoni mwao ni Zaid bin Thãbit, mwenyeji wa Madina, Allah Mtukufu Awe radhi naye.[1]

Na Mtume wa Allah Mtukufu, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, alikuwa kila akiteremkiwa na wahyi akiuhifadhi, kisha akimsomea mmoja wa waandishi wa wahyi auandike na akisema: ”Ziwekeni aya hizi katika sura ambayo ndani yake imetajwa kadha na kadha”[2]. Akawatajia jina la sura na akawaamuru kuziandika hizo aya kwenye sura hiyo, kisha akawaamuru maswahaba kujifunza sehemu hiyo ya Qur’ani

1. Tafsiri ya Tabari, 1:28.
2. Abu Daud, **Sunan**, namba ya hadithi: 786, na Tirmidhi, **Sunan**, namba ya hadith:3086 na Hakim, **al- Mustadrak**, namba ya hadithi: 3325 na akasema: «Hii ni hadithi sahihi kwa misingi ya Bukhari na Muslim na haimo kwenye vitabu vyao.

tukufu iliyoteremka na kuihifadhi. Basi Qur'ani yote wakati wake iliandikwa kwenye vitu vilivyotumiwa kwa kuandikia[1].

Na Jibrili, amani imshukie, alikuwa akimsikiliza Nabii, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, akisoma Qur'ani kila mwaka mara moja, na katika mwaka ule ambao Nabii, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, alifariki alimsikiliza akisoma mara mbili kwa utungo wa aya na sura kama ilivyo katika Msahafu ulioko kwa Waislamu leo, ili kuhakikisha neno la Mungu wa haki, Mwingi wa baraka na utukufu: {Hakika ni juu yetu kuikusanya na kukuwezesha kuisoma. Basi tuisomapo (kupitia Jibrili) fuata kisomo chake} (75:17-18), na neno la Allah Mtukufu Aliyetakasika: {Tutakusomea hutasahau}(87:6).

**Nne: Kuikusanya Qur'ani Tukufu Kwenye Kurasa:**

Baada ya kufa Mtume wa Allah Mtukufu, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, Khalifa mwongofu Abubakar Siddik, Allah Mtukufu Aridhike naye, aliamrisha Qur'ani ikusanywe kwenye kurasa zilizopangwa, ili kisipotee kitu chochote katika Qur'ani kwa kifo cha wale wanaoihifadhi au kwa kupotea vile vitu vilivyokuwa vikiandikwa juu yake. Jukumu hili lilisimamiwa na mwandishi wa Wahyi, Zaid bin Thabit, Allah Mtukufu Awe radhi naye. Na baada ya kuirudia na kuhakikisha kuwa inalingana na ile iliokuwa imeandikwa kwenye vitu mbalimbali vya kuandikia na ile iliohifadhiwa nyoyoni, zilichukuliwa hizo kurasa zikawekwa nyumbani kwa Abubakar Siddik, Allah Mtukufu Awe radhi naye, kisha zikahifadhiwa nyumbani kwa Umar bin Khattaab, na zikahifadhiwa baada ya kufa kwake nyumbani kwa mke wa Nabii, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, Mama wa Waumini Hafswa binti Umar, Allah Mtukufu Awe radhi nao[2].

Na Uislamu ulipoenea, Waislamu walihitaji kuwa na Misahafu ya kusomea. Na baadhi ya Maswahaba walimshauri Uthman bin Affaan, Allah Mtukufu Awe radhi naye, kuwa ni

1. Bukhari, Sahih, namba ya hadithi:4592, 4593.
2. Bukhari, **Sahih**, namba ya hadithi:4986, Tirmidhi, **Sunan**, namba ya hadithi: 3103 na Imam Ahmad, **Musnad**, namba ya hadithi: 76.

dharura kuwakusanya watu katika Msahafu ambao utakuwa wa kutegemewa ambao Waislamu wataufuata katika kisomo chao. Basi akaliamuru kundi la wenye kuhifadhi Qur'ani tukufu miongoni mwa wale wanaojua kuandika wasimame kutekeleza jukumu hilo, wakiongozwa na Zaid bin Thabit, Allah Mtukufu Awe radhi naye, wakitegemea zile kurasa zilizokusanyiwa Qur'ani katika zama za Abubakar, akazikusanya kurasa hizo katika msahafu mmoja, na wakatoa kutokana na Msahafu huo nakala kadhaa, na ikatumwa, kwenye kila mji mkuu katika miji ya Kiislamu, nakala moja, na akawaamuru Waislamu kutengeneza Misahafu kutokana na nakala hiyo.

Na Misahafu yote inayojulikana ulimwenguni leo, iwe imeandikwa kwa mkono au imechapishwa kwa mashine za kuchapishia, asili yake ni ile Misahafu iliyonakiliwa na ikatumwa kwenye miji mikuu mbalimbali, haitafautiani nayo katika maneno yaliyomo wala utaratibu wake.

Na mpaka leo hivi, Waislamu wana hima ya kuchapisha Msahafu mtukufu na kufuatana na mambo mapya yanayotokea katika ulimwengu wa uchapishaji na teknolojia zake na vyombo vyake, ili kuhakikisha kuwa maneno ya Qur'ani kwa maandishi yaliyoandikiwa katika kipindi cha Khalifa mwongofu Uthmaan bin Affaan yanayojulikana kwa jina la Maandishi ya Kiuthmani yamepata daraja kubwa ya uzuri na uthabiti.

Na kiwanda cha Mfalme Fahd cha kuchapisha Msahafu Mtukufu katika Mji wa Mtume hakikuwa isipokuwa ni mojawapo ya alama zilizo wazi zenye kuonyesha vile Qur'ani tukufu inavyoshughulikiwa na vile viongozi wa Ufalme wa Kiarabu wa Kisaudi wanavyojishughulisha na Kitabu cha Allah Mtukufu na kuwa na hamu ya kukitumikia na kuwasahilishia Waislamu kupata Msahafu mtukufu ukiwa kwenye pambo zuri la uchapishaji, ujalidi, utunzi na uimara.

**Tano: Mpangilio wa Msahafu na Vigawanyo Vyake:**

Qur'ani inaanzia sura ya Al-Faatihah na inamalizikia sura ya Al-Nnaas. Nayo imekusanya sura 114. Na utungo huu umetoka kwa Mtume, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, na hautegemei utungo wa kuteremka. Sura ya kwanza iliyoteremka

ni Al-Alaq, na namba yake ni 96 katika utaratibu wa sura za Qur'ani. Na Maswahaba walikuwa wakijua mpangilio wa aya na sura kutokana na kisomo cha Mtume, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, anaposoma Qur'ani tukufu[1].

Na Msahafu leo umegawanywa kwenye Juzu thelathini, kila Juzu moja imegawanywa kwenye Hizbu mbili, na kila Hizbu moja imegawanywa Robo nne. Na kugawanywa namna hii kunatokana na wingi na jitihada za wanavyuoni ili kuwarahisishia waislamu kuisoma Qur'ani tukufu.

**Sita: Kujifunza Qur'ani Tukufu:**

Waislamu walijishughulisha kwa uangalifu sana juu ya kujifunza Qur'ani tukufu, kuihifadhi na kuisoma kama ilivyoteremshwa kwa Mtume wa Allah Mtukufu. Na wasomi wa Qur'ani na wenye kuihifadhi miongoni mwa Maswahaba walisimama kuwafundisha Wafuasi (Matabiina) mpaka wakayadhibiti maneno yake, na wakawasimamisha kwenye kila aya ili kuwafahamisha mpaka wakaelewa maana yake. Hivyo basi wakajifunza elimu ya Qur'ani pamoja na namna ya kuitumia. Kisha wakasimama mahafidhi miongoni mwa Wafuasi wakaweka msingi wa vyuo vya usomaji Qur'ani, wakishikamana na kile walichojifunza kwa Maswahaba cha namna ya kuisoma na kuyadhibiti matamshi yake, herufi zake na maneno yake, kujua mpangilio wa sura zake na aya zake, kuisoma kwa tajwidi, kuitamka vizuri na kujua namna ya kuisoma kwa utulivu. Hivyo basi Qur'ani tukufu ikawa yasomeshwa, yahifadhiwa na kusomwa. Na anayejifunza akawa aipokea kutoka kwa shekhe wake, miongoni mwa wasomaji wenye kuihifadhi kwa moyo, kwa njia ya kusomewa kwa mdomo kwa lugha ya Kiarabu yenye ufasaha na utamu kama ilivyoteremshwa kwa Mtume, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, mpaka leo.

Na Qur'ani tukufu husomwa kwa visomo kadhaa ambavyo ni namna ya utekelezaji wa maneno ya Qur'ani, herufi zake na namna ya kuyatamka, ambavyo Wafuasi walivichukua kutoka kwa Maswahaba ambao wao walivipokea kwa Mtume, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, na akawakubalia

1. Imenakiliwa kutoka kwa Imamu Maalik na al-Daani katika Al-Muqi', p.8

wavitumie. Na kisomo kilichotangaa zaidi wakati wetu huu ni kile cha ’Ãswim kupitia mapokezi ya mwanafunzi wake anayeitwa, Hafsw bin Sulaiman, na kisomo cha Nãfi’ kupitia kwa mapokezi ya mwanafunzi wake, ’Uthmaan bin Said anayejulikana kwa jina la Warsh. Na miongoni mwavyo ni riwaya ya Dūrî akimpokea Abu ’Amr al-Basri na riwaya ya Qãlūn.

**Saba: Tafsiri ya Qur’ani Tukufu:**

Tafsiri ya Qur’ani ina maana ya kuifafanua na kuibainisha[(1)]. Na haiwezekani kufikia lengo la maneno isipokuwa baada ya kujua maana yake na makusudio yake. Na Allah Mtukufu Amewahimiza wasomaji Qur’ani tukufu waelewe maana yake kwa kusema, kutakasika ni Kwake: {Ni Kitabu tulichokiteremsha kwako chenye baraka ili wazingatie aya zake na ili wakumbuke wenye akili}(38:29) Na kuzingatia (tadabbur) ina maana ya kutaka kuelewa.

Na Mtume wa Allah Mtukufu, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, alikuwa akiwafahamisha Maswahaba maana ya Qur’ani tukufu iliyowatatiza[(2)]. Lakini uthabiti wa lugha waliokuwa nao wakati huo na kwa kuwa Qur’ani tukufu imeteremshwa kwa lugha yao viliwafanya wao wasihitajie kuwa na maswali mengi juu ya maana ya aya za Qur’ani tukufu. Na miaka ilipoendelea kupita uhitaji wa watu juu ya Tafsiri uliongezeka.

Na mbegu ya elimu ya tafsiri yenyewe ilitokana na riwaya zilizopokewa kwa Mtume wa Allah Mtukufu, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, na Maswahaba zake kuhusu tafsiri ya Qur’ani tukufu, Aina hii ya tafsiri ilipewa jina la Tafsiri ya Mapokezi ambayo yazingatiwa kuwa njia muhimu zaidi za kuifahamu Qur’ani tukufu, kwa kuwa inatuelezea sisi vile Waislamu wa Mwongo wa kwanza walivyoifahamu Qur’ani kutokana na ujuzi wao mwingi wa lugha ya Kiarabu na kushuhudia kwao matukio na vile hali ilivyokuwa katika kipindi cha kuteremka Qur’ani tukufu.

1. Taz. Zarkashi, Alburhãn: 2:13.
2. Taz.. Twabari, Tafsir: 1:37, Ibn Taimiyyah, Usūl al- Tafsir, p35.

**(1)** Aina za Tafsiri:

Kulikuwa na mielekeo kadhaa ya wanavyuoni wa Tafsiri kulingana na aina za elimu wanazojishughulisha. Hivyo basi zilitokea tafsiri zenye kuelezea pande za lugha katika Qur'ani tukufu, na nyingine zinazoelezea hukumu za Sharia, na nyingine zinazoelezea pande za kihistoria, za kiakili, za kitabia na nyinginezo. Na wanavyuoni wameigawanya Tafsiri vigawanyo viwili:

**Kwanza:** Tafsiri ya Kimapokezi: nayo ni ile iliyonakiliwa kutoka kwa Mtume wa Allah Mtukufu, rehema na amani zimshukie, Maswahaba zake na mataabiina.

**Pili:** Tafsiri ya Maoni au Jitihadi (Ijtihãd) inayojengwa juu ya misingi sahihi ya kielimu.

**(2)** Njia Bora Zaidi za Tafsiri na Kaida Zake:

Tafsiri ya Mapokezi ndiyo inayotangulizwa katika kufasiri Qur'ani tukufu, kwa kuwa imepokewa kutoka kwa Nabii, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, au kutoka kwa Maswahaba zake na wanafunzi wao miongoni mwa Wafuasi. Nao ni wajuzi zaidi wa Tafsiri miongoni mwa watu. Na kwa kuwa kuelewa aya za Qur'ani tukufu kunahitaji ufafanuzi ambao haumo kwenye Tafsiri ya Mapokezi, basi ni juu mfasiri azingatie kaida zinazofuata:

1. Kuzingatia Tafsiri ya Mapokezi iliyothibiti juu ya maelezo ya maana za aya na kutoenda kinyume na tafsiri hiyo.
2. Kuafikiana na tafsiri iliyokuja kwenye Qur'ani tukufu na kufafanuliwa na Sunna ya Mtume, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie. Basi haifai kwa Mfasiri kutoa tafsiri inayogongana na maana hizo. Kwani Qur'ani tukufu inajifasiri yenyewe na haigongani, na Sunna imekuja kubainisha kilichotajwa kijumla katika Qur'ani na kuifasiri.
3. Kuwa na ujuzi wa lugha ya Kiarabu wa kuweza kufahamu maana ya matamko na vifungu vya maneno na namna ya matumizi. Hii ni kwa kuwa Qur'ani imeteremshwa kwa lugha ya Kiarabu, na inalazimu ifahamike kupitia kaida zake.

4. **4.** Kuzirudisha aya zenye utata wa kuzielewa kwenye zile zilizo wazi, kwani Qur'ani tukufu inajifafanua yenyewe. Na nyingi ya aya zake zina hukumu zilizo wazi na maana yaliyofafanuka. Na kuna aya zenye utata ambazo huenda maana yake yakawatatiza wengine, na kuzirudisha kwenye zile zilizofafanuka inasaidia kufahamu makusudio yake na kufanya maana yake kuwa wazi. Allah Mtukufu Anasema: {Yeye Ndiye Aliyekuteremshia Kitabu, miongoni mwa aya zake kuna zilizo wazi ambazo hizo ndio msingi wa Kitabu, na kuna nyingine zenye utata. Ama wale ambao zilipotoka nyoyo zao, wanafuata zile zenye utata kwa kutaka kuleta fujo na kutaka kuzipa tafsiri ya kupotosha, na hali kwamba hakuna ajuae tafsiri yake isipokuwa Allah Mtukufu. Na waliozama katika elimu wanasema: 'Tumekiamini. Kila mojawapo wa aina mbili hizi za aya zinatokana na Mola wetu. Na hawajikumbushi na kuwaidhika isipokuwa wenye akili} (3:7)

**5.** Kujiliwaza kwa hakika za ukweli za kisayansi zilizothibiti katika kufasiri aya zinazohusiana na ulimwengu, na kutoziingiza nadharia za kisayansi katika tafsiri ya Qur'ani tukufu, ili Qur'ani tukufu isibebeshwe maana isiyokuwa nayo.

**6.** Kujihadhari na tafsiri mbovu za kupotosha zenye kuyaepusha maana ya maneno ya Allah Mtukufu na kuyaweka mbali na vile Sheria takatifu ilivyo, na kuitoa nje ya kaida za lugha ya Kiarabu, ima kwa lengo la kupotosha au kwa sababu ya kutojua lugha ya Kiarabu, maana yake na namna ya kuitumia au kwa kudhania maana mbovu ambayo maneno ya Allah Mtukufu Aliyetukuka yaepushwa nayo.

**Nane: Miujiza ya Qur'ani:**

*I'jãz* kiistilahi ni hali inayopita uwezo wa kawaida wa kufanya kitu chochote kile, kiwe ni kitendo au maoni au mpangilio. Na *mu'jizah* (miujiza) ni sifa yenye kutokea ili iwe ni dalili ya alama na hoja za Manabii na Mitume, iwe juu yao rehema na amani. Na neno hili halikuja kwenye Qur'ani tukufu, lililokuja ni *ãyah* (alama) na *burhãn* (hoja) na mfano wa hayo.

Na Qur'ani tukufu ni maneno ya Allah Mtukufu, yenye ukamilifu wa maana na uzuri wa aya, matamko na upangaji wa maneno kwa namna ambayo binadamu hawauwezi. Allah Mtukufu Anasema: {Alif, Lãm, Rã'. Ni Kitabu ambacho aya zake zimepangwa vizuri kisha zikashereheshwa kutoka kwa Mwingi wa Hekima Aliye Mtambuzi} (11:1).

Na washrikina walijaribu kuwatia watu shaka kuhusu pale Qur'ani tukufu inapoteremka, na kuwapotoa watu kwa kuzua urongo na kutia tashwishi,[1] Allah Mtukufu, Aliyetakasika, Akateremsha aya za kuwataka walete mfano wa Qur'ani tukufu, sura kumi au sura moja iwapo ni wakweli[2], wakashindwa na hilo na wakakiri kuwa Qur'ani tukufu ingawa ni kwa lugha ya Kiarabu, haiwezekani kuiiga au kuja na kitu mafano wake. Anasema Allah Mtukufu: {Au wanasema: Ameizua. Sema: Basi leteni sura moja mfano wake, na muwaite mnaowaweza wasiokuwa Allah Mtukufu, iwapo nyinyi ni wakweli} (10:38).

Na Qur'ani tukufu ilitangaza tangazo wazi linalosikika kuwa binadamu wote pamoja na majini baada yao hawawezi kuleta kitu kama Qur'ani tukufu, hata kama watasaidiana wao kwa wao kufanya hivyo: {Sema: Lau watakusanyika binadamu na majini kuleta mfano wa hii Qur'ani, hawataleta mfano wake hata kama baadhi yao watawasaidia wengine miongoni mwao}(17:88).

Na Qur'ani tukufu inamshinda mwenye kutaka kuiiga, kwa kuwa ni maneno ya Allah Mtukufu ambayo hayafanani na maneno ya viumbe. Nayo ni alama na hoja kwa maneno yake, aya zake na lugha yake na taswira za ufasaha na ustadi wa matumizi ya lugha, habari zilizomo na visa vya kweli, maelezo na hukumu za Sheria ilizozikusanya, athari kubwa inayoiacha katika nafsi na roho na hakika za kielimu zenye kushinda zilizomo.

Ni mara ngapi wasomi wa tabia ya ulimwengu, anga za juu na wanaojishughulisha na elimu za maisha na utabibu na wengineo wameshangazwa na Qur'ani tukufu inavyozungumzia hakika za kielimu na ishara za kilimwengu zenye mafungamano na elimu wanazozishughulikia, kwa matamshi ya kielimu ya

---

1. Tazama aya zifuatazo: 6:7, 25. 2:5, 34:43, 36:69, 37:36, 38:4, 52:30.
2. Tazama aya zifuatazo: 2:23, 10:38, 11: 13, 52:34.

kina, ambayo haingii akilini kuwa yanatoka kwa Mtume asiyejua kusoma wala kuandika anayetokamana na jamii isiyojua kusoma wala kuandika, na katika ulimwengu ambao haukuwa unajua chochote kuhusu vitu hivyo, jambo ambalo lilisababisha watu kadha miongoni mwao kusilimu, kwa kuwa wao walifikia kwamba haimkini yale yaliyoletwa na Qur'ani yawe ni maneno ya binadamu, na kwamba hayo ni maneno ya aliyeumba ulimwengu na watu.

Na ni alama ngapi zilizomo ndani ya Qur'ani tukufu zenye kuonyesha upweke wa Allah Mtukufu na uhodari wa matengenezo yake. Allah Mtukufu Aliyetukuka Anasema: {Tutawaonyesha alama zetu kwenye pande mbalimbali na ndani ya nafsi zao mpaka iwafunukie wao kuwa Qur'ani ndiyo ukweli. Kwani hauwatoshi wao ushahidi wa Mola wako na kwamba Yeye Anashuhudia kila kitu.}(41:53).

**Tisa: Kufasiri Maana ya Qur'ani Tukufu kwa Lugha Nyingine:**

*Tarjamah* ni kuhamisha maneno kutoka lugha hadi nyingine[1]. Iwapo hiyo ndiyo hali ya kufasiri matamko yanayotungwa na wanadamu, basi tafsiri huwa ngumu zaidi inapokusudiwa kufasiri Qur'ani tukufu, kwani hiyo ni maneno ya Allah Mtukufu kwa lugha ya Kiarabu, nayo yameletwa na Allah Mtukufu kwa matamshi yake na maana yake. Na haimsahilikii binadamu yoyote kudai kuwa yeye ameyajua maana ya Qur'ani kikamilifu kwa pande zake zote au kuwa yeye anaweza kuyapanga vingine matamko yake kwa namna ilivyo katika matamshi yake ya Kiarabu.

Na pamoja na ugumu wa kufasiri Qur'ani tukufu, Wanavyuoni wa Kislamu wanatilia mkazo dharura ya kuifikisha Qur'ani tukufu na ujumbe wake kwa umma wa ardhi namna zitakazokuwa lugha zao. Na kuhakikisha hakutimu isipokuwa kupitia njia ya kufasiri.[2]

---

1. Taz.Ibn Manzur, **Lisãn al-'Arab** (mada: rajama, tarjama)
2. Taz.Ibrahim Anis, **Dalalãt al-Alfãz**, pp 171-175; Muhammad Awadh, **Fann al-Tarjamah**, p 19.

Na kufasiri Qur'ani tukufu kwa lugha nyingine inakuwa kwa:

1. kufasiri maana ya Qur'ani tukufu: nako ni kufasiri tu bila maelezo, kwa kuwa na mtazamo wa kufafanua maana ya matamko ya matini ya Qur'ani.
2. au kufasiri kimaelezo kwa kuitilia nguvu kwa ufafanuzi na upigaji mifano; kufasiri huku kunafanana na kule kufasiri Qur'ani tukufu kwa lugha nyingine.

Na namna tafsiri ya maana ya Qur'ani tukufu itakavyo kuwa ya kina, na namna mfasiri atakavyo kuwa amejikita katika ujuzi wa lugha mbili na kujua maana za aya, tafsiri hiyo haiitwi Qur'ani kwa sababu mbili:

**Kwanza:** ni kuwa Qur'ani tukufu ni maneno ya Allah Mtukufu yaliyoteremshwa kwa lugha ya Kiarabu, nayo iko kwenye kilele cha ufasaha na kupangika vizuri, na hivyo basi kurudi kuzitunga aya zake kwa lugha nyingine isiyokuwa ya Kiarabu kunatengua kuupa mtungo huo jina la Qur'ani.

**Pili:** Tafsiri inatoa taswira ya vile mfasiri anavyoelewa maana ya Qur'ani tukufu. Nayo, kiupande huu, inafanana na maelezo. Na kama ilivyo maelezo hayaitwi Qur'ani, vile vile tafsiri ya Qur'ani kwa lugha nyingine haiitwi Qur'ani.

Na ili tafsiri ya maana ya Qur'ani tukufu kwa lugha nyingine iwe ni yenye kukubaliwa, inapasa ipatikane kwenye tafsiri hiyo misingi iliyowekwa na wanavyuoni ya kueleza maana ya Qur'ani tukufu, pamoja na kuwa na hadhari asije mfasiri akaifanya tafsiri yake ni maficho ya kueneza tafsiri potofu ya maana ya Qur'ani tukufu au yenye kuharibu sifa za ibada ya Waislamu na sehemu zao takatifu, kama zilivyo tafsiri kadha zilizosimamiwa na wataalamu wa kizungu wa mambo ya nchi za Mashariki au wanaojinasibisha na Uislamu kwa urongo wakiwa na akida mbovu zinazopelekea kuvunja misingi ya tabia njema za Dini tukufu ya Uislamu na kuikoroga akida yake sahihi na Sheria yake nzuri.

Na kupitia njia hii, kiwanda cha Mfalme Fahd cha kuchapisha Msahafu kimejibebesha mzigo wa kutoa tafsiri zilizohakikishwa

za maana ya Qur'ani tukufu, kikiwa na hima ya kufikisha ujumbe mwema wa Qur'ani tukufu kwa wasiojua lugha ya Kiarabu kupitia lugha zao za kiasili.

Sifa njema zote ni za Allah Mtukufu Mlezi wa viumbe wote. Rehema za Allah Mtukufu imshukie Nabii wetu Muhammad, watu wake na Maswahaba zake wote na Wafuasi na wenye kuwafuata wao mpaka Siku ya Kiyama.

## SURA YA AL-FĀTIḤAH



Sura hii inaitwa Al-Fātiḥah, kwa kuwa Qur'ani tukufu inaanzia nayo. Pia inaitwa Al-Mathānī, kwa kuwa inasomwa katika kila rakaa. Na ina majina mengine.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**1.** Naanza kusoma Qur'an kwa jina la Allah Mtukufu nikiomba msaada Wake. «Allah» ni jina la Allah Mtukufu, Mwingi wa baraka Mwenye kutukuka, Anayestahiki kuabudiwa na sio mwingine. Nalo ni jina mahsusi zaidi miongoni mwa majina ya Allah Mtukufu, na haitwi kwa jina hili yoyote isipokuwa Yeye Aliyetakasika na sifa za upungufu. «Al-Raḥmān» Mwenye rehema nyingi Ambaye rehema Zake Zimewaenea viumbe vyote. «Al-Raḥīm» mwenye kuwarehemu Waumini. Na majina mawili haya, kati ya majina ya Allah Mtukufu, yanakusanya uthibitishaji wa sifa ya urehemefu kwa Allah Mtukufu kama inavyonasibiana na haiba Yake.

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢

**2.** Kila jinsi ya sifa njema ni ya Allah Mtukufu, Mwenye sifa ambazo zote ni za ukamilifu, Mwenye neema za nje na za ndani, za kidini na za kidunia. Na ndani yake kuna amri ya Allah Mtukufu kwa waja Wake wamsifu Yeye kwa kuwa Yeye Ndiye Mstahiki wa kusifiwa Peke Yake.

ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ٣

**3.** Mwingi wa rehema Ambaye rehema Zake zimewaenea viumbe vyote, Mwenye kuwarehemu Waumini.Na majina mawili haya ni miongoni mwa majina ya Allah Mtukufu.

مَٰلِكِ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ٤

**4.** Na Yeye, kutakasika ni Kwake, Peke Yake Ndiye Mwenye mamlaka ya Siku ya Kiyama, nayo ni Siku ya Malipo kwa matendo yaliyofanywa na waja. Muislamu anapoisoma aya hii katika kila rakaa, inamkumbusha siku ya Akhera na inamhimiza ajitayarishe kufanya matendo mema na kujiepusha na maasia na mabaya.

إِيَّاكَ نَعۡبُدُ وَإِيَّاكَ نَسۡتَعِينُ ٥

**5.** Sisi tunakuabudu wewe peke yako, na tunataka msaada kwako peke yako katika mambo yetu yote. Mambo yote yako mkononi mwako, hakuna asiyekuwa wewe anayemiliki chochote katika hayo hata kadiri ya uzito wa chungu mdogo. Katika aya hii kuna dalili ya kuwa mja haifai aelekeze kitu chochote miongoni mwa aina za ibada, kama kuomba, kutaka kunusuriwa, kuchinja na kutufu, isipokuwa kwa Allah Mtukufu Peke Yake. Pia ndani yake kuna ponya ya nyoyo kutokana na ugonjwa wa kufungamana na asiyekuwa Allah Mtukufu, na kutokana na ugonjwa wa ria, kujiona na kiburi.

ٱهۡدِنَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ٦

**6.** Tuonyeshe, tuongoze na tupe taufiki ya kuelekea njia iliyonyoka na ututhibitishe juu yake mpaka tukutane na wewe, nayo ni Uislamu ambao ndio njia iliyo wazi yenye kufikisha kwenye radhi za Allah Mtukufu na kwenye Pepo yake, njia tuliyoonyeshwa na aliye mwisho wa Mitume wa Allah Mtukufu na Manabii Wake, Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, kwani hakuna kufaulu kwa mja isipokuwa kwa kusimama imara juu yake.

صِرَٰطَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمۡتَ عَلَيۡهِمۡ غَيۡرِ ٱلۡمَغۡضُوبِ عَلَيۡهِمۡ وَلَا ٱلضَّآلِّينَ ٧

7. Njia ya wale uliowaneemesha miongoni mwa Manabii, wakweli wa imani, mashahidi na wema. Wao ndio watu wa uongofu na kusimama imara. Na usitufanye kuwa miongoni mwa wale waliofuata njia ya waliokasirikiwa, wale walioijua haki na wasiifuate kivitendo, nao ni Mayahudi na wale waliofanana na wao; wala usitufanye ni miongoni mwa wapotevu, nao ni wale ambao hawakuongoka kwa ujinga waliokuwa nao, wakapotea njia, nao ni Wanaswara na waliofuata mwenendo wao. Katika dua hii kuna ponya ya moyo wa Muislamu ya ugonjwa wa ukanushaji, ujinga na upotevu, na ni dalili kwamba neema kubwa zaidi kuliko zote ni neema ya Uislamu. Basi mwenye kuwa mjuzi zaidi wa haki na akawa mfuataji zaidi wa hiyo haki, basi huwa ni aula zaidi wa njia iliyonyoka. Na hapana shaka kwamba Maswahaba wa Mtume wa Allah Mtukufu, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, ndio watu aula zaidi wa hilo baada ya Manabii, amani iwashukie. Basi aya hii yaonyesha utukufu wao na ukubwa wa daraja yao, Allah Mtukufu Awe radhi nao. Ni sunna kwa msomaji aseme katika Swala baada ya kusoma Fatiha «Āmīn», na maana yake ni: Ewe Mola! Takabali. Nayo si aya katika sura ya Fatiha kwa maafikiano ya wanavyuoni. Na kwa hivyo wamekubaliana kwa umoja wao kutoiandika kwenye Misahafu.

## SURA YA AL-BAQARA

سُورَةُ البَقَرَةِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. "Alif Lam Mim" Herufi hizi na nyinginezo, miongoni mwa herufi zilizotajwa mwanzo wa sura, zinaashiria kuwa Qur'ani haiigiziki. Washirikina waliwekewa ushindani walete kitu kama Qur'ani, wakashindwa kushindana nayo, paomoja na kuwa imejengewa katika herufi hizi hizi ambazo Waarabu wanazitumia. Kulemewa kwa Waarabu kuja na Qur'ani kama hii, ingawa walikuwa ni mafasaha wa watu, ni dalili ya kuwa Qur'ani ni wahyi (waḥy) utokao kwa Allah Mtukufu.

الٓمٓ ١

2. Qurani hii ni kitabu kisicho na shaka kuwa kinatoka kwa Allah Mtukufu. Haifai kwa mtu yoyote kufanya shaka juu yake kwa uwazi wake. Wananufaika kwayo wenye uchajimungu (taqwā), wenye kujikinga kwa elimu yenye manufaa na amali njema, na wao ndio wanaomuogopa Allah Mtukufu na kufuata hukumu Zake.

ذَٰلِكَ ٱلۡكِتَٰبُ لَا رَيۡبَۛ فِيهِۛ هُدٗى لِّلۡمُتَّقِينَ ٢

3. Nao ndio wanao amini ghaibu (ghayb), ambayo haifikiliwi na hisia zao na akili zao pekee, kwa kuwa haijulikani isipokuwa kupitia wahyi wa Allah Mtukufu kwa Mtume wake, rehema za Allah Mtukufu na amani imshukie, kama kuamini Malaika, pepo, moto, na mengineyo katika

ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡغَيۡبِ وَيُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣

yale yaliyoelezwa na Mtume Wake, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie yeye. Imani (Ĭmān) ni neno lililokusanya kumkubali Allah Mtukufu, Malaika Wake, Vitabu Vyake, Siku ya Mwisho na Kadari (Qadar), kheri yake na shari yake. Na kutilia nguvu kukubali huko kwa maneno na vitendo, kwa moyo, ulimi na viungo. Na wao, pamoja na kuamini kwao mambo ya ghaibu yasiyoonekana, wanasimamisha Swala kwa kuchunga nyakati zake na kuzitekeleza ipasavyo kulingana na sheria ya Allah Mtukufu kwa Nabii wake Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukiye yeye. Kadhalika, katika kile tulichowapa wao, miongoni mwa mali, wanatoa sadaka ya mali zao ya wajibu na ya suna.

وَٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ وَبِٱلْآخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ٤

4. Na wao ndio ambao wanayaamini yaliyoteremshwa kwako, ewe Mtume, ya Qurani, na yalioteremshwa kwako ya hekima, ambayo ni Sunnah, na Vitabu vyote vilivyoteremshwa kwa Mitume kabla yako, kama Taurati, Injil na vinginevyo, na wanaiamini Nyumba ya Maisha baada ya kufa na yaliyomo ndani ya Nyumba hiyo ya kuhesabiwa na kulipwa. Wanaamini hayo kwa nyoyo zao, imani ya kidhati inayodhihiri kwenye ndimi zao na viungo vyao. Kutajwa Siku ya Mwisho mahususi ni kwa sababu kuiamini ni mojawapo ya vitu vikubwa zaidi vyenye kusukuma na kuhimiza kufanya vitendo vya kumtii Allah Mtukufu, kujiepusha na vitendo vya haramu na kuifanyia hesabu nafsi.

**5.** Wenye sifa hizi wako kwenye nuru inayotoka kwa Mola wao na taufiki inayotoka kwa Muumba Wao na Mwongozi Wao. Wao ndio wenye kufuzu, waliopata matakwa yao na kuokoka na shari ya vitu walivyovikimbia.

أُو۟لَـٰٓئِكَ عَلَىٰ هُدًى مِّن رَّبِّهِمْ ۖ وَأُو۟لَـٰٓئِكَ
هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ٥

**6.** Hakika wale walioyakanusha yalioteremshwa kwako kutoka kwa Mola Wako, kwa njia ya kiburi na ujeuri, hakutapatikana kuamini kutoka kwao; ni sawa kwao ukiwa utawatisha na kuwaonya adhabu ya Allah Mtukufu au utaacha kufanya hivyo, kwa sababu wao wameamua kukakamia kwenye njia yao ya batili.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ
ءَأَنذَرْتَهُمْ أَمْ لَمْ تُنذِرْهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ٦

**7.** Allah Mtukufu amewapiga muhuri nyoyo zao, masikio yao na ameweka funiko juu ya macho yao ya kuonea kwa sababu ya ukafiri na ujeuri walionao, baada ya haki kuwabainikia. Allah Mtukufu hakuwaafikia kwenye uongofu. Wao watapata adhabu kali katika Moto wa Jahanamu.

خَتَمَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَعَلَىٰ سَمْعِهِمْ ۖ وَعَلَىٰٓ
أَبْصَـٰرِهِمْ غِشَـٰوَةٌ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ٧

**8.** Miongoni mwa watu kuna kundi linalokuwa katika hali ya kutokuwa na uamuzi, linasimama baina ya Waumini na makafiri, nao ni wanafiki wanaosema kwa ndimi zao, "Tumemuamini Allah Mtukufu na Siku ya Mwisho,' na hali wao, katika undani wao, ni warongo, hawakuamini.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ
وَبِٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ وَمَا هُم بِمُؤْمِنِينَ ٨

**9.** Wanaitakidi, kwa ujinga wao, kuwa wao wanamdanganya Allah Mtukufu na Waumini, kwa kudhihirisha kwao Imani na kuficha kwao ukafiri,

يُخَـٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَمَا
يَخْدَعُونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ٩

na wao hawamdanganyi yoyote isipokuwa nafsi zao wenyewe, kwa kuwa madhara ya kudanganya kwao yanawarudia wao. Na kwa kuwa ujinga wao umekolea na nyoyo zao zimeharibika, huwa hawana hisia ya hilo.

**10.** Ndani ya nyoyo zao kuna shaka na uharibifu, ndipo wakaonjwa kwa kufanya maasia yenye kuwafanya wastahiki kuadhibiwa, na Allah Mtukufu akawazidishia shaka. Watakuwa na adhabu yenye uchungu kwa sababu ya urongo na unafiki wao.

فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ فَزَادَهُمُ ٱللَّهُ مَرَضٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡذِبُونَ ١٠

**11.** Wanapopewa nasaha wakome kufanya uharibifu katika ardhi kwa kukanusha na kuasi kutoa siri za Waumini na kuwategemea makafiri, wanasema kwa urongo na kubisha, "Sisi ndio watu wakutengeneza."

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ لَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ قَالُوٓاْ إِنَّمَا نَحۡنُ مُصۡلِحُونَ ١١

**12.** Hili wanalolifanya na kudai kuwa ni utengefu ndio uharibifu wenyewe, lakini wao, kwa ujinga wao na ujeuri wao, hawana hisia ya hilo.

أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡمُفۡسِدُونَ وَلَٰكِن لَّا يَشۡعُرُونَ ١٢

**13.** Na waambiwapo wanafiki, "Aminini kama walivyoamini masahaba, nako ni kuamini kwa moyo, ulimi na viungo," huwa wakibisha na kusema, "Basi, tuamini kama vile madhaifu wa akili na maoni walivyoamini, tuwe kama wao katika upumbavu?" Allah Mtukufu aliwajibu kwamba udhaifu wa akili na maoni ni wao peke yao. Na wao hawajui kuwa msimamo walionao ndio upotevu na hasara.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ ءَامِنُواْ كَمَآ ءَامَنَ ٱلنَّاسُ قَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ كَمَآ ءَامَنَ ٱلسُّفَهَآءُۗ أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلسُّفَهَآءُ وَلَٰكِن لَّا يَعۡلَمُونَ ١٣

**14.** Hawa wanafiki wakikutana na waumini huwa wakisema, "Tumeiamini Dini ya Uislamu kama nyinyi," na wakiondoka

وَإِذَا لَقُواْ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوۡاْ إِلَىٰ شَيَٰطِينِهِمۡ قَالُوٓاْ إِنَّا مَعَكُمۡ إِنَّمَا نَحۡنُ مُسۡتَهۡزِءُونَ ١٤

kwenda kwa viongozi wao makafiri wasiomjali Allah Mtukufu, huwa wakiwahakikishia kuwa wao wako kwenye mila ya ukafiri, hawajaiacha, na kuwa wao walikuwa wakiwacheza shere waumini.

ٱللَّهُ يَسۡتَهۡزِئُ بِهِمۡ وَيَمُدُّهُمۡ فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ١٥

**15.** Allah Mtukufu anawacheza shere wao na kuwapa muhula, ili wazidi kupotea, kuwa na shaka na kutokuwa na uamuzi, na Atawalipa kwa kuwacheza shere kwao Waislamu.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلۡهُدَىٰ فَمَا رَبِحَت تِّجَٰرَتُهُمۡ وَمَا كَانُواْ مُهۡتَدِينَ ١٦

**16.** Hao ndio wanafiki. Wamejiuza wenyewe katika mapatano ya hasara. Walichukuwa ukafiri na kuacha Imani. Hawakupata faida yoyote, bali walipata hasara ya kukosa uongofu. Huko ndiko kupata hasara kukubwa.

مَثَلُهُمۡ كَمَثَلِ ٱلَّذِي ٱسۡتَوۡقَدَ نَارٗا فَلَمَّآ أَضَآءَتۡ مَا حَوۡلَهُۥ ذَهَبَ ٱللَّهُ بِنُورِهِمۡ وَتَرَكَهُمۡ فِي ظُلُمَٰتٖ لَّا يُبۡصِرُونَ ١٧

**17.** Hali ya wanafiki ambao wameuamini, kidhahiri sio kindani, utume wa Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie yeye, kisha wakakanusha, wakawa wanaenda huku na kule kwenye giza la upotevu wao bila kujua wanapoenda wala kuwa na matarajio ya kutoka kwenye giza hilo, inafanana na hali ya kikundi cha watu, kwenye usiku wa giza, ambapo mmoja wao aliwasha moto mkubwa ili wapate joto na mwangaza. Moto ulipowaka na kung'arisha pembezoni mwake, ulizimika na giza likaenea. Wakawa watu hao wako kwenye giza, hawaoni chochote wala hawaongoki kupajua penye njia ya kujua pakutokea.

صُمُّۢ بُكۡمٌ عُمۡيٞ فَهُمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ١٨

**18.** Wao ni viziwi, hawaisikii haki kwa kuizingatia, ni mabubu, hawaitamki

haki, ni vipofu, hawauoni mwangaza wa uongofu. Kwa hivyo, hawawezi kurudi kwenye Imani ambayo waliiacha na kuchukuwa upotevu badali yake.

**19.** Au hali yao inafanana na hali ya kikundi kingine cha wanafiki ambao haki inawadhihirikia wakati mwengine, na huwa na shaka nayo wakati mwengine. Hali yao ni ile ya watu wanaotembea jangwani, wakanyeshewa na mvua nyingi, iliyofuatana na giza lingi lililopandana, mpigo wa radi pamoja na mng’aro wa pepe na vimondo vyenye kuchoma. Hivyo vinawafanya wao, kwa vituko vyake, kuweka vidole vyao kwenye masikio yao, kwa kuogopa kufa. Na Allah Mtukufu Amewazunguka makafiri, hawamponyoki wala hawamshindi.

أَوْ كَصَيِّبٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فِيهِ ظُلُمَٰتٌ وَرَعْدٌ وَبَرْقٌ يَجْعَلُونَ أَصَٰبِعَهُمْ فِىٓ ءَاذَانِهِم مِّنَ ٱلصَّوَٰعِقِ حَذَرَ ٱلْمَوْتِ ۚ وَٱللَّهُ مُحِيطٌۢ بِٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Hizo pepe, kwa mng’aro wake, zinakaribia kuwatoa macho yao. Pamoja na hivyo, kila pepe ikiwang’arishia njia, wanatembea kwenye mwangaza wake, na ikiondoka, njia huwa na giza ikawabidi wasimame pale waliopo. Lau si Allah Mtukufu kuwapa muda, Angewaondolea masikizi yao ya kusikia na macho yao ya kuonea. Na Yeye ni mwenye uwezo wa kufanya hilo wakati wowote. Yeye ni Muweza wa kila kitu.

يَكَادُ ٱلْبَرْقُ يَخْطَفُ أَبْصَٰرَهُمْ ۖ كُلَّمَآ أَضَآءَ لَهُم مَّشَوْا۟ فِيهِ وَإِذَآ أَظْلَمَ عَلَيْهِمْ قَامُوا۟ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَذَهَبَ بِسَمْعِهِمْ وَأَبْصَٰرِهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٠﴾

**21.** Mwito utokao kwa Allah Mtukufu kwa binadamu wote: Muabuduni Allah Mtukufu Ambaye Amewalea kwa neema zake, na mumuogope wala msiende kinyume na dini Yake. Kwani

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱعْبُدُوا۟ رَبَّكُمُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿٢١﴾

yeye ndiye Aliyewaumba kutoka kwenye hali ya kutokuwako, na Akawaumba waliokuwa kabla yenu, ili muwe ni miongoni mwa wenye kumcha Allah Mtukufu ambao Yeye Ameridhika nao na wao wameridhika na Yeye.

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ فِرَٰشًا وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءً وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجَ بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزْقًا لَّكُمْ ۖ فَلَا تَجْعَلُوا۟ لِلَّهِ أَندَادًا وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ٢٢

**22.** Mola wenu ni Yule Aliyewafanyia ardhi iwe ni tandiko, ili maisha yenu yawe mepesi juu yake, na mbingu ziwe zimejengeka madhubuti, na Akateremsha mvua kutoka kwenye mawingu, Akatoa kwa mvua hiyo matunda na mimea aina mbalimbali ili iwe ni riziki kwenu. Basi, msimuwekee Allah Mtukufu washirika katika ibada, hali nyinyi mnajua kuwa Allah Mtukufu Amepwekeka katika kuumba, kuruzuku na kustahiki kuabudiwa.

وَإِن كُنتُمْ فِى رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلَىٰ عَبْدِنَا فَأْتُوا۟ بِسُورَةٍ مِّن مِّثْلِهِۦ وَٱدْعُوا۟ شُهَدَآءَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٢٣

**23.** Na mkiwa, enyi makafiri, muna shaka juu ya Qur,ani tuliyomteremshia mja wetu Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani imshukie, na mkadai kuwa haitoki kwa Allah Mtukufu, basi leteni sura moja inayofanana na sura ya Qurani, na takeni msaada kutoka kwa yoyote mnayemuweza ili awasaidie, iwapo nyinyi ni wakweli katika madai yenu.

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا۟ وَلَن تَفْعَلُوا۟ فَٱتَّقُوا۟ ٱلنَّارَ ٱلَّتِى وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلْحِجَارَةُ ۖ أُعِدَّتْ لِلْكَٰفِرِينَ ٢٤

**24.** Mkiwa hamuwezi sasa, na hamtaweza wakati unaokuja kabisa, basi uogopeni Moto, kwa kumuamini Nabii, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, na kumtii Allah Mtukufu. Moto ambao kuni zake ni watu na mawe, umeandaliwa wenye kumkanusha Allah Mtukufu na Mitume Wake.

وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
أَنَّ لَهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ كُلَّمَا رُزِقُواْ مِنۡهَا مِن ثَمَرَةٖ رِّزۡقٗا
قَالُواْ هَٰذَا ٱلَّذِي رُزِقۡنَا مِن قَبۡلُۖ وَأُتُواْ بِهِۦ
مُتَشَٰبِهٗاۖ وَلَهُمۡ فِيهَآ أَزۡوَٰجٞ مُّطَهَّرَةٞۖ وَهُمۡ
فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٥

**25.** Waambie, ewe Mtume, watu wa Imani na amali nzuri, habari yenye kuwajaza furaha, kuwa wao huko Akhera watakuwa na Mabustani ya ajabu, ambayo inapita mito chini ya majumba yake makubwa na miti yake yenye vivuli. Kila Anapowaruzuku Allah Mtukufu humo aina yoyote ya matunda yenye ladha, watasema, "Allah Mtukufu Alituruzuku aina hii ya matunda kipindi cha nyuma." Watakapoionja wataikuta ni tafauti tamu yake na ladha yake, ingawa inafanana na aina iliyopita kwa rangi, sura na jina. Na katika hayo Mabustani ya Peponi watakuwa na wake waliosafishika na kila aina ya uchafu, wa nje, kama mkojo na damu ya hedhi, na wandani, kama kusema urongo na kuwa na tabia mbaya. Na wao, katika Pepo na starehe zake, watakaa milele, hawafi humo wala hawatoki.

۞إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَسۡتَحۡيِۦٓ أَن يَضۡرِبَ مَثَلٗا
مَّا بَعُوضَةٗ فَمَا فَوۡقَهَاۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
فَيَعۡلَمُونَ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّهِمۡۖ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ فَيَقُولُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا
مَثَلٗاۘ يُضِلُّ بِهِۦ كَثِيرٗا وَيَهۡدِي بِهِۦ كَثِيرٗاۚ
وَمَا يُضِلُّ بِهِۦٓ إِلَّا ٱلۡفَٰسِقِينَ ٢٦

**26.** Allah Mtukufu Halionei haya jambo la haki lolote kulitaja, liwe ni kubwa au dogo, hata kama ni kukipigia mfano kitu kidogo sana, kama mbu na nzi na mfano wake, katika vitu Alivyovipigia mfano Allah Mtukufu kuonyesha kushindwa kwa kila kitu kinachoabudiwa kisichokuwa Allah Mtukufu. Ama waumini, wao wanajua hekima ya Allah Mtukufu katika kupigia mfano kitu kikubwa au kidogo miongoni mwa viumbe Vyake. Ama makafiri, wanafanya maskhara na kusema, "Ni nini lengo la Allah Mtukufu kupigia mfano vidudu hivi vitwevu?" Allah Mtukufu anawajibu kwamba makusudio ni

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّـٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿٤٥﴾

**45.** Hakika wale waliomcha Allah Mtukufu, kwa kuyafuata Aliyoyaamrisha na kujiepusha na aliyoyakataza, watakua kwenye mabustani ya Pepo na mito ipitayo.

ٱدْخُلُوهَا بِسَلَـٰمٍ ءَامِنِينَ ﴿٤٦﴾

**46.** Wataambiwa, «Ingieni Mabustani haya mkiwa watulivu mumesalimika na kila ovu mmesalimika na kila adhabu».

وَنَزَعْنَا مَا فِى صُدُورِهِم مِّنْ غِلٍّ إِخْوَٰنًا عَلَىٰ سُرُرٍ مُّتَقَـٰبِلِينَ ﴿٤٧﴾

**47.** Na tutawaondolea yaliyomo ndani ya nyoyo zao ya chuki na uadui, wataishi Peponi wakiwa ndugu wapendanao, watakaa kwenye vitanda vikubwa na nyuso zao zitaelekeana katika hali ya kuungana na kupendana.

لَا يَمَسُّهُمْ فِيهَا نَصَبٌ وَمَا هُم مِّنْهَا بِمُخْرَجِينَ ﴿٤٨﴾

**48.** Haitawapata humo tabu wala uchovu. Na wao ni wenye kusalia humo milele.

۞ نَبِّئْ عِبَادِىٓ أَنِّىٓ أَنَا ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٤٩﴾

**49.** Wapashe habari, ewe Mtume, waja wangu kwamba mimi ni mwenye kuwasamehe Waumini wenye kutubia, ni mwenye huruma kwao.

وَأَنَّ عَذَابِى هُوَ ٱلْعَذَابُ ٱلْأَلِيمُ ﴿٥٠﴾

**50.** Na kwamba adhabu yangu ndiyo adhabu iumizayo yenye kutia uchungu kwa wasiotubia.

وَنَبِّئْهُمْ عَن ضَيْفِ إِبْرَٰهِيمَ ﴿٥١﴾

**51.** Na wapashe habari, ewe Mtume, kuhusu wageni wa Ibrãhîm miongoni mwa Malaika ambao walimpa habari njema za kupata mtoto na za kuangamia kwa jamaa wa Lûṭ.

إِذْ دَخَلُوا۟ عَلَيْهِ فَقَالُوا۟ سَلَـٰمًا قَالَ إِنَّا مِنكُمْ وَجِلُونَ ﴿٥٢﴾

**52.** Pindi walipoingia kwake na wakamuamkia kwa kusema, «Amani.» Hapo naye akawarudishia maamkizi ya amani. Kisha akawaletea chakula wakakataa kukila, na hapo akasema, «Sisi ni wenye hofu na nyinyi».

**53.** Malaika wakamwambia, «Usiwe na hofu. Sisi tumekuja kukupa habari njema kwamba utapata mtoto atakayekuwa na ujuzi mwingi wa Dini, naye ni Is'hãq».

قَالُواْ لَا تَوْجَلْ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٖ ﴿٥٣﴾

**54.** Ibrãhîm akasema, huku yuwaona ajabu, «Mnanipa habari njema za kupata mtoto na mimi nishakuwa mtu mzima, na mke wangu pia, ni kwa njia gani mnanipa habari njema hizo za kushangaza?».

قَالَ أَبَشَّرۡتُمُونِي عَلَىٰٓ أَن مَّسَّنِيَ ٱلۡكِبَرُ فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Wakasema, «Tunakupa habari njema kwa kweli ambayo Allah Mtukufu Ametujulisha nayo. Basi usiwe miongoni mwa waliokata tamaa ya wewe kupata mtoto».

قَالُواْ بَشَّرۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ فَلَا تَكُن مِّنَ ٱلۡقَٰنِطِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Ibrăhīm akasema, «Hakika hawakati tamaa na rehema za Mola wao isipokuwa walio na makosa waliojitenga na njia ya haki».

قَالَ وَمَن يَقۡنَطُ مِن رَّحۡمَةِ رَبِّهِۦٓ إِلَّا ٱلضَّآلُّونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Na akasema, «Ni jambo gani kubwa mlilolijia, enyi mliotumwa, kutoka kwa Allah Mtukufu?»

قَالَ فَمَا خَطۡبُكُمۡ أَيُّهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Wakasema, «Hakika Allah Mtukufu Ametutuma kuwaangamiza watu wa Lût walio washirikina wapotofu».

قَالُوٓاْ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمٖ مُّجۡرِمِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** Isipokuwa Lūṭ na watu wake waliomuamini, hao hatutawaangamiza na tutawaokoa wote.

إِلَّآ ءَالَ لُوطٍ إِنَّا لَمُنَجُّوهُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿٥٩﴾

**60.** Ama yule mke wake aliye kafiri, tumepitisha kwa amri ya Allah Mtukufu kumwangamiza pamoja na watakaosalia kwenye adhabu.

إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ قَدَّرۡنَآ إِنَّهَا لَمِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Basi walipofika kwa Lût Malaika waliotumwa.

فَلَمَّا جَآءَ ءَالَ لُوطٍ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Aliwaambia, «Kwa kweli, nyinyi ni watu msiojulikana na mimi».

قَالَ إِنَّكُمۡ قَوۡمٞ مُّنكَرُونَ ﴿٦٢﴾

| | |
|---|---|
| **63.** Wakasema, «Usiogope. Kwani hakika yetu sisi tumekujilia na adhabu ambayo jamaa zako walikuwa na shaka nayo na hawakuwa wakiikubali kuwa ni kweli». | قَالُواْ بَلْ جِئْنَٰكَ بِمَا كَانُواْ فِيهِ يَمْتَرُونَ ﴿٦٣﴾ |
| **64.** Na tumekujia na haki kutoka kwa Allah Mtukufu, na kwa hakika sisi ni wasema kweli. | وَأَتَيْنَٰكَ بِٱلْحَقِّ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ﴿٦٤﴾ |
| **65.** Kwa hivyo, toka pamoja na watu wako waumini, baada ya kupita sehemu ya usiku. Na wewe nenda nyuma yao isije mmoja wao akasalia nyuma ikampata adhabu. Na jichungeni asije mmoja wenu akageuka na akatazama nyuma asije akaona adhabu na pia naye ikampata. Na kimbilieni kule ambako Amewaamrisha Allah Mtukufu, ili mpate kuwa mahali salama penye amani. | فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِّنَ ٱلَّيْلِ وَٱتَّبِعْ أَدْبَٰرَهُمْ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنكُمْ أَحَدٌ وَٱمْضُواْ حَيْثُ تُؤْمَرُونَ ﴿٦٥﴾ |
| **66.** Na tukampelekea wahyi Lût kwamba watu wako(waliokukanusha) wataangamizwa wote, hakuna atakayesalia, pindi kutakapoanza kupambazuka. | وَقَضَيْنَآ إِلَيْهِ ذَٰلِكَ ٱلْأَمْرَ أَنَّ دَابِرَ هَٰٓؤُلَآءِ مَقْطُوعٌ مُّصْبِحِينَ ﴿٦٦﴾ |
| **67.** Na wakaja wakazi wa mji wa Lût mpaka kwa Lût pindi walipojua kwamba kwake kuna wageni, huku wana furaha na nderemo kwa wageni wake, ili wawachukue wafanye nao machafu. | وَجَآءَ أَهْلُ ٱلْمَدِينَةِ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٦٧﴾ |
| **68.** Lût akawaambia, «Hawa ni wageni wangu, na wako kwenye himaya yangu, basi msinifedheheshe». | قَالَ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ ضَيْفِى فَلَا تَفْضَحُونِ ﴿٦٨﴾ |
| **69.** Na yaogopeni mateso ya Allah Mtukufu, wala msiwasumbue mkaniingiza kwenye unyonge na madharau kwa kuwaudhi wageni wangu. | وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ ﴿٦٩﴾ |

قَالُوٓاْ أَوَ لَمۡ نَنۡهَكَ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٠

**70.** Watu wake wakasema, «Kwani sisi si tulikukataza kumkaribisha mgeni yoyote miongoni mwa walimwengu – na walikuwa wakiwakatia njia wasafiri - kwa kuwa sisi tunataka kufanya machafu na wao?»

قَالَ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِيٓ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ٧١

**71.** Lût akasema kuwaambia, «Hawa wanawake wenu ni mabinti zangu, waoeni iwapo mnataka kumaliza hamu zenu, wala msiyafanye mliyokatazwa na Allah Mtukufu ya kuwajia wanaume.» Amewaita hao wanawake kuwa ni mabinti zake, kwa kuwa Nabii wa *ummah* ana cheo cha baba kwao.

لَعَمۡرُكَ إِنَّهُمۡ لَفِي سَكۡرَتِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ٧٢

**72.** Muumba Anaapa kwa Anayemtaka na kwa Anachokitaka. Ama muumbwa haifai kwake kuapa isipokuwa kwa jina la Allah Mtukufu. Na Ameapa Allah Mtukufu Aliyetukuka kwa uhai wa Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), kwa kumtukuza kwa watu, kwamba watu wa Lût wako kwenye upotevu mkali, wana shaka na wako kwenye ushindani.

فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ مُشۡرِقِينَ ٧٣

**73.** Walikuwa hivyo mpaka kilipowashukia kimondo cha adhabu katika kipindi cha kutoka jua.

فَجَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِمۡ حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٍ ٧٤

**74.** Hapo tulivipindua vijiji vyao tukavifanya juu yake kuwa chini yake, na tukawanyeshea mawe ya udongo uliokauka ulio mgumu.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُتَوَسِّمِينَ ٧٥

**75.** Kwa hakika, katika yale yiliyowapata pana mawaidha kwa wenye kuangalia na kuzingatia.

وَإِنَّهَا لَبِسَبِيلٖ مُّقِيمٍ ٧٦

**76.** Na kwa hakika, vijiji vyao viko kwenye njia ya kudumu ambayo wasafiri wanaopitia huko wanaviona.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٧٧﴾

**77.** Kwa hakika, katika kule kuwaangamiza kwetu pana ushahidi waziwazi kwa wenye kuamini na wenye kutenda matendo yanayoambatana na sheria za Allah Mtukufu.

وَإِن كَانَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأَيۡكَةِ لَظَٰلِمِينَ ﴿٧٨﴾

**78.** Na kwa hakika, wakazi wa mji uliozingirwa na miti, nao ni watu wa Shuʻayb, walikuwa ni wenye kuzidhulumu nafsi zao kwa kumkanusha Allah Mtukufu na Mtume wao mtukufu.

فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٖ مُّبِينٖ ﴿٧٩﴾

**79.** Hivyo basi tuliwaadhibu kwa mtetemeko na adhabu ya siku ya uvuli. Na kwa hakika, makazi ya watu wa Lût na watu wa Shuʻayb yako katika njia iliyo wazi, watu wanayapitia katika safari zao na wanapata mazingatio.

وَلَقَدۡ كَذَّبَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡحِجۡرِ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ﴿٨٠﴾

**80.** Na kwa hakika, walimkanusha Mtume Ṣãliḥ, (amani imshukie), watu wa bonde la Ḥijr, nao ni kina Thamûd, wakawa kwa hilo ni wenye kuwakanusha Mitume wote. Kwani mwenye kumkanusha Mtume mmoja huwa amewakanusha Mitume wote, kwani wao wako kwenye Dini moja.

وَءَاتَيۡنَٰهُمۡ ءَايَٰتِنَا فَكَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ ﴿٨١﴾

**81.** Na tuliwapa watu wa Ṣãliḥ aya zetu zinazojulisha usahihi wa mambo ya haki ambayo amekuja nayo kwao Mtume Ṣãliḥ, na miongoni mwayo ni ngamia, wazingatie kwa aya hizo na wakawa ni wenye kujiweka mbali nazo na kuzipa mgongo.

وَكَانُواْ يَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتًا ءَامِنِينَ ﴿٨٢﴾

**82.** Na walikuwa wakiyachonga majabali na wakifanya humo majumba, na huku wao wanajiaminisha kwamba hayatawaangukia na hayataharibika.

**83.** Kikawachukua wao kimondo cha adhabu kipindi cha asubuhi mapema.

فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ مُصۡبِحِينَ ٨٣

**84.** Na hazikuwatetea wao mali zao wala zile ngome kwenye milima ya mawe wala zile nguvu na heshima walizopewa.

فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٨٤

**85.** Na hatukuumba mbingu na ardhi na vilivyoko baina yake isipokuwa kwa haki, zikiwa ni zenye kujulisha ukamilifu wa muumba wake na uwezo Wake, na kwamba Yeye Ndiye Ambaye ibada yoyote haifai kufanyiwa isipokuwa Yeye, Peke Yake, Asiyekuwa na mshirika. Na ule wakati ambao Kiyama kitasimama hauna budi ni wenye kuja, ili kila mtu apate kulipwa kwa yale aliyoyatenda. Basi wasamehe, ewe Mtume, hao washirikina, usiwapatilize na uyaachilie mbali wanayoyatenda.

وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۗ وَإِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَأٓتِيَةٞۖ فَٱصۡفَحِ ٱلصَّفۡحَ ٱلۡجَمِيلَ ٨٥

**86.** Hakika Mola wako Ndiye Muumba wa kila kitu, Ndiye Anayekijua, kwa hivyo hakuna kitu chochote kinachomshinda wala kufichika Kwake katika ardhi wala mbinguni.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلۡخَلَّٰقُ ٱلۡعَلِيمُ ٨٦

**87.** Na kwa kweli tumekupa, ewe Mtume, ufunguo wa Qur'ani, nao ni hizo aya saba (za sura ya Fatiha) zinazokaririwa katika kila Swala, na tumekupa Qur'ani tukufu.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَٰكَ سَبۡعٗا مِّنَ ٱلۡمَثَانِي وَٱلۡقُرۡءَانَ ٱلۡعَظِيمَ ٨٧

**88.** Usiziangalie kwa macho yako mawili zile starehe za duniani ambazo tuliwastarehesha nazo makafiri aina mbalimbali, na usisikitike juu ya ukafiri wao, na uwanyenyekee wenye kumuamini MwenyeziMungu na Mtume wake.

لَا تَمُدَّنَّ عَيۡنَيۡكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّنۡهُمۡ وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٨٨

**89.** Na sema, «Mimi ndiye muonyaji mwenye kuyafunua wazi yale ambayo watu wanaongokea kwayo kwenye kumuamini Allah Mtukufu Mola wa walimwengu».

وَقُلۡ إِنِّيٓ أَنَا ٱلنَّذِيرُ ٱلۡمُبِينُ ٨٩

**90.** Na ni mwenye kuwaonya nyinyi isije ikawapata adhabu kama ile Aliyoiteremsha Allah Mtukufu kwa wale walioigawanya Qur’ani, wakaiamini baadhi yake na wakaikanusha baadhi nyingine miongoni mwa Mayahudi, Wanaswara na makafiri wa Kikureshi.

كَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَى ٱلۡمُقۡتَسِمِينَ ٩٠

**91.** «Na wao ni wale walioifanya Qur’ani kuwa ni vigawanyo na mafungu.» Kati yao kuna wanaosema, ‘ni uchawi’ na kati yao kuna wanaosema, ‘ni ukuhani’ na kati yao kuna wanaosema yasiyokuwa hayo ili wawazuie watu kufuata uongofu.

ٱلَّذِينَ جَعَلُواْ ٱلۡقُرۡءَانَ عِضِينَ ٩١

**92.** Naapa kwa Mola wako, tutawahesabu tena tutawahesabu Siku ya Kiyama, na tutawalipa tena tutawalipa wote kwa kuigawanya kwao Qur’ani, kwa kuzua kwao urongo, kuibadilisha, kuipotoa na yasiyokuwa hayo.

فَوَرَبِّكَ لَنَسۡـَٔلَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٩٢

**93.** Ambayo wao walikuwa wakiyatenda ya kuabudu mizimu, maasia na madhambi. Na katika haya pana kuwaonya wao wasidumu nayo haya matendo mabaya.

عَمَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٩٣

**94.** Na utangaze waziwazi ulinganizi wa haki ambao Amekuamrisha nao Allah Mtukufu, wala usiwajali washirikina, kwani kwa kweli Amekutakasa Allah Mtukufu kutokana na hayo wanayoyasema.

فَٱصۡدَعۡ بِمَا تُؤۡمَرُ وَأَعۡرِضۡ عَنِ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٩٤

**95.** Sisi, kwa hakika, tumekutosheleza hao wacheza shere wenye kufanya dharau kati ya viongozi wa Kikureshi.

إِنَّا كَفَيۡنَٰكَ ٱلۡمُسۡتَهۡزِءِينَ ٩٥

**96.** Ambao wameifanya mizimu na vinginevyo kuwa ni washirika wa Allah Mtukufu. Basi watakuja kuujua mwisho wa vitendo vyao, hapa duniani na kesho Akhera.

ٱلَّذِينَ يَجۡعَلُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَۚ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٩٦

**97.** Na kwa kweli, tunaujua unyongekaji wa kifua chako, ewe Mtume, kwa yale wayasemayo washirikina kuhusu wewe na kuhusu ulinganizi wako.

وَلَقَدۡ نَعۡلَمُ أَنَّكَ يَضِيقُ صَدۡرُكَ بِمَا يَقُولُونَ ٩٧

**98.** Kimbilia kwa Mola wako pindi unaponyongeka moyo wako, na mtakasie yeye kwa kumshukuru na kumsifu. Na uwe ni miongoni mwa wenye kuswali kwa ajili ya Allah Mtukufu na wenye kumuabudu, kwani kwa kweli hilo litakutosheleza na lile lenye kukutia kero.

فَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ وَكُن مِّنَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٩٨

**99.** Na uendelee kumuabudu Mola wako muda wa uhai wako mpaka ikujie yakini isiyokuwa na shaka nayo ni kifo. Na Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), alitekeleza amri ya Mola Wake, kwani hakuacha kuendelea kumuabudu Allah Mtukufu mpaka ikamjia yakini ya kifo kutoka kwa Mola Wake.

وَٱعۡبُدۡ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأۡتِيَكَ ٱلۡيَقِينُ ٩٩

# SURA YA AL-NAḤL

سُورَةُ النَّحۡلِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

أَتَىٰٓ أَمۡرُ ٱللَّهِ فَلَا تَسۡتَعۡجِلُوهُۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ١

1. Kumekaribia kusimama Kiyama na kutoka amri ya Allah Mtukufu ya kuwaadhibu nyinyi, enyi makafiri, basi msiifanyie haraka adhabu kwa njia ya kuicheza shere ahadi ya Mtume kwenu. Na Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, Ametakasika na ushirika na washirikina.

يُنَزِّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ بِٱلرُّوحِ مِنۡ أَمۡرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦٓ أَنۡ أَنذِرُوٓاْ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱتَّقُونِ ٢

2. Allah Mtukufu Anawateremsha Malaika kuleta wahyi kwa amri Yake kwa anayemtaka miongoni mwa waja Wake waliotumilizwa kwamba waonyeni watu na ushirikina na waambieni kwamba hapana wa kuabudiwa kwa haki isipokuwa mimi. Hivyo basi, nicheni kwa kutekeleza faradhi zangu na kunipwekesha kwa kuniabudu na kunitakasa.

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ تَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٣

3. Ameziumba mbingu na ardhi kwa haki, ili waja kwa hizo wachukue ushahidi juu ya utukufu wa Muumba wa hizo na kwamba, Yeye Peke Yake, Ndiye Anayestahiki kuabudiwa, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, na Ametukuka na ushirikina wao.

خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِن نُّطۡفَةٖ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٞ مُّبِينٞ ٤

4. Amemuumba binadamu kutokana na maji dhalili, akitahamaki ajiona ana nguvu na majivuno, na akawa mkali wa utesi na kumjadili Mola wake katika kukanusha kufufuliwa na mengineyo, kama vile kusema,

«Ni nani atakayeihuisha mifupa iwapo itaozα.» Na akawa ni mwenye kumsahau Allah Mtukufu Aliyemuumba kutoka kwenye hali ya kutokuwako.

وَٱلۡأَنۡعَٰمَ خَلَقَهَاۗ لَكُمۡ فِيهَا دِفۡءٞ وَمَنَٰفِعُ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٥

5. Na wanyama miongoni mwa ngamia, ng'ombe na mbuzi, Allah Mtukufu Amewaumbia, enyi watu, na akajaalia joto katika sufi na manyoya yake, na manufaa mengine katika maziwa yake na ngozi zake na kuwatumia kwa kuwapanda na, wengine miongoni mwao, kuwala.

وَلَكُمۡ فِيهَا جَمَالٌ حِينَ تُرِيحُونَ وَحِينَ تَسۡرَحُونَ ٦

6. Na muna, kwa wanyama hao, pambo linaloingiza furaha kwenu, pindi mnapowarudisha kwenye mazizi yao jioni na pindi mnapowatoa kukicha kuwapeleka malishoni.

وَتَحۡمِلُ أَثۡقَالَكُمۡ إِلَىٰ بَلَدٖ لَّمۡ تَكُونُواْ بَٰلِغِيهِ إِلَّا بِشِقِّ ٱلۡأَنفُسِۚ إِنَّ رَبَّكُمۡ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٧

7. Na wanabeba wanyama hawa vyombo vyenu vizito kuvipeleka kwenye mji wa mbali ambao hamkuwa ni wenye kuufikia isipokuwa kwa usumbufu mwingi wa nafsi zenu na mashaka makubwa. Hakika Mola wenu ni Mpole, Mwenye huruma kwenu kwa kuwafanyia vitu mnavyovitaka kuwa ni vyepesi. Hivyo basi kusifiwa ni Kwake na kushukuriwa.

وَٱلۡخَيۡلَ وَٱلۡبِغَالَ وَٱلۡحَمِيرَ لِتَرۡكَبُوهَا وَزِينَةٗۚ وَيَخۡلُقُ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨

8. Na Amewaumbia farasi, nyumbu na punda, mpate kuwapanda na wawe ni pambo kwenu nyinyi na maangalizi mazuri. Na Anawaumbia nyinyi aina mbalimbali za vipando na vinginevyo ambavyo nyinyi hamna ujuzi navyo, ili mzidi kumuamini na kumshukuru.

وَعَلَى ٱللَّهِ قَصۡدُ ٱلسَّبِيلِ وَمِنۡهَا جَآئِرٞۚ وَلَوۡ شَآءَ لَهَدَىٰكُمۡ أَجۡمَعِينَ ٩

9. Na ni juu ya Allah Mtukufu kuwaeleza njia iliyonyooka ya kuwaongoa nyinyi, nayo ni Uislamu.

Na miongoni mwa njia kuna iliyoenda kombo isiyofikisha kwenye uongofu, nayo ni kila njia iliyo kinyume na Uislamu miongoni mwa mila na itikadi. Na lau Angalitaka Allah Mtukufu kuwaongoza, basi Angaliwaongoza nyote kwenye Imani.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءًۖ لَّكُم مِّنْهُ شَرَابٌ وَمِنْهُ شَجَرٌ فِيهِ تُسِيمُونَ ١٠

**10.** Yeye Ndiye Aliyewateremshia mvua kutoka juu na Akawapatia nyinyi kwa hiyo mvua maji mnayokunywa na akawatolea kwa maji hayo miti ya nyinyi kuwalisha wanyama wenu, na yanarudi kwenu matumizi yake na manufaa yake.

يُنۢبِتُ لَكُم بِهِ ٱلزَّرْعَ وَٱلزَّيْتُونَ وَٱلنَّخِيلَ وَٱلْأَعْنَٰبَ وَمِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ١١

**11.** Anawatolea nyinyi kutoka kwenye ardhi, kwa maji haya, mazao mbalimbali: Anawatolea nyinyi kwayo mizaituni, mitende na mizabibu, na anawatolea nyinyi kwayo kila aina ya matunda, makubwa kwa madogo. Hakika katika hayo pana ushahidi wa wazi kwa watu wanaofikiri na wakazingatia.

وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَۖ وَٱلنُّجُومُ مُسَخَّرَٰتٌۢ بِأَمْرِهِۦٓۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ١٢

**12.** Na Amewadhalilishia usiku kwa mapumziko yenu, na mchana kwa maisha yenu, na Amewadhalilishia jua likawa na mwangaza, na mwezi ukawa na nuru, na ili mpate kujua miaka na hesabu na manufaa mengine yasiyokuwa hayo. Na nyota huko mbinguni zimedhalilishwa kwa ajili yenu kwa amri ya Allah Mtukufu, ili mjue nyakati, kuiva kwa matunda na mazao na pia kuongoka kwa nyota hizo kwenye giza. Hakika, katika kudhalilisha huko, kuna alama za wazi kwa watu wanaotia mambo akilini mwao kuhusu Allah Mtukufu, hoja Zake na alama Zake.

**13.** Na Amewadhalilishia vile Alivyowaumbia katika ardhi miongoni mwa vinavyotambaa humo na matunda na madini na visivyokuwa hivyo ambavyo vina rangi na manufaa mbalimbali. Hakika katika uumbaji huo na kutafautiana rangi na manufaa pana mazingatio kwa watu wanaowaidhika na wanaojua kwamba katika kuvidhalilisha vitu hivi pana alama nyingi juu ya umoja wa Allah Mtukufu Aliyetukuka na juu ya kumpwekesha kwa ibada.

وَمَا ذَرَأَ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُخۡتَلِفًا أَلۡوَٰنُهُۥٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَذَّكَّرُونَ ١٣

**14.** Na Yeye Ndiye Ambaye Amewadhalilishia bahari ili mpate kula nyama laini ya samaki mnaowavua, na mtoe humo pambo mnalolivaa kama lulu na marjani, na utaziona jahazi kubwa zinapasua uso wa maji zikienda na kurudi, na mnazipanda ili mtafute riziki ya Allah Mtukufu kwa kufanya biashara na kutafuta faida ndani yake. ili mumshukuru Allah Mtukufu Aliyetukuka kwa neema zake kubwa juu yenu na msimuabudu asiyekuwa Yeye.

وَهُوَ ٱلَّذِي سَخَّرَ ٱلۡبَحۡرَ لِتَأۡكُلُواْ مِنۡهُ لَحۡمٗا طَرِيّٗا وَتَسۡتَخۡرِجُواْ مِنۡهُ حِلۡيَةٗ تَلۡبَسُونَهَاۖ وَتَرَى ٱلۡفُلۡكَ مَوَاخِرَ فِيهِ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٤

**15.** Na Ameyakitisha kwenye ardhi majabali ya kuithibitisha ili isije ikawayumbisha nyinyi, na Ameiweka humo mito ili mpate kunywa maji yake, na Amefanya humo njia nyingi ili mpate kuongoka kwa njia hizo kuzifikia sehemu mnazozikusudia.

وَأَلۡقَىٰ فِي ٱلۡأَرۡضِ رَوَٰسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمۡ وَأَنۡهَٰرٗا وَسُبُلٗا لَّعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ١٥

**16.** Na kwenye hiyo ardhi Ameweka alama ambazo kwa alama hizo mnajielekeza njia kipindi cha mchana, kama alivyoziweka nyota ili kujiongoza kwa nyota hizo kipindi cha usiku.

وَعَلَٰمَٰتٖۚ وَبِٱلنَّجۡمِ هُمۡ يَهۡتَدُونَ ١٦

أَفَمَن يَخۡلُقُ كَمَن لَّا يَخۡلُقُۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٧﴾

**17.** Basi mnamfanya Allah Mtukufu Ambaye Anaviumba vitu hivi na vinginevyo, katika kustahiki Kwake kuabudiwa Peke Yake, ni kama waungu wanaodhaniwa ambao hawaumbi chochote? Basi hamkumbuki utukufu wa Allah Mtukufu mkamuabudu Yeye Peke Yake?

وَإِن تَعُدُّواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ لَا تُحۡصُوهَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ﴿١٨﴾

**18.** Na mkijaribu kuzidhibiti neema za Allah Mtukufu kwenu, ili mjue idadi yake, hamuwezi kuzidhibiti kwa wingi wake na utafauti wake. Hakika Allah Mtukufu ni Mwingi wa kusamehe, ni Mwenye huruma kwenu, kwani Anasamehe kasoro zenu za kutotekeleza ushukuru wa neema, wala Hazikati kwenu, kwa kukiuka kwenu mipaka, wala Hawaharakishii mateso.

وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعۡلِنُونَ ﴿١٩﴾

**19.** Na Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kila aina ya upungufu, Anayajua matendo yenu yote, sawasawa yale mnayoyaficha ndani ya nafsi zenu au yale mnayoyafanya waziwazi mbele ya wengine, na Atawalipa kwayo.

وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَخۡلُقُونَ شَيۡـٔٗا وَهُمۡ يُخۡلَقُونَ ﴿٢٠﴾

**20.** Na wale waungu ambao washirikina wanawaabudu hawaumbi chochote hata kama ni kidogo vipi. Hao ni viumbe ambavyo washirikina wamevitengeneza kwa mikono yao. Vipi basi wataviabudu?

أَمۡوَٰتٌ غَيۡرُ أَحۡيَآءٖۖ وَمَا يَشۡعُرُونَ أَيَّانَ يُبۡعَثُونَ ﴿٢١﴾

**21.** Wote hao ni visiki, havina uhai, wala hawajui wakati ambao Allah Mtukufu Atawafufua wale wanaowaabudu. Na waungu hao pamoja na wanaowaabudu wote watatupwa Motoni Siku ya Kiyama.

**22.** Mola wenu Ndiye Mstahiki wa kuabudiwa Peke Yake. Yeye Ndiye Allah Mtukufu Mmoja Peke Yake, hivyo basi wale wasioamini kufufuliwa, nyoyo zao ni zenye kuukanusha upweke Wake, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, kwa kutoogopa mateso Yake. Kwa hivyo, wao wana ujeuri wa kutoikubali haki na kukataa kumuabudu Allah Mtukufu Peke Yake.

إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۚ فَٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ قُلُوبُهُم مُّنكِرَةٞ وَهُم مُّسۡتَكۡبِرُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ni kweli kwamba Allah Mtukufu Anayajua wanayoyaficha ya itikadi, maneno na vitendo, na wanayoyaonyesha waziwazi katika hayo, na Atawalipa kwa hayo. Kwa kweli Yeye, Aliyeshinda na kutukuka, Hawapendi wanaofanya ujeuri wa kukataa kumuabudu na kumtii, na Atawalipa kwa hilo.

لَا جَرَمَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعۡلِنُونَۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُسۡتَكۡبِرِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Na pindi wanapoulizwa, hawa washirikina, kuhusu yale aliyoteremshiwa Nabii Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, wanasema kwa urongo na uzushi, «Hakuleta isipokuwa visa vya waliotangulia na porojo zao».

وَإِذَا قِيلَ لَهُم مَّاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمۡ قَالُوٓاْ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Mwisho wao utakuwa ni kuzibeba dhambi zao kamili Siku ya Kiyama, hawatasamehewa chochote, na watazibeba dhambi za wale waliowadanganya ili kuwaepusha na Uislamu, bila ya kupunguziwa dhambi zao. Jueni mtanabahi, ni ubaya ulioje wa dhambi watakazozibeba!

لِيَحۡمِلُوٓاْ أَوۡزَارَهُمۡ كَامِلَةٗ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَمِنۡ أَوۡزَارِ ٱلَّذِينَ يُضِلُّونَهُم بِغَيۡرِ عِلۡمٍۗ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Kabla ya washirikina hawa, makafiri waliwafanyia vitimbi Mitume wao, na kuifanyia vitimbi haki waliokuja

قَدۡ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَأَتَى ٱللَّهُ بُنۡيَٰنَهُم مِّنَ ٱلۡقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيۡهِمُ

ٱلسَّقۡفُ مِن فَوۡقِهِمۡ وَأَتَىٰهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ٢٦

nayo. Hapo amri ya Allah Mtukufu ililijia jengo lao kutoka kwenye asili yake na msingi wake, na sakafu ikawaangukia, na maangamivu yakawajia kwenye sehemu ambazo walijiamini kuwa ni za amani, kutoka mahali wasipodhania kuwa maangamivu yatawajia kutoka hapo.

ثُمَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يُخۡزِيهِمۡ وَيَقُولُ أَيۡنَ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ كُنتُمۡ تُشَٰٓقُّونَ فِيهِمۡۚ قَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ إِنَّ ٱلۡخِزۡيَ ٱلۡيَوۡمَ وَٱلسُّوٓءَ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٧

**27.** Kisha Siku ya Kiyama Allah Mtukufu Atawafedhehi na Atawafanya wanyonge kwa adhabu na Atasema, «Wako wapi washirika wangu miongoni mwa waungu mliowaabudu badala yangu ili wawatetee msipate adhabu, na hali mlikuwa mkiwapiga vita Manabii na Waumini na mkiwafanyia uadui kwa sababu ya waungu hao?» Wanavyuoni wachamungu watasema, «Hakika udhalili na adhabu ndani ya Siku hii zitawashukia wenye kumkanusha Allah Mtukufu na Mitume Wake».

ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ ظَالِمِيٓ أَنفُسِهِمۡۖ فَأَلۡقَوُاْ ٱلسَّلَمَ مَا كُنَّا نَعۡمَلُ مِن سُوٓءِۭۚ بَلَىٰٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٢٨

**28.** Ambao Malaika watazichukua roho zao, na wao wako katika hali ya kuzidhulumu nafsi zao kwa kukanusha. Hapo watajisalimisha kwenye amri ya Allah Mtukufu pindi wanapoyaona mauti, na watavikanusha vile walivyokuwa wakiviabudu badala ya Allah Mtukufu na watasema, «Hatukuwa tukifanya maasia yoyote.» Na wataambiwa, «Mnasema urongo! Kwa hakika, mlikuwa mkiyafanya. Allah Mtukufu Anayajua matendo yenu yote na Atawalipa kwayo».

فَٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ فَلَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلۡمُتَكَبِّرِينَ ٢٩

**29.** Ingieni milango ya Jahanamu. Hamtatoka humo milele. Na mahali hapo ni paovu pa kukaa wenye

kiburi waliokataa kumuamini Allah Mtukufu, kumuabudu Yeye Peke Yake na kumtii.

**30.** Na wanapoambiwa Waumini wenye kumuogopa Allah Mtukufu, «Ni kitu gani Alichokiteremsha Allah Mtukufu kwa Nabii Muhammad, (rehema na amani zimshukie?)» wanasema, «Allah Mtukufu Amemteremshia wema na uongofu.» Wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake hapa duniani na wakawalingania waja wa Allah Mtukufu kwenye Imani na matendo mema, watapata heshima kubwa ya kupewa ushindi duniani na riziki kunjufu. Na nyumba ya Akhera ni bora kwao na ni kubwa kuliko vile walivyopewa duniani. Na nyumba yenye neema zaidi ya wale wachamungu wenye kumuogopa Allah Mtukufu ni Akhera.

۞ وَقِيلَ لِلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ مَاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمۡۚ قَالُواْ خَيۡرٗاۗ لِّلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٞۚ وَلَدَارُ ٱلۡأٓخِرَةِ خَيۡرٞۚ وَلَنِعۡمَ دَارُ ٱلۡمُتَّقِينَ ٣٠

**31.** Makazi yao ni mabustani ya Pepo ya Milele, watatulia humo, hawatatoka humo kabisa, mito itakuwa ikipita chini ya miti yake na majumba yake ya fahari. Watakuwa na kila kinachotamaniwa na nafsi zao. Kwa mfano wa malipo haya mazuri, Allah Mtukufu Atawalipa wachamungu wenye kumuogopa.

جَنَّٰتُ عَدۡنٖ يَدۡخُلُونَهَا تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ لَهُمۡ فِيهَا مَا يَشَآءُونَۚ كَذَٰلِكَ يَجۡزِي ٱللَّهُ ٱلۡمُتَّقِينَ ٣١

**32.** Ambao Malaika watazichukua roho zao, na hali nyoyo zimetakasika na ukafiri. Malaika watawaambia, «Amani iwe juu yenu, Maamkizi yenu peke yenu, na muokoke na kila ovu, ingieni Peponi kwa yale mliyokuwa mkiyafanya ya kumuamini Allah Mtukufu na kufuata amri Yake».

ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ طَيِّبِينَ يَقُولُونَ سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمُ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٣٢

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَوۡ يَأۡتِيَ أَمۡرُ رَبِّكَۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٣٣

**33.** Washirikina hawangojei isipokuwa wajiwe na Malaika wazichukue roho zao wakiwa katika hali ya ukafiri, au ije ya amri ya Allah Mtukufu na adhabu ya haraka ya kuwaangamiza. Na kama walivyokanusha hawa, walikanusha makafiri kabla yao, Allah Mtukufu Akawaangamiza. Wala Allah Mtukufu Hakuwadhulumu kwa kuwaangamiza na kuwaadhibu, lakini wao ndio waliokuwa wakizidhulumu nafsi zao kwa mambo yaliyowafanya wastahili kuadhibiwa.

فَأَصَابَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُواْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٤

**34.** Basi yaliwateremkia mateso ya madhambi yao ambayo waliyatenda na ikawazingira wao adhabu ambayo walikuwa wakiifanyia shere.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ لَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا عَبَدۡنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَيۡءٖ نَّحۡنُ وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمۡنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَيۡءٖۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ فَهَلۡ عَلَى ٱلرُّسُلِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٣٥

**35.** Na washirikina walisema, «Lau Allah Mtukufu Angetaka tumuabudu Yeye Peke Yake, hatungalimuabudu yoyote asiyekuwa Yeye, sisi wala baba zetu kabla yetu, wala hatungaliharamisha chochote Asichokiharamisha». Ni hoja kama hizi za kipotofu walizozitumia makafiri waliopita. Na wao ni warongo, kwani Allah Mtukufu Aliwaamrisha na Akawakataza na Akawawezesha kuyasimamia Aliyowakalifisha nayo, na Akawapa nguvu na matakwa yanayotokana na vitendo vyao. Kwa hivyo, kujenga hoja kwao wakitegemea mapitisho ya Allah Mtukufu na makadirio Yake ni ubatilifu mkubwa baada ya kuonywa kwao na Mitume. Na Mitume wenye kuwaonya hawana la zaidi isipokuwa kuufikisha ujumbe ulio wazi waliokalifishwa nao.

**36.** Kwa hakika tulipeleka kwa kila *ummah* uliopita mjumbe wa kuwaamrisha wao kumuabudu Allah Mtukufu na kumtii Peke Yake, na kuacha kumuabudu asiyekuwa Yeye miongoni mwa Mashetani, mizimu, wafu na vinginevyo kati ya vile vinavyotegemewa badala ya Allah Mtukufu. Basi wakawa miongoni mwao wale ambao Allah Mtukufu aliwaongoa wakafuata njia ya Mitume, na kati yao wakapatikana wakaidi waliofuata njia za upotofu, hapo ikapasa kwao upotevu na Allah Mtukufu Asiwaafikie. Basi tembeeni katika ardhi na mjionee kwa macho yenu vipi yalivyokuwa marejeo ya hawa wakanushaji na maangamivu yaliyowashukia, mpate kuzingatia?

وَلَقَدۡ بَعَثۡنَا فِى كُلِّ أُمَّةٖ رَّسُولًا أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱجۡتَنِبُواْ ٱلطَّٰغُوتَۖ فَمِنۡهُم مَّنۡ هَدَى ٱللَّهُ وَمِنۡهُم مَّنۡ حَقَّتۡ عَلَيۡهِ ٱلضَّلَٰلَةُۚ فَسِيرُواْ فِى ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٣٦

**37.** Utakapofanya bidii yako ya mwisho, ewe Mtume, kuwaongoa hawa washirikina, basi jua kwamba Allah Mtukufu Hamuongozi Anayepotosha, na hawana wao yoyote asiyekuwa Allah Mtukufu atakayewaokoa na kuwazuilia adhabu Yake.

إِن تَحۡرِصۡ عَلَىٰ هُدَىٰهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِى مَن يُضِلُّۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٣٧

**38.** Na hawa washirikina waliapa kwa Allah Mtukufu viapo vizito kwamba Allah Mtukufu Hatamfufua aliyekufa baada na kumalizika na kutawanyika. Kwani, Atawafufua Allah Mtukufu kwa lazima, hiyo ni ahadi ya kweli Aliyojilazimisha nayo, lakini wengi wa watu hawaujui uwezo wa Allah Mtukufu wa kufufua, ndio maana wanaukanusha.

وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَا يَبۡعَثُ ٱللَّهُ مَن يَمُوتُۚ بَلَىٰ وَعۡدًا عَلَيۡهِ حَقّٗا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٨

**39.** Allah Mtukufu Atawafufua waja wote, ili awafunulie ukweli wa Ufufuzi ambao wametafautiana

لِيُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِى يَخۡتَلِفُونَ فِيهِ وَلِيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ كَانُواْ كَٰذِبِينَ ٣٩

juu yake, na ili makafiri wenye kuukanusha wapate kujua kwamba wao wako kwenye ubatilifu na kwamba wao ni warongo pindi walipoapa kwamba hakuna kufufuliwa.

إِنَّمَا قَوۡلُنَا لِشَيۡءٍ إِذَآ أَرَدۡنَٰهُ أَن نَّقُولَ لَهُۥ
كُن فَيَكُونُ ٤٠

**40.** Hakika jambo la kufufua ni lepesi kwetu. Kwani sisi tutakapo kitu, tunakiambia «Kuwa» ukitahamaki kimeshakuwa na kimeshapatikana.

وَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ فِي ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا
ظُلِمُواْ لَنُبَوِّئَنَّهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٗۖ وَلَأَجۡرُ
ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٤١

**41.** Na wale walioacha makao yao kwa ajili ya Allah Mtukufu na wakahama baada ya matukio ya kudhulumiwa, tutawakalisha duniani makao mema. Na malipo ya Akhera ni makubwa zaidi, kwani malipo yao huko ni Pepo. Lau wale waliosalia nyuma wakaacha kuhama wangejua, ujuzi wa uhakika, yale yaliyoko kwa Allah Mtukufu ya malipo na thawabu kwa wale wanaohama katika njia Yake, asingesalia nyuma yoyote katika wao.

ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٤٢

**42.** Hawa wenye kuhama katika njia ya Allah Mtukufu ndio waliovumilia juu ya amri ya Allah Mtukufu na makatazo Yake na juu ya makadirio Yake yenye uchungu, na kwa Mola wao Peke Yake wanategemea, ndipo wakastahiki cheo hiki kikubwa.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ
إِلَيۡهِمۡۖ فَسۡـَٔلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلذِّكۡرِ إِن كُنتُمۡ لَا
تَعۡلَمُونَ ٤٣

**43.** Na hatukuwatuma kwa waliotangulia kabla yako, ewe Mtume, isipokuwa Mitume miongoni mwa wanaume, sio Malaika, tunaowaletea wahyi. Na iwapo nyinyi, enyi washirikina wa Kikureshi, hamliamini hilo, basi waulizeni waliopewa vitabu vilivyopita, watawapa habari kwamba Manabii walikuwa ni binadamu,

mkiwa hamjui kwamba wao ni binadamu. Aya hii inakusanya kila suala kati ya masuala ya Dini, iwapo mtu hana ujuzi nalo amuulize anayelijua miongoni mwa wanavyuoni waliozama katika elimu.

**44.** Na tuliwatuma Mitume waliotangulia wakiwa na dalili za waziwazi na vitabu vya mbinguni. Na tumekuteremshia wewe, ewe Mtume, Qur'ani upate kuwafunulia watu maana yake na hukumu zake zilizofichika, na ili wapate kuizingatia na waongoke kwayo.

بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِۗ وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلذِّكۡرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيۡهِمۡ وَلَعَلَّهُمۡ يَتَفَكَّرُونَ ٤٤

**45.** Je, wanajiaminisha wale makafiri wanaopanga vitimbi kwamba Allah Mtukufu Hatawadidimiza ndani ya ardhi kama Alivyomfanya Qãrûn au kwamba adhabu haitawafikia kutoka mahali wasipopadhania na wasipopatarajia.

أَفَأَمِنَ ٱلَّذِينَ مَكَرُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَخۡسِفَ ٱللَّهُ بِهِمُ ٱلۡأَرۡضَ أَوۡ يَأۡتِيَهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ٤٥

**46.** Au adhabu haitawapata hali wakiwa wanazunguka kwenye safari zao na shughuli zao? Wao si wenye kumtangulia Allah Mtukufu wala kumponyoka wala kuokoka na adhabu Yake, kwani Yeye Ndiye Mwenye nguvu Ambaye hakuna chenye kumuelemea.

أَوۡ يَأۡخُذَهُمۡ فِي تَقَلُّبِهِمۡ فَمَا هُم بِمُعۡجِزِينَ ٤٦

**47.** Au Allah Mtukufu Awapatilize kwa upungufu wa mali na watu na matunda au katika hali ya kuogopa kwao Asiwatie mkononi? Kwani Mola wenu ni Mpole kwa waja Wake, ni Mwenye huruma kwao.

أَوۡ يَأۡخُذَهُمۡ عَلَىٰ تَخَوُّفٖ فَإِنَّ رَبَّكُمۡ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٤٧

**48.** Je, kwani makafiri hawa wamekuwa vipofu wakawa hawaangalii vitu vyenye vivuli Alivyoviumba Allah

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَىٰ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٖ يَتَفَيَّؤُاْ ظِلَٰلُهُۥ عَنِ ٱلۡيَمِينِ وَٱلشَّمَآئِلِ

سُجَّدًا لِّلَّهِ وَهُمۡ دَٰخِرُونَ ﴿٤٨﴾

Mtukufu, kama vile majabali na miti ambayo vivuli vyake vinapinduka, mara nyingine upande wa kulia na mara nyingine upande wa kushoto, kufuatia mwendo wa jua kipindi cha mchana na mwendo wa mwezi kipindi cha usiku.Vyote hivyo ni vyenye kuunyenyekea ukuu wa Allah Mtukufu na utukufu Wake. Navyo viko chini ya uendeshaji Wake, mipango Yake na utendeshaji nguvu Wake.

وَلِلَّهِ يَسۡجُدُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ مِن دَآبَّةٍ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَهُمۡ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ ﴿٤٩﴾

**49.** Na vinamsujudia Allah Mtukufu Peke Yake vyote vilivyo mbinguni na vilivyo ardhini, miongoni mwa vinavyotambaa. Na Malaika wanamsujudia Allah Mtukufu, na wao hawafanyi ujeuri kwa kukataa kumuabudu Yeye. Na Amewahusu Malaika kwa kuwataja baada ya kuwakusanya pamoja na viumbe wengine, kutokana na utukufu wao, ubora wao na wingi wa kuabudu kwao.

يَخَافُونَ رَبَّهُم مِّن فَوۡقِهِمۡ وَيَفۡعَلُونَ مَا يُؤۡمَرُونَ۩ ﴿٥٠﴾

**50.** Hao Malaika wanamuogopa Mola wao Ambaye Yuko juu yao kwa dhati Yake, utendeshaji nguvu Wake na ukamilifu wa sifa Zake, na wanafanya wanayoamrishwa ya kumtii Allah Mtukufu. Katika aya hii pana kuthibitisha sifa ya kuwa Allah Mtukufu Yuko juu ya viumbe vyake vyote, kama inavyonasibiana na utukufu Wake na ukamilifu Wake.

۞ وَقَالَ ٱللَّهُ لَا تَتَّخِذُوٓاْ إِلَٰهَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِۖ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ فَإِيَّٰيَ فَٱرۡهَبُونِ ﴿٥١﴾

**51.** Na alisema Allah Mtukufu kuwaambia waja Wake, «Msiabudu waungu wawili, kwani muabudiwa wenu ni Mola Mmoja. Basi niogopeni mimi na sio mwingine asiyekuwa mimi».

**52.** Na ni vya Allah Mtukufu, Peke Yake, vyote vilivyoko mbinguni na ardhini, kwa kuviumba, kuvimiliki na kuviendesha. Na ibada inaelekezwa Kwake PekeYake, na pia kutiiwa na kutakaswa daima. Basi je, inafaa kwenu nyinyi mumuogope asiyekuwa Yeye na mumuabudu?

وَلَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَهُ ٱلدِّينُ وَاصِبًاۚ أَفَغَيۡرَ ٱللَّهِ تَتَّقُونَ ٥٢

**53.** Na neema yoyote mliyonayo ya uongofu au afya ya mwili, ukunjufu wa riziki na watoto na yasiyokuwa hayo, inatoka kwa Allah Mtukufu Peke Yake, Yeye Ndiye Mwenye kuwaneemesha nayo. Kisha yanapowapata magonjwa, matatizo na ukame, basi ni kwa Allah Mtukufu Peke Yake mnalia kwa maombi.

وَمَا بِكُم مِّن نِّعۡمَةٖ فَمِنَ ٱللَّهِۖ ثُمَّ إِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فَإِلَيۡهِ تَجۡـَٔرُونَ ٥٣

**54.** Kisha anapowaondolea matatizo na magonjwa, kutahamaki linatoka kundi la watu miongoni mwenu wakawa wanawafanya asiyekuwa Yeye kuwa ni washirika pamoja na Yeye na wategemewa.

ثُمَّ إِذَا كَشَفَ ٱلضُّرَّ عَنكُمۡ إِذَا فَرِيقٞ مِّنكُم بِرَبِّهِمۡ يُشۡرِكُونَ ٥٤

**55.** Ili wapate kuzikanusha neema zetu kwao, na miongoni mwazo ni kuondolewa matatizo. Basi jistarehesheni na ulimwengu wenu, nao mwisho wake ni kutoweka, hapo mtajua mwisho wa ukanushaji wenu na uasi wenu.

لِيَكۡفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡۚ فَتَمَتَّعُواْ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٥٥

**56.** Na miongoni mwa uovu wa matendo yao ni kwamba wao wanawatengea masanamu waliowafanya ni waungu, wasiojua chochote na wasionufaisha wala kudhuru, sehemu ya mali zao walizoruzukiwa na Allah Mtukufu ili kujikurubisha kwao. Ninaapa kwa Allah Mtukufu! Mtaulizwa tena

وَيَجۡعَلُونَ لِمَا لَا يَعۡلَمُونَ نَصِيبٗا مِّمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡۗ تَٱللَّهِ لَتُسۡـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمۡ تَفۡتَرُونَ ٥٦

mtaulizwa Siku ya Kiyama kuhusu yale ya urongo ambayo mlikuwa mkimzulia Allah Mtukufu.

وَيَجۡعَلُونَ لِلَّهِ ٱلۡبَنَٰتِ سُبۡحَٰنَهُۥ وَلَهُم مَّا يَشۡتَهُونَ ﴿٥٧﴾

57. Na makafiri wanamsingizia Allah Mtukufu kuwa ana watoto wa kike na huwa wakisema, «Malaika ni watoto wa kike wa Allah Mtukufu». Ametakasika Allah Mtukufu na neno lao. Na wanajichukulia wao wenyewe watoto wa kiume wanaowapenda.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِٱلۡأُنثَىٰ ظَلَّ وَجۡهُهُۥ مُسۡوَدّٗا وَهُوَ كَظِيمٞ ﴿٥٨﴾

58. Na pindi anapokuja mwenye kumpasha habari mmoja wao ya kuzaliwa mtoto wa kike, uso wake hapohapo unageuka mweusi, kwa kuyachukia aliyoyasikia, na akajawa na hasira na huzuni.

يَتَوَٰرَىٰ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ مِن سُوٓءِ مَا بُشِّرَ بِهِۦٓۚ أَيُمۡسِكُهُۥ عَلَىٰ هُونٍ أَمۡ يَدُسُّهُۥ فِي ٱلتُّرَابِۗ أَلَا سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ﴿٥٩﴾

59. Anajificha kwa kuchukia asionekane na watu wake, akiona aibu na kuingiwa na huzuni kwa habari iliyomchukiza ya kuzaliwa mtoto wa kike, huku akiwa ameduwaa juu ya tukio la mtoto huyo aliyezaliwa: je, amuache kuishi kwenye hali ya unyonge na udhalili au amzike mchangani akiwa hai? Jueni mtanabahi kwamba ni uamuzi mbaya mno wanaouamua wa kuwafanya watoto wa kike ni wa Allah Mtukufu na watoto wakiume ni wao.

لِلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ مَثَلُ ٱلسَّوۡءِۖ وَلِلَّهِ ٱلۡمَثَلُ ٱلۡأَعۡلَىٰۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٦٠﴾

60. Wale wasioiamini Akhera na wasiofanya matendo ya kuwafaa huko wana sifa mbaya za ulemevu, uhitaji, ujinga na ukafiri, na Allah Mtukufu Ana sifa tukufu za ukamilifu, kujitosheleza na viumbe Vyake. Na Yeye Ndiye Mshindi katika mamlaka Yake, ni Mwenye hekima katika uendeshaji Wake.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِظُلْمِهِم مَّا تَرَكَ عَلَيْهَا مِن دَآبَّةٍ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَـْٔخِرُونَ سَاعَةً وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ٦١

**61.** Lau kwamba Allah Mtukufu Anawapatiliza watu kwa ukafiri wao na uzushi wao, Asingemuacha juu ya ardhi mtu yoyote mwenye kutembea, lakini Anawabakisha mpaka wakati uliopangwa, nao ni mwisho wa muda wao wa kuishi, basi utakapofika wakati wao wa kuondoka duniani, hawatacheleweshwa nao hata muda mchache wala hawatautangulia.

وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ مَا يَكْرَهُونَ ۚ وَتَصِفُ أَلْسِنَتُهُمُ ٱلْكَذِبَ أَنَّ لَهُمُ ٱلْحُسْنَىٰ ۖ لَا جَرَمَ أَنَّ لَهُمُ ٱلنَّارَ وَأَنَّهُم مُّفْرَطُونَ ٦٢

**62.** Na miongoni mwa maovu yao, ni kwamba wao wanawafanya ni wa Allah Mtukufu watoto wa kike ambao wao wenyewe wanawachukia. Na ndimi zao zinasema urongo kwamba wao watakuwa na mwisho mwema. Kwa kweli, wao watakuwa na Moto na wao ni wenye kuachwa humo na kusahauliwa.

تَٱللَّهِ لَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٍ مِّن قَبْلِكَ فَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ فَهُوَ وَلِيُّهُمُ ٱلْيَوْمَ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٦٣

**63.** Naapa kwa Allah Mtukufu, hakika tumewapeleka Mitume kwa makundi ya watu kabla yako, ewe Mtume, Shetani akawapambia matendo waliyoyafanya ya ukafiri, ukanushaji na kuabudu asiyekuwa Allah Mtukufu. Yeye anasimamia kazi ya kuwapoteza wao ulimwenguuni, na hao wenye kupotezwa, watakuwa na adhabu kali yenye kuumiza kesho akhera.

وَمَآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا لِتُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِى ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ ۙ وَهُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٦٤

**64.** Na hatukukuteremshia Qur'ani, ewe Mtume, isipokuwa ni uwafunulie watu wazi yale ambayo walikuwa wakitafautiana juu yake, ya dini na hukumu, ili hoja zisimame kwao kwa maelezo yako ambayo hayauachii upotofu njia ya kuingia nyoyoni. Na kwa kuwa Qur'ani ni uongofu, haitoi nafasi ya kutapatapa, nayo ni

rehema kwa Waumini katika kufuata kwao uongofu na kujiepusha kwao na upotevu.

وَٱللَّهُ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَحۡيَا بِهِ
ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَآۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ
لِّقَوۡمٖ يَسۡمَعُونَ ٦٥

**65.** Na Allah Mtukufu Ameteremsha mvua kutoka mawinguni, na Akatoa kwa mvua hiyo mimea kutoka ardhini baada ya kuwa kame na kavu. Hakika katika kuteremsha mvua na kuotesha mimea pana ushahidi juu ya uwezo wa Allah Mtukufu wa kufufua, na pia pana ushahidi juu ya upweke Wake kwa watu wanaosikia, wanaozingatia, wanaomtii Allah Mtukufu na wanaomuogopa.

وَإِنَّ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَنۡعَٰمِ لَعِبۡرَةٗۖ نُّسۡقِيكُم
مِّمَّا فِي بُطُونِهِۦ مِنۢ بَيۡنِ فَرۡثٖ وَدَمٖ لَّبَنًا
خَالِصٗا سَآئِغٗا لِّلشَّٰرِبِينَ ٦٦

**66.** Kwa kweli muna nyinyi, enyi watu, mazingatio katika wanyama howa, nao ni ng'ombe, ngamia na mbuzi na kondoo. Kwani mumeshuhudia kwamba sisi tunawanywesha kutoka kwenye nyato zao maziwa yanayotoka kati ya choo, kilicho ndani ya tumbo, na damu yakiwa yamesafishika na kila uchafu, yenye ladha, hayamkeri mwenye kuyanywa.

وَمِن ثَمَرَٰتِ ٱلنَّخِيلِ وَٱلۡأَعۡنَٰبِ تَتَّخِذُونَ
مِنۡهُ سَكَرٗا وَرِزۡقًا حَسَنًاۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٦٧

**67.** Na miongoni mwa neema zetu kwenu ni yale matunda ya mitende na mizabibu mnayoyachukuwa mkayatengeneza pombe yenye kulewesha - na hii na kabla haijaharamishwa- na chakula kizuri. Hakika katika hayo yaliyotajwa pana ushahidi juu ya uwezo wa Allah Mtukufu kwa watu wenye kuzitia akilini hoja hizo wakazizingatia.

وَأَوۡحَىٰ رَبُّكَ إِلَى ٱلنَّحۡلِ أَنِ ٱتَّخِذِي
مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتٗا وَمِنَ ٱلشَّجَرِ وَمِمَّا
يَعۡرِشُونَ ٦٨

**68.** Na Mola wako, ewe Mtume, Aliwapa nyuki ufundi kwamba jifanyieni nyumba kwenye majabali, kwenye miti na kwenye nyumba na sakafu zinazojengwa na watu.

**69.** Kisha kuleni katika kila tunda mnalolipenda na mzifuate njia za Mola wenu mlizotayarishiwa ili kutafuta riziki majabalini na kati ya miti. Na Allah Mtukufu Amewasahilishia njia hizo, hampotei katika kurudi hata kama ni mbali. Inatoka kwenye matumbo ya nyuki asali yenye rangi tafauti: nyeupe, manjano, nyekundu na nyiginezo. Na kwenye hiyo asali pana tiba ya magonjwa ya watu. Hakika katika hayo wanayoyafanya nyuki pana ushahidi wenye nguvu juu ya uwezo wa Muumba wao kwa watu wanaofikiria na wakazingatia.

ثُمَّ كُلِي مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ فَٱسۡلُكِي سُبُلَ رَبِّكِ ذُلُلٗاۚ يَخۡرُجُ مِنۢ بُطُونِهَا شَرَابٞ مُّخۡتَلِفٌ أَلۡوَٰنُهُۥ فِيهِ شِفَآءٞ لِّلنَّاسِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Na Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake na kutukuka ni Kwake, Amewaumba, kisha Atawafisha katika mwisho wa umri wenu. Na kati yenu kuna wale ambao watafikia umri muovu, nao ni ukongwe, kama alivyokuwa uchangani mwake, hajui chochote ambacho alikuwa akikijua. Hakika Allah Mtukufu ni Mjuzi, ni muweza, ujuzi Wake na uwezo wake vimezunguka kila kitu. Allah Mtukufu Aliyemrudisha mwanadamu kwenye hali hii ni muweza wa kumfisha kisha kumfufua.

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمۡ ثُمَّ يَتَوَفَّىٰكُمۡۚ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرۡذَلِ ٱلۡعُمُرِ لِكَيۡ لَا يَعۡلَمَ بَعۡدَ عِلۡمٖ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٞ قَدِيرٞ ﴿٧٠﴾

**71.** Allah Mtukufu Amewafanya bora baadhi yenu kuliko wengine katika riziki Aliyowapa ulimwenguni: katika nyinyi kuna tajiri na katika nyinyi kuna masikini, katika nyinyi kuna anayemiliki na katika nyinyi kuna anayemilikiwa, wenye kumiliki hawawapi wenye kuwamiliki kile

وَٱللَّهُ فَضَّلَ بَعۡضَكُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ فِي ٱلرِّزۡقِۚ فَمَا ٱلَّذِينَ فُضِّلُواْ بِرَآدِّي رِزۡقِهِمۡ عَلَىٰ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ فَهُمۡ فِيهِ سَوَآءٌۚ أَفَبِنِعۡمَةِ ٱللَّهِ يَجۡحَدُونَ ﴿٧١﴾

Alichowapa Allah Mtukufu cha kuwafanya wawe na kiwango cha mali sawa na wao. Basi iwapo hawaliridhii hilo kwenye nafsi zao, ni kwa nini wanaridhika kumfanya Allah Mtukufu kuwa ana washirika miongoni mwa watumwa Wake? Kwa kweli huu ni udhalimu mkubwa kabisa na ukanushaji mkubwa kabisa wa neema za Allah Mtukufu.

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنۡ أَنفُسِكُمۡ أَزۡوَٰجٗا وَجَعَلَ لَكُم مِّنۡ أَزۡوَٰجِكُم بَنِينَ وَحَفَدَةٗ وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِۚ أَفَبِٱلۡبَٰطِلِ يُؤۡمِنُونَ وَبِنِعۡمَتِ ٱللَّهِ هُمۡ يَكۡفُرُونَ ٧٢

**72.** Na Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, Amewaumba wake kutokana na na nyinyi ili nafsi zenu ziliwazike na wao, na amewapa kutokana nao watoto, na kutokana na kizazi chao wajukuu, na Amewaruzuku vyakula vizuri miongoni mwa matunda, nafaka, nyama na visivyokuwa hivyo. Je, kwani wanauamini upotofu wa uungu wa washirika wao na wanazikanusha neema za Allah Mtukufu zisizohesabika na hawamshukuru kwa kumpwekesha Yeye Peke Yake, Aliyetukuka na kuwa juu, kwa ibada?

وَيَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمۡلِكُ لَهُمۡ رِزۡقٗا مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ شَيۡـٔٗا وَلَا يَسۡتَطِيعُونَ ٧٣

**73.** Na washirikina wanaabudu masanamu ambayo hayana mamlaka ya kuwapa riziki itokayo mbinguni kama mvua wala itokayo ardhini kama mazao. Wao hawamiliki kitu chochote wala hapana uwezekano wowote kwa wao kukimiliki, kwani wao hawawezi.

فَلَا تَضۡرِبُواْ لِلَّهِ ٱلۡأَمۡثَالَۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٧٤

**74.** Na mjuapo kwamba masanamu na mizimu havinufaishi, basi msimfanye Allah Mtukufu ana mfano miongoni mwa viumbe Wake mkawa mnawashirikisha wao pamoja na Yeye katika ibada. Hakika Allah Mtukufu Anayajua mnayoyafanya, na nyinyi

mumeghafilika hamjui makosa yenu na ubaya wa mwisho wenu.

۞ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا عَبۡدٗا مَّمۡلُوكٗا لَّا يَقۡدِرُ عَلَىٰ شَيۡءٖ وَمَن رَّزَقۡنَٰهُ مِنَّا رِزۡقًا حَسَنٗا فَهُوَ يُنفِقُ مِنۡهُ سِرّٗا وَجَهۡرًاۖ هَلۡ يَسۡتَوُۥنَۚ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٧٥

**75.** Na Allah Mtukufu Amepiga mfano, Akafafanua kwa mfano huo ubatilifu wa itikadi ya washirikina. Mfano wenyewe ni wa mtu aliyemilikiwa asiyeweza kujipitishia jambo asiyemiliki chochote, na mtu mwingine aliye huru, mwenye mali ya halali ambayo Allah Mtukufu Amemruzuku, anayemiliki kupitisha atakalo katika mali hiyo, akawa anapeana kwa siri na kwa dhahiri. Je, kuna yoyote mwenye akili atakayesema kwamba watu wawili hawa wako sawa? Hivyo ndivyo Alivyo Allah Mtukufu Anayemiliki na Anayepitisha. Yeye Hafanani na viumbe Vyake na watumwa wake. Basi vipi mtafananisha baina yao? Sifa njema zote ni za Allah Mtukufu, Peke Yake. Yeye Ndiye Anayestahiki kushukuriwa na kusifiwa. Lakini wengi wa washirikina hawajui kwamba sifa njema na neema ni za Allah Mtukufu na kwamba Yeye, Peke Yake, Ndiye Anayestahiki kuabudiwa.

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا رَّجُلَيۡنِ أَحَدُهُمَآ أَبۡكَمُ لَا يَقۡدِرُ عَلَىٰ شَيۡءٖ وَهُوَ كَلٌّ عَلَىٰ مَوۡلَىٰهُ أَيۡنَمَا يُوَجِّههُّ لَا يَأۡتِ بِخَيۡرٍ هَلۡ يَسۡتَوِي هُوَ وَمَن يَأۡمُرُ بِٱلۡعَدۡلِ وَهُوَ عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٧٦

**76.** Na Allah Mtukufu Amepiga mfano mwingine wa ubatilifu wa ushirikina. Mfano wenyewe ni wa watu wawili, mmoja wao ni bubu kiziwi, haelewi wala haelezi, hawezi kujinufaisha yeye mwenyewe wala wengine, naye ni mzigo mzito kwa anayesimamia mambo yake na kumwangalia kwa mahitaji yake, akimtuma kwa jambo lolote alitekeleze hafaulu wala hamletei jambo lolote zuri. Na mtu mwengine ana hisia zilizo sawa,

anajinufaisha yeye na wengine, anaamuru utunzaji wa haki, na yeye yuko kwenye njia iliyo wazi isiyopotoka. Je, watu wawili hawa wanalingana katika maoni ya wenye akili? Basi vipi mtafananisha baina ya sanamu kiziwi na Allah Mtukufu Muweza Mwenye kuneemesha kila zuri?

**77.** Ni wa Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, ujuzi wa mambo yasiyoonekana ya mbinguni na ardhini. Na jambo la Kiyama haliwi, kwa uharaka wa kuja kwake, isipokuwa ni kama mtazamo wa haraka wa jicho au ni haraka zaidi kuliko huo. Hakika Allah Mtukufu kwa kila jambo ni Muweza.

وَلِلَّهِ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۚ وَمَآ أَمْرُ ٱلسَّاعَةِ إِلَّا كَلَمْحِ ٱلْبَصَرِ أَوْ هُوَ أَقْرَبُۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٧٧

**78.** Na Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, Amewatoa nyinyi kutoka kwenye matumbo ya mama zenu baada ya kipindi cha mimba, hali hamtambui chochote kilichoko pambezoni mwenu, na akawapatia sababu za kutambua miongoni mwa masikio ya kusikia na macho ya kuonea na nyoyo, ili mpate kumshukuru Allah Mtukufu Aliyetukuka kwa neema hizo na mkampwekesha, Aliyeshinda na kutukuka, kwa ibada.

وَٱللَّهُ أَخْرَجَكُم مِّنۢ بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ لَا تَعْلَمُونَ شَيْـًٔا وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٧٨

**79.** Je, hawakutazama washirikina kuwaangalia ndege walivyoendeshwa na kuwezeshwa kuruka angani, baina ya mbingu na ardhi, kwa amri ya Allah Mtukufu? Hakuna anayewazuia wasianguke isipokuwa Yeye, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, kwa kuwa amewaumbia

أَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَى ٱلطَّيْرِ مُسَخَّرَٰتٍ فِى جَوِّ ٱلسَّمَآءِ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا ٱللَّهُۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٧٩

mema na ni bora wa kuwapa mwisho mwema wale walioko hifadhini Mwake.

**45.** Na wapigie watu, ewe Mtume, hasa wale wenye kujiona kati yao, mfano wa hali ya ulimwengu, ambao wameghurika nao, kwa uzuri wake na upesi wa kuondoka kwake, kwamba ni kama maji aliyoyateremsha Allah Mtukufu kutoka juu ambayo kwayo mimea ikatoka kwa idhini Yake na ardhi ikageuka ikawa rangi kijani. Na usipite isipokuwa muda mchache kutahamaki mimea hii ikawa imevunjikavunjika inarushwa na upepo kila upande. Na Allah Mtukufu ni Mwenye uwezo mkubwa juu ya kila kitu.

وَٱضۡرِبۡ لَهُم مَّثَلَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا كَمَآءٍ أَنزَلۡنَٰهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخۡتَلَطَ بِهِۦ نَبَاتُ ٱلۡأَرۡضِ فَأَصۡبَحَ هَشِيمٗا تَذۡرُوهُ ٱلرِّيَٰحُۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ مُّقۡتَدِرًا ﴿٤٥﴾

**46.** Mali na watoto ni uzuri na nguvu za ulimwengu huu wenye kumalizika. Na matendo mema, hasa kuleta tasbihi (kusema *Subḫãna-llãh*), tahmidi (kusema *Alḥmdu li-llãh*), takbiri (kusema *Allãh Akbar*) na tahlili (kusema *Lã ilãha illa-llãh*) yana malipo mazuri zaidi kuliko mali na watoto. Matendo haya mema ndio bora zaidi kwa mtu kutarajia malipo mema kutoka kwa Mola wake na akapata kwayo huko Akhera yale ambayo alikuwa akiyatazamia duniani.

ٱلۡمَالُ وَٱلۡبَنُونَ زِينَةُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَٱلۡبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيۡرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابٗا وَخَيۡرٌ أَمَلٗا ﴿٤٦﴾

**47.** Wakumbushe Siku tutakapoyaondoa majabali kutoka mahali pake, na ukaiona ardhi waziwazi haina vya kufunika miongoni mwa viumbe vilivyokuwa juu yake, na tukawakusanya wa mwanzo na wa mwisho kwenye kisimamo cha

وَيَوۡمَ نُسَيِّرُ ٱلۡجِبَالَ وَتَرَى ٱلۡأَرۡضَ بَارِزَةٗ وَحَشَرۡنَٰهُمۡ فَلَمۡ نُغَادِرۡ مِنۡهُمۡ أَحَدٗا ﴿٤٧﴾

kuhesabiwa, tusimuache yoyote miongoni mwao.

وَعُرِضُواْ عَلَىٰ رَبِّكَ صَفّٗا لَّقَدۡ جِئۡتُمُونَا
كَمَا خَلَقۡنَٰكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةِۭۚ بَلۡ زَعَمۡتُمۡ أَلَّن
نَّجۡعَلَ لَكُم مَّوۡعِدٗا ﴿٤٨﴾

**48.** Na hapo watahudhurishwa wote kwa Mola wako wakiwa wamejipanga safu, hakuna yoyote kati yao anayefichwa, na hapo Awaambie «Tumewafufua na mumetujia mkiwa peke yenu, hamna mali wala watoto, kama vile tulivyowaumba mara ya kwanza. Bali mlifikiria kwamba hatutawawekea nyinyi wakati wa kuwafufua na kuwalipa kwa matendo yenu».

وَوُضِعَ ٱلۡكِتَٰبُ فَتَرَى ٱلۡمُجۡرِمِينَ
مُشۡفِقِينَ مِمَّا فِيهِ وَيَقُولُونَ يَٰوَيۡلَتَنَا
مَالِ هَٰذَا ٱلۡكِتَٰبِ لَا يُغَادِرُ صَغِيرَةٗ وَلَا
كَبِيرَةً إِلَّآ أَحۡصَىٰهَاۚ وَوَجَدُواْ مَا عَمِلُواْ
حَاضِرٗاۗ وَلَا يَظۡلِمُ رَبُّكَ أَحَدٗا ﴿٤٩﴾

**49.** Na kitawekwa kitabu cha matendo ya kila mtu kuliani kwake au kushotoni kwake, hapo utawaona waasi wameingiwa na hofu kwa yaliyomo ndani kwa sababu ya mambo ya uhalifu waliyoyafanya, na watasema watakapokiangalia, «Ewe maangamivu yetu! Kina nini kitabu hiki hakikuacha dogo wala kubwa isipokuwa kimelisajili?» Na watayakuta yote waliyoyafanya ulimwenguni yako mbele yao yamesajiliwa. Na Mola wako Hamdhulumu yoyote hata kadiri ya chungu mdogo. Mtiifu hatapunguziwa malipo yake mema, na muasi hataongezewa mateso yake.

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ
فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ كَانَ مِنَ ٱلۡجِنِّ
فَفَسَقَ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهِۦٓۗ أَفَتَتَّخِذُونَهُۥ
وَذُرِّيَّتَهُۥٓ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِي وَهُمۡ لَكُمۡ
عَدُوُّۢۚ بِئۡسَ لِلظَّٰلِمِينَ بَدَلٗا ﴿٥٠﴾

**50.** Na kumbuka pale tulipowaamrisha Malaika kumsujudia Ãdam, kimaamkizi na sio kiibada, na tukamwamrisha Iblisi vile tulivyowaamrisha Malaika. Hapo Malaika wote walisujudu, lakini Iblisi aliyekuwa ni miongoni mwa majini, alitoka nje ya utiifu wa Allah Mtukufu na asisujudu kwa kiburi na wivu. Basi mnamfanya yeye, enyi watu,

na waliozalikana na yeye kuwa ni wasaidizi wenu, mkawa mnawatii na mnaacha kunitii mimi, na hali yeye ni adui yenu aliye mtesi mno? Ni ubaya ulioje wa madhalimu kumtii Shetani badala ya kumtii Mwingi wa rehema.

۞ مَّآ أَشۡهَدتُّهُمۡ خَلۡقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَا خَلۡقَ أَنفُسِهِمۡ وَمَا كُنتُ مُتَّخِذَ ٱلۡمُضِلِّينَ عَضُدٗا ٥١

**51.** Sikumleta Iblisi na kizazi chake, ambao nyinyi mnawatii, katika uumbaji wa mbingu na ardhi, nikataka msaada wao kuziumba, wala sikuwashuhudisha baadhi yao uumbaji wa wengine. Bali mimi nilipwekeka katika kuumba zote hizo bila msaidizi wala mwenye kutilia nguvu, na sikuwa ni mwenye kuwafanya wapotezaji miongoni mwa Mashetani na wengineo kuwa ni wasaidizi, basi vipi nyinyi mnawapatia haki yangu na mnawafanya wao ni wategemewa wenu badala yangu na hali mimi ndiye muumba wa kila kitu.?

وَيَوۡمَ يَقُولُ نَادُواْ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُمۡ فَدَعَوۡهُمۡ فَلَمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَهُمۡ وَجَعَلۡنَا بَيۡنَهُم مَّوۡبِقٗا ٥٢

**52.** Na wakumbushe pindi Atakaposema Allah Mtukufu kuwaambia washirikina Siku ya Kiyama, «Waiteni washirika wangu ambao mlikuwa mnadai kwamba wao ni washirika wangu katika ibada, wapate kuwaokoa na mimi leo.» Hapo wataomba uokozi wao, na wao wasiwaokoe, na tutaweka baina ya wenye kuabudu na waabudiwa kitu cha kuwaangamiza katika moto wa Jahanamu wawe wote ni wenye kuangamia humo.

وَرَءَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٱلنَّارَ فَظَنُّوٓاْ أَنَّهُم مُّوَاقِعُوهَا وَلَمۡ يَجِدُواْ عَنۡهَا مَصۡرِفٗا ٥٣

**53.** Na hao wahalifu wakaushuhudia Moto, na wakawa na yakini kwamba wao hapana budi ni wenye kuingia humo na wasipate njia yoyote ya kupitia ili kujiepusha nao.

وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَا فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ لِلنَّاسِ مِن كُلِّ مَثَلٖۚ وَكَانَ ٱلۡإِنسَٰنُ أَكۡثَرَ شَيۡءٖ جَدَلٗا ٥٤

**54.** Kwa hakika tumeeleza na kufafanua katika hii Qur'ani aina nyingi ya mifano ili wawaidhike na waamini. Na mwanadamu ni mwingi wa utesi na ubishi miongoni mwa viumbe.

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤۡمِنُوٓاْ إِذۡ جَآءَهُمُ ٱلۡهُدَىٰ وَيَسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّهُمۡ إِلَّآ أَن تَأۡتِيَهُمۡ سُنَّةُ ٱلۡأَوَّلِينَ أَوۡ يَأۡتِيَهُمُ ٱلۡعَذَابُ قُبُلٗا ٥٥

**55.** Na hakuna kilichowazuia watu kuamini, alipowajia Mtume Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, akiwa na Qur'ani, na kumuomba maghufira Mola wao kwa kutaka Awasamehe, isipokuwa ni kule kushindana kwao na Mtume, kutaka kwao wajiwe na mwendo wa Allah Mtukufu wa kuwaangamiza watu waliopita kabla yao au wapatwe na adhabu ya Allah Mtukufu waziwazi.

وَمَا نُرۡسِلُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَۚ وَيُجَٰدِلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِٱلۡبَٰطِلِ لِيُدۡحِضُواْ بِهِ ٱلۡحَقَّۖ وَٱتَّخَذُوٓاْ ءَايَٰتِي وَمَآ أُنذِرُواْ هُزُوٗا ٥٦

**56.** Na hatuwatumi Mitume kwa watu isipokuwa wawe ni wenye kuwabashiria Pepo wenye Imani na matendo mema na kuwaonya na Moto wenye kukanusha na kuasi. Na pamoja na kuwa haki iko wazi ila wale waliokanusha wanagombana na mitume wao kiubatili kwa njia ya upotofu, ili wapate kuiondoa, kwa ubatilifu wao, haki aliyokuja nayo Mtume, na wamekifanya kitabu changu, hoja zangu na adhabu ambayo walionywa nayo kuwa ni shere na ni kitu cha kufanyiwa mzaha.

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ فَأَعۡرَضَ عَنۡهَا وَنَسِيَ مَا قَدَّمَتۡ يَدَاهُۚ إِنَّا جَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن يَفۡقَهُوهُ وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۖ وَإِن تَدۡعُهُمۡ إِلَى ٱلۡهُدَىٰ فَلَن يَهۡتَدُوٓاْ إِذًا أَبَدٗا ٥٧

**57.** Na hakuna yoyote aliye mwingi wa udhalimu kuliko yule aliyepewa mawaidha ya aya za Mola wake zilizo wazi akazipuuza na akaendelea kwenye ubatilifu wake na akasahau matendo mabaya yaliyotangulizwa na mikono yake miwili asirudi nyuma. Sisi tumeweka vifuniko juu

ya nyoyo zao ndipo wasiifahamu Qur'ani na wasiufikie wema uliyomo, na tumefanya ndani ya masikio yao kitu kinachofanana na uziwi ndipo wasiisikie na wasinufaike nayo, na ukiwaita kwenye Imani hawatakuitika na hawataongoka kuifuata kabisa.

وَرَبُّكَ ٱلۡغَفُورُ ذُو ٱلرَّحۡمَةِۖ لَوۡ يُؤَاخِذُهُم بِمَا كَسَبُواْ لَعَجَّلَ لَهُمُ ٱلۡعَذَابَۚ بَل لَّهُم مَّوۡعِدٞ لَّن يَجِدُواْ مِن دُونِهِۦ مَوۡئِلٗا ٥٨

**58.** Na Mola wako Ndiye Mwenye kusamehe dhambi za waja Wake wanapotubia, Ndiye Mwenye kuwarehemu. Lau angewatesa hawa wenye kuzipa mgongo aya Zake kwa madhambi na makosa waliyoyatenda, Angaliwaharakishia adhabu, lakini Yeye, Aliyetukuka, ni Mpole, Haharakishi kutesa. Lakini wana kipindi walichowekewa cha wao kulipwa kwa matendo yao, hawana njia ya kuepukana nacho wala kuhepa.

وَتِلۡكَ ٱلۡقُرَىٰٓ أَهۡلَكۡنَٰهُمۡ لَمَّا ظَلَمُواْ وَجَعَلۡنَا لِمَهۡلِكِهِم مَّوۡعِدٗا ٥٩

**59.** Vijiji hivyo vilivyo karibu na nyinyi, kama vijiji vya watu wa Nûh, Sãlih, Lût, na Shuʿayb, tuliviangamiza watu wake walipodhulumu kwa kukufuru, na tuliwawekea wakati na muda maalumu wa kuwaangamiza; walipoufikia adhabu iliwajia na Allah Mtukufu Akawaangamiza kwayo.

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَىٰهُ لَآ أَبۡرَحُ حَتَّىٰٓ أَبۡلُغَ مَجۡمَعَ ٱلۡبَحۡرَيۡنِ أَوۡ أَمۡضِيَ حُقُبٗا ٦٠

**60.** Na kumbuka pindi Mûsã alipomwambia mtumishi wake, Yûshaʿ bin Nûn, «Sitaacha kuendelea kutembea mpaka nifike kwenye makutaniko ya bahari mbili au niende kipindi kirefu mpaka nifike kwa mja mwema nipate kujifunza kwake elimu nisiokuwa nayo».

فَلَمَّا بَلَغَا مَجۡمَعَ بَيۡنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا فَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِي ٱلۡبَحۡرِ سَرَبٗا ٦١

**61.** Wakajibidiisha kwenda, na walipofika kwenye makutano ya bahari mbili walikaa penye jiwe la manga, na

wakamsahau samaki wao ambaye Mûsã aliamuru achukuliwe kiwe ni chakula chao. Yûshaʿ alimbeba kikapuni, kutahamaki amekua hai na akawa anajivingirisha kuingia baharini, na akajifanyia njia iliyo wazi.

**62.** Walipoondoka pale mahali walipomsahau samaki, na Mûsã akahisi njaa, alimwambia mtumishi wake, «tuletee chakula chetu cha mwanzo wa mchana, hakika tumechoka kwenye safari yetu hii».

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَىٰهُ ءَاتِنَا غَدَآءَنَا لَقَدْ لَقِينَا مِن سَفَرِنَا هَٰذَا نَصَبًا ٦٢

**63.** Mtumishi wake akamwambia, Unakumbuka tuliposhukia kwenye jiwe ambapo tulipumzika? Nilisahau kukwambia habari ya yule samaki, na hakuna aliyenisahaulisha isipokuwa ni Shetani. Na yule samaki, aliyekuwa amekufa, uhai umemrudia, akajirusha baharini na akajitolea njia ya kwendea, na mambo yake ni yenye kustaajabiwa.

قَالَ أَرَءَيْتَ إِذْ أَوَيْنَآ إِلَى ٱلصَّخْرَةِ فَإِنِّى نَسِيتُ ٱلْحُوتَ وَمَآ أَنسَىٰنِيهُ إِلَّا ٱلشَّيْطَٰنُ أَنْ أَذْكُرَهُۥ ۚ وَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِى ٱلْبَحْرِ عَجَبًا ٦٣

**64.** Mûsã akasema, «Yaliyotokea ndiyo ambayo tulikuwa tukiyataka, kwani hiyo ni alama yangu ya mahali pa mja mwema.» Hapo wakarudi wakizifuata alama za nyayo zao mpaka wakakoma kwenye jiwe.

قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبْغِ ۚ فَٱرْتَدَّا عَلَىٰٓ ءَاثَارِهِمَا قَصَصًا ٦٤

**65.** Wakamkuta mja mwema miongoni mwa waja wetu ambaye ni al-Khaḍir, amani imshukie- naye ni Nabii, miongono mwa Manabii wa Allah Mtukufu, ambaye Allah Mtukufu Amemfisha, tuliyempa rehema kutoka kwetu na tukamfundisha elimu kubwa itokayo kwetu.

فَوَجَدَا عَبْدًا مِّنْ عِبَادِنَآ ءَاتَيْنَٰهُ رَحْمَةً مِّنْ عِندِنَا وَعَلَّمْنَٰهُ مِن لَّدُنَّا عِلْمًا ٦٥

**66.** Mûsã akamsalimia na akamwambia, «Je, utaniruhusu nikufuate, unifundishe elimu ambayo Allah

قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰ هَلْ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰٓ أَن تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمْتَ رُشْدًا ٦٦

Mtukufu Amekufudisha kadiri ya mimi kujiongoza nayo na kunufaika?»

قَالَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٦٧

**67.** Al-Khiḍir akawmwambia, «Hakika wewe, ewe Mûsã, hutaweza kuvumilia kunifuata na kuwa na mimi».

وَكَيۡفَ تَصۡبِرُ عَلَىٰ مَا لَمۡ تُحِطۡ بِهِۦ خُبۡرٗا ٦٨

**68.** Na vipi utakuwa na uvumilivu kwa nitakalolifanya miongoni mwa mambo yaliyofichika kwako ambayo Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Alinifundisha?

قَالَ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ صَابِرٗا وَلَآ أَعۡصِي لَكَ أَمۡرٗا ٦٩

**69.** Mûsâ akamwambia, «Utanikuta, Allah Mtukufu Akitaka, ni mwenye kuvumilia kwa nitakayoyaona kwako, na sitaenda kinyume na amri yako yoyote utakayoniamrisha».

قَالَ فَإِنِ ٱتَّبَعۡتَنِي فَلَا تَسۡـَٔلۡنِي عَن شَيۡءٍ حَتَّىٰٓ أُحۡدِثَ لَكَ مِنۡهُ ذِكۡرٗا ٧٠

**70.** Al-Khiḍr akakubali na akamwambia, «Ukifuatana na mimi usiniulize juu ya chochote usichokikubali mpaka nikupe maelezo yake yaliyofichika kwako bila ya wewe kuuliza».

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا رَكِبَا فِي ٱلسَّفِينَةِ خَرَقَهَاۖ قَالَ أَخَرَقۡتَهَا لِتُغۡرِقَ أَهۡلَهَا لَقَدۡ جِئۡتَ شَيۡـًٔا إِمۡرٗا ٧١

**71.** Wakatoka kwenda kwenye ufuo wa Bahari, ikawapita mashua, wakawataka wenyewe wapande na wao. Walipopanda Al-Khiḍr aliukoboa ubao kutoka kwenye mashua na akaitoboa tundu. Mûsâ akamwaambia, Umeitoboa mashua ili uwazamishe wenyewe, na hali wao walituchukua bila malipo? Kwa hakika umefanya jambo baya.

قَالَ أَلَمۡ أَقُلۡ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٧٢

**72.** Al-Khiḍr akamwambia, «Nilisema tangu mwanzo, Hakika wewe hutoweza kuvumilia kufuatana na mimi».

قَالَ لَا تُؤَاخِذۡنِي بِمَا نَسِيتُ وَلَا تُرۡهِقۡنِي مِنۡ أَمۡرِي عُسۡرٗا ٧٣

**73.** Mûsã akasema akitoa udhuru, «usinichukulie kwa kusahau sharti yako juu yangu wala usinikalifishe

mashaka ya kujifunza kwako, na amiliana na mimi kwa usahali na upole».

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا لَقِيَا غُلَٰمٗا فَقَتَلَهُۥ قَالَ أَقَتَلۡتَ نَفۡسٗا زَكِيَّةَۢ بِغَيۡرِ نَفۡسٖ لَّقَدۡ جِئۡتَ شَيۡـٔٗا نُّكۡرٗا ٧٤

**74.** Al-Khiḏr akakubali udhuru wake. Kisha wakatoka mashuani, na walipokuwa wanatembea kwenye ufuo wa pwani, ghafla wakamuona kijana yuwacheza na wenzake, na Al-Khiḏr akamuua. Mūsă akamlaumu kwa nguvu na akasema, «vipi umeiua nafsi safi isiyokuwa na kosa, isiyofikia umri wa kubeba majukumu, na haijaua mtu mpaka istahili kuuawa? Kwa hakika umefanya jambo baya sana».

۞ قَالَ أَلَمۡ أَقُل لَّكَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٧٥

**75.** Akasema Al-Khiḍr kumwambia Mûsã kwa kumlaumu na kumkumbusha, «Je, sikukwambia kuwa wewe hutoweza kuvumilia pamoja na mimi kwa matendo unayoyaona kutoka kwangu katika yale ambayo hayakuzungukwa na ujuzi wako?»

قَالَ إِن سَأَلۡتُكَ عَن شَيۡءِۭ بَعۡدَهَا فَلَا تُصَٰحِبۡنِيۖ قَدۡ بَلَغۡتَ مِن لَّدُنِّي عُذۡرٗا ٧٦

**76.** Mûsã akamwambia, «Nikikuuliza kitu baada ya mara hii, niache na usifuatane na mimi, utakuwa ushapata sababu kuhusu mimi na hutakuwa umefanya kasoro, kwa kuwa uliniambia kwamba mimi sitaweza kuvumilia pamoja na wewe».

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَيَآ أَهۡلَ قَرۡيَةٍ ٱسۡتَطۡعَمَآ أَهۡلَهَا فَأَبَوۡاْ أَن يُضَيِّفُوهُمَا فَوَجَدَا فِيهَا جِدَارٗا يُرِيدُ أَن يَنقَضَّ فَأَقَامَهُۥۖ قَالَ لَوۡ شِئۡتَ لَتَّخَذۡتَ عَلَيۡهِ أَجۡرٗا ٧٧

**77.** Mûsã akaenda na Al-Khiḍr mpaka wakafika kwa watu wa kijiji, wakataka wapewe chakula kwa njia ya makaribisho. Watu wa kijijini walikataa kuwakaribisha. Kisha wao wawili walipata hapo ukuta ulioinama uliokaribia kuanguka, Al-Khiḍr akautengeneza mpaka ukawa uko sawa. Mûsã akamwambia, «Lau

ungalitaka ungalichukua kwa kazi hii malipo ukayatumia kujipatia chakula chetu kwa kuwa wao hawakutukaribisha».

قَالَ هَٰذَا فِرَاقُ بَيۡنِي وَبَيۡنِكَۚ سَأُنَبِّئُكَ بِتَأۡوِيلِ مَا لَمۡ تَسۡتَطِع عَّلَيۡهِ صَبۡرًا ٧٨

**78.** Al-Khiḍr akamwambia Mûsã, Huu ndio wakati wa kutengana mimi na wewe. Nitakuelezea habari ya matendo yangu niliyoyafanya ambayo wewe ulinipinga nayo na ambayo hukuweza kuwa na uvumilivu wa kutoyauliza na kutonipinga mimi kuhusu hayo.

أَمَّا ٱلسَّفِينَةُ فَكَانَتۡ لِمَسَٰكِينَ يَعۡمَلُونَ فِي ٱلۡبَحۡرِ فَأَرَدتُّ أَنۡ أَعِيبَهَا وَكَانَ وَرَآءَهُم مَّلِكٞ يَأۡخُذُ كُلَّ سَفِينَةٍ غَصۡبٗا ٧٩

**79.** Ama mashua ambayo niliitoboa tundu, ilikuwa ni ya watu masikini wanaofanya kazi baharini wakiwa ndani yake wakijitafutia riziki, nikataka kuitia dowa kwa kuitoboa, kwa kuwa mbele yao kulikuwa na mfalme anayechukua kila mashua nzuri kwa kuwanyang'anya wenyewe.

وَأَمَّا ٱلۡغُلَٰمُ فَكَانَ أَبَوَاهُ مُؤۡمِنَيۡنِ فَخَشِينَآ أَن يُرۡهِقَهُمَا طُغۡيَٰنٗا وَكُفۡرٗا ٨٠

**80.** Na ama mvulana niliyemuua alikuwa, katika ujuzi wa Allah Mtukufu, ni kafiri, na baba yake na mama yake walikuwa Waumini, tukaogopa lau huyu mvulana ataendelea kuishi atawatia wazazi wake kwenye ukafiri na udhalimu wenye kupita kiasi kwa kumpenda kwao au kwa kumuhitajia.

فَأَرَدۡنَآ أَن يُبۡدِلَهُمَا رَبُّهُمَا خَيۡرٗا مِّنۡهُ زَكَوٰةٗ وَأَقۡرَبَ رُحۡمٗا ٨١

**81.** Tukataka Allah Mtukufu Ampe badala yake aliyetengenea zaidi kwa wema, dini na utiifu kwa wao wawili.

وَأَمَّا ٱلۡجِدَارُ فَكَانَ لِغُلَٰمَيۡنِ يَتِيمَيۡنِ فِي ٱلۡمَدِينَةِ وَكَانَ تَحۡتَهُۥ كَنزٞ لَّهُمَا وَكَانَ أَبُوهُمَا صَٰلِحٗا فَأَرَادَ رَبُّكَ أَن يَبۡلُغَآ أَشُدَّهُمَا وَيَسۡتَخۡرِجَا كَنزَهُمَا رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۚ

**82.** Na ama ukuta niliyoutengeneza, baada ya kuwa umeinama, mpaka ukawa sawa, ulikuwa ni wa wavulana wawili mayatima hapo kijijini, na chini yake kulikuwa na hazina yao ya dhahabu na fedha, na baba yao alikuwa mtu

وَمَا فَعَلۡتُهُۥ عَنۡ أَمۡرِيۚ ذَٰلِكَ تَأۡوِيلُ مَا لَمۡ تَسۡطِع عَّلَيۡهِ صَبۡرٗا ﴿٨٢﴾

mwema, Mola wako Akataka wawe wakubwa, wapate nguvu na waitoe hazina yao kwa rehema itokayo kwa Mola wako. Na mimi sikuyafanya yote haya, ewe Mûsã, kwa amri yangu, kwa hakika nimeyafanya kwa amri ya Allah Mtukufu. Hayo niliyokueleza sababu zake ndiyo mwisho wa mambo ambayo hukuweza kuyavumilia kwa kuacha kuyauliza na kunipinga kwayo.

وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَن ذِي ٱلۡقَرۡنَيۡنِۖ قُلۡ سَأَتۡلُواْ عَلَيۡكُم مِّنۡهُ ذِكۡرًا ﴿٨٣﴾

**83.** Na hawa washirikina wa watu wako wanakuuliza, ewe Mtume, kuhusu habari ya Dhulqarnain, mfalme aliye mwema, waambie, «Nitawapa habari kuhusu yeye ya kuwaachia kumbukumbu mpate kuikumbuka na kuizingatia».

إِنَّا مَكَّنَّا لَهُۥ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَءَاتَيۡنَٰهُ مِن كُلِّ شَيۡءٖ سَبَبٗا ﴿٨٤﴾

**84.** Sisi tulimpa udhibiti katika ardhi na tukampa sababu na njia za kila kitu za kufikia ayatakayo ya kukomboa miji nakuwashinda maadui na yasiyokuwa hayo.

فَأَتۡبَعَ سَبَبًا ﴿٨٥﴾

**85.** Akazifuata hizo sababu na njia kwa bidii na juhudi.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَغۡرِبَ ٱلشَّمۡسِ وَجَدَهَا تَغۡرُبُ فِي عَيۡنٍ حَمِئَةٖ وَوَجَدَ عِندَهَا قَوۡمٗاۗ قُلۡنَا يَٰذَا ٱلۡقَرۡنَيۡنِ إِمَّآ أَن تُعَذِّبَ وَإِمَّآ أَن تَتَّخِذَ فِيهِمۡ حُسۡنٗا ﴿٨٦﴾

**86.** Mpaka alipofika Dhulqarnain upande wa jua la kuchwa, alilikuta jua kwa vile alivyoliona kana kwamba linakuchwa ndani ya chemchemu ya maji moto yenye udongo mweusi, na akawakuta watu upande huo wa jua la kuchwa. Tulisema, «Ewe Dhulqarnain! Ima uwaadhibu kwa kuwaua au kwa linginelo, iwapo hawatakubali upweke wa Allah Mtukufu au uwatendee wema uwafundishe uongofu na uwaonyeshe usawa».

قَالَ أَمَّا مَن ظَلَمَ فَسَوۡفَ نُعَذِّبُهُۥ ثُمَّ يُرَدُّ إِلَىٰ رَبِّهِۦ فَيُعَذِّبُهُۥ عَذَابٗا نُّكۡرٗا ٨٧

**87.** Dhulqarnain akasema, «Ama yule aliyeidhulumu nafsi yake miongoni mwao na akamkanusha Mola wake, basi tutamuadhibu ulimwenguni kisha atarudi kwa Mola wake Amuadhibu adhabu kubwa katika moto wa Jahanamu».

وَأَمَّا مَنۡ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَلَهُۥ جَزَآءً ٱلۡحُسۡنَىٰۖ وَسَنَقُولُ لَهُۥ مِنۡ أَمۡرِنَا يُسۡرٗا ٨٨

**88.** Na ama aliyemuamini Mola wake miongoni mwao, akamkubali, akampwekesha na akafanya matendo ya utiifu Kwake, basi atapata Pepo ikiwa ni malipo kutoka kwa Allah Mtukufu, na tutamfanyia wema na tutasema naye kwa upole na tutaamiliana naye kwa usahali.

ثُمَّ أَتۡبَعَ سَبَبًا ٨٩

**89.** Kisha Dhulqarnain akarudi akaelekea upande wa Mashriki akifuata njia na sababu alizompa Allah Mtukufu.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَطۡلِعَ ٱلشَّمۡسِ وَجَدَهَا تَطۡلُعُ عَلَىٰ قَوۡمٖ لَّمۡ نَجۡعَل لَّهُم مِّن دُونِهَا سِتۡرٗا ٩٠

**90.** Mpaka alipofika upande wa kutoka jua alilikuta hilo jua linawatokea watu wasiokuwa na majengo ya kuwasitiri wala miti ya kuwapatia kivuli cha kuwakinga na jua.

كَذَٰلِكَۖ وَقَدۡ أَحَطۡنَا بِمَا لَدَيۡهِ خُبۡرٗا ٩١

**91.** Hivyo basi ujuzi wetu umeyazunguka mema aliyokuwa nayo na sababu kubwa alizokuwa nazo popote alipoelekea na kuenda.

ثُمَّ أَتۡبَعَ سَبَبًا ٩٢

**92.** Kisha akaenda Dhulqarnain akifuata njia na sababu tulizomtunukia.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ بَيۡنَ ٱلسَّدَّيۡنِ وَجَدَ مِن دُونِهِمَا قَوۡمٗا لَّا يَكَادُونَ يَفۡقَهُونَ قَوۡلٗا ٩٣

**93.** Mpaka alipofika baina ya majabali mawili yaliyozuia vilivyo nyuma yake, aliwakuta hapo watu wasiokaribia kuelewa maneno ya wasiokuwa wao.

قَالُواْ يَٰذَا ٱلۡقَرۡنَيۡنِ إِنَّ يَأۡجُوجَ وَمَأۡجُوجَ مُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَهَلۡ نَجۡعَلُ لَكَ

**94.** Wakasema, «Ewe Dhulqarnain, kwa hakika, Ya'jûj na Ma'jûj – nao ni binadamu wa mataifa mawili

makubwa- wanafanya uharibifu katika ardhi kwa kuangamiza mazao ya kilimo na vizazi, basi je, tukupatie ujira na tukukusanyie mali ili utuwekee kizuizi baina yetu na wao chenye kupambanua baina yetu na wao?»

خَرْجًا عَلَىٰٓ أَن تَجْعَلَ بَيْنَنَا وَبَيْنَهُمْ سَدًّا ﴿٩٤﴾

**95.** Dhulqarnain akasema, «Haya Aliyonipa Allah Mtukufu ya ufalme na udhibiti wa mambo, ni bora kwangu mimi kuliko mali yenu, basi nisaidieni kwa nguvu zenu niwafanyie kizuizi baina yenu na wao».

قَالَ مَا مَكَّنِّى فِيهِ رَبِّى خَيْرٌ فَأَعِينُونِى بِقُوَّةٍ أَجْعَلْ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ رَدْمًا ﴿٩٥﴾

**96.** «Nipeni vipande vya chuma» Walipokuja navyo, wakaviweka na wakavipanga karibu baina ya yale majabali mawili, aliwaambia wanaofanya kazi, «Washeni moto.» Na kilipogeuka chuma kuwa moto alisema, «Nipatieni shaba iliyoyayuka niimimine juu yake».

ءَاتُونِى زُبَرَ ٱلْحَدِيدِ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا سَاوَىٰ بَيْنَ ٱلصَّدَفَيْنِ قَالَ ٱنفُخُوا۟ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَعَلَهُۥ نَارًا قَالَ ءَاتُونِىٓ أُفْرِغْ عَلَيْهِ قِطْرًا ﴿٩٦﴾

**97.** Hawakuweza Ya'jûj na Ma'jûj kupanda juu ya kile kizuizi kwa kuwa kilikuwa kirefu na kinateleza, na hawakuweza kukitoboa kwa chini yake kwa umbali wa upana wake na ugumu wake.

فَمَا ٱسْطَٰعُوٓا۟ أَن يَظْهَرُوهُ وَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ لَهُۥ نَقْبًا ﴿٩٧﴾

**98.** Dhulqarnain akasema, «Hiki nilichokijenga cha kuzuia uharibifu wa Ya'jûj na Ma'jûj ni rehema kwa watu itokayo kwa Mola wangu, na ahadi ya Allah Mtukufu itakapokuja ya kutoka Ya'jûj na Ma'jûj, Atakifanya kigongeke gongeke kivunjike na kiwe sawa na ardhi, na ahadi ya Allah Mtukufu ni ya kweli».

قَالَ هَٰذَا رَحْمَةٌ مِّن رَّبِّى ۖ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ رَبِّى جَعَلَهُۥ دَكَّآءَ ۖ وَكَانَ وَعْدُ رَبِّى حَقًّا ﴿٩٨﴾

**99.** Na tutawaacha Ya'jûj na Ma'jûj, siku ya kuwajia ahadi yetu, watangamane wao kwa wao na wachanganyike kwa

۞ وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَمُوجُ فِى بَعْضٍ ۖ وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَجَمَعْنَٰهُمْ جَمْعًا ﴿٩٩﴾

wingi wao, na Pembe ya Ufufuzi itapulizwa na tutawakusanya viumbe wote ili wahesabiwe na walipwe.

وَعَرَضْنَا جَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ لِّلْكَٰفِرِينَ عَرْضًا ١٠٠

**100.** Na tutauhudhurisha moto wa Jahanamu kwa makafiri na tutaudhihirisha kwao waushuhudie, ili tuwaoneshe ubaya wa mwisho wao.

ٱلَّذِينَ كَانَتْ أَعْيُنُهُمْ فِى غِطَآءٍ عَن ذِكْرِى وَكَانُوا۟ لَا يَسْتَطِيعُونَ سَمْعًا ١٠١

**101.** Wale ambao macho yao ulimwenguni yalikuwa yamefunikwa na kutonikumbuka, hayazioni dalili zangu, na walikuwa hawawezi kustahamili kuzisikia hoja zangu zenye kupelekea kuniamini mimi na Mtume wangu.

أَفَحَسِبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَن يَتَّخِذُوا۟ عِبَادِى مِن دُونِىٓ أَوْلِيَآءَ ۚ إِنَّآ أَعْتَدْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَٰفِرِينَ نُزُلًا ١٠٢

**102.** Je, walidhani walionikanusha kuwa watawafanya waja wangu kuwa ni waungu badala yangu, wawe ni wategemewa wao? Kwa hakika tumewatayarishia wenye kukanusha moto wa Jahanamu uwe ndio mashukio yao.

قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُم بِٱلْأَخْسَرِينَ أَعْمَٰلًا ١٠٣

**103.** Waambie watu, ewe Mtume, kwa kuwaonya: Je, tuwapashe habari ya watu wenye vitendo vya hasara zaidi?

ٱلَّذِينَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَهُمْ يَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ يُحْسِنُونَ صُنْعًا ١٠٤

**104.** Wao ni wale ambao matendo yao yalipotea katika maisha ya ulimwengu- nao ni washirikina wa watu wako na wengineo kati ya wale waliopotea njia ya sawa wasiwe kwenye uongofu wala usawa- na hali wao wanadhania kuwa wanayatengeneza matendo yao.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ وَلِقَآئِهِۦ فَحَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ فَلَا نُقِيمُ لَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَزْنًا ١٠٥

**105.** Hao ndio waliopata hasara zaidi kivitendo, ndio wao waliozikataa aya za Mola wao na wakazikanusha na wakapinga kuwa watakutana na Yeye Siku ya Kiyama, hivyo

basi matendo yao yakabatilika kwa sababu ya ukafiri wao na kwa hivyo hatutawajali chochote Siku ya Kiyama.

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُمۡ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُواْ وَٱتَّخَذُوٓاْ ءَايَٰتِي وَرُسُلِي هُزُوًا ١٠٦

**106.** Malipo hayo waliyoandaliwa kwa kubatilika matendo yao, ni moto wa Jahanamu, kwa sababu ya kumkanusha kwao Allah Mtukufu na kuzifanyia kwao shere na mchezo aya Zake na hoja za Mitume Wake.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَانَتۡ لَهُمۡ جَنَّٰتُ ٱلۡفِرۡدَوۡسِ نُزُلًا ١٠٧

**107.** Hakika wale walioniamini, wakawakubali Mitume wangu na wakafanya mema watapata Pepo ya juu kabisa, ya kati na kati na yenye mashukio bora kabisa.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يَبۡغُونَ عَنۡهَا حِوَلٗا ١٠٨

**108.** Hali ya kukaa milele humo, hawatataka kuepukana nayo kwa kuwa na hamu nayo na kuipenda.

قُل لَّوۡ كَانَ ٱلۡبَحۡرُ مِدَادٗا لِّكَلِمَٰتِ رَبِّي لَنَفِدَ ٱلۡبَحۡرُ قَبۡلَ أَن تَنفَدَ كَلِمَٰتُ رَبِّي وَلَوۡ جِئۡنَا بِمِثۡلِهِۦ مَدَدٗا ١٠٩

**109.** Sema, ewe mtume, «Lau maji ya bahari yangekuwa wino wa kalamu za kuandikia maneno ya Allah Mtukufu yanayokusanya elimu Yake, hukumu Zake na yale Aliyowatumia wahyi Malaika Wake na Mitume Wake, yangaliisha maji ya bahari kabla maneno ya Allah Mtukufu hayajaisha, hata kama tungeleta bahari nyingine za kuongezea mfano wa bahari hiyo. Katika aya hii pana kuthibitisha kikweli sifa ya kusema kwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka, kama kunavyonasibiana na utukufu Wake na ukamilifu Wake».

قُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ فَمَن كَانَ يَرۡجُواْ لِقَآءَ

**110.** Sema, ewe Mtume, kuwaambia hawa washirikina, «Kwa kweli, mimi ni binadamu kama nyinyi, ninaletewa

رَبِّهِۦ فَلۡيَعۡمَلۡ عَمَلٗا صَٰلِحٗا وَلَا يُشۡرِكۡ بِعِبَادَةِ رَبِّهِۦٓ أَحَدَۢا ١١٠

wahyi kutoka kwa Mola wangu kwamba mola wenu ni Mola Mmoja. Basi yoyote anayekuwa ni mwenye kuiogopa adhabu ya Mola wake na ana matumaini kupata malipo yake mazuri Siku ya Kiyama, na atende matendo mema kwa ajili ya Mola wake yenye kuafikiana na sheria Yake, na asimshirikishe yoyote pamoja na Yeye katika ibada.»

## SURA YA MARYAM

سُورَةُ مَرۡيَمَ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. «Kãf, Hã, Yã, ʿAyn, Ṣwăd» Yametangulia maelezo kuhusu herufi za mkato kama hizi katika mwanzo wa sura ya *Al-Baqarah*.

كٓهيعٓصٓ ١

2. Huu ni utajo wa rehema ya Mola wako kwa mja wake Zakariyyã. Tutakupasha habari yake, kwani pana mazingatio ndani yake kwa wenye kuzingatia.

ذِكۡرُ رَحۡمَتِ رَبِّكَ عَبۡدَهُۥ زَكَرِيَّآ ٢

3. Pindi alipomuomba Mola wake kwa siri, ili yawe ni maombi makamilifu zaidi na yenye kutimia katika kumtakasia Allah Mtukufu na yawe ni yenye matarajio zaidi ya kujibiwa.

إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥ نِدَآءً خَفِيّٗا ٣

4. Akasema, «Mola wangu! Mimi nimezeeka na mifupa yangu imedhoofika na nywele nyeupe zimeenea kichwani, na sikuwa huko nyuma nimekataliwa kujibiwa maombi».

قَالَ رَبِّ إِنِّي وَهَنَ ٱلۡعَظۡمُ مِنِّي وَٱشۡتَعَلَ ٱلرَّأۡسُ شَيۡبٗا وَلَمۡ أَكُنۢ بِدُعَآئِكَ رَبِّ شَقِيّٗا ٤

5. Na mimi ninaogopa kwamba jamaa zangu wa karibu na wenye kusimama na mimi wasije, baada ya kufa kwangu, wakaacha kuisimamia Dini yako vile inavyotakikana isimamiwe na wakaacha kuwalingania waja wako kuwaleta kwako, na mke wangu ni tasa hazai, basi nitunukie kutoka kwako mtoto awe ni mrithi na msaidizi.

وَإِنِّي خِفۡتُ ٱلۡمَوَٰلِيَ مِن وَرَآءِي وَكَانَتِ ٱمۡرَأَتِي عَاقِرٗا فَهَبۡ لِي مِن لَّدُنكَ وَلِيّٗا ٥

6. Atakayeurithi unabii wangu na unabii wa kizazi cha Yaʿqûb, na umfanye mtoto huyu kuwa ni mwenye kuridhiwa na wewe na waja wako.

يَرِثُنِي وَيَرِثُ مِنۡ ءَالِ يَعۡقُوبَۖ وَٱجۡعَلۡهُ رَبِّ رَضِيّٗا ٦

يَٰزَكَرِيَّآ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ ٱسۡمُهُۥ يَحۡيَىٰ لَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ مِن قَبۡلُ سَمِيّٗا ٧

**7.** Ewe Zakariyyã! Sisi tunakupa bishara ya kukubaliwa maombi yako. Tumekutunukia mtoto wa kiume, jina lake ni Yahyã, hatujampatia jina hili yoyote kabla yake.

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَكَانَتِ ٱمۡرَأَتِي عَاقِرٗا وَقَدۡ بَلَغۡتُ مِنَ ٱلۡكِبَرِ عِتِيّٗا ٨

**8.** Zakariyyã alisema kwa kushangaa, «Mola wangu! Vipi nitakuwa na mtoto wa kiume na hali mke wangu ni tasa hazai, na mimi nimefikia upeo wa ukongwe na ulaini wa mifupa».

قَالَ كَذَٰلِكَ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٞ وَقَدۡ خَلَقۡتُكَ مِن قَبۡلُ وَلَمۡ تَكُ شَيۡـٔٗا ٩

**9.** Malaika akasema kumjibu Zakariyyã juu ya kile alichokionea ajabu, «Mambo ni kama unavyosema kuwa mke wako ni tasa na kuwa wewe umefikia upeo wa uzee, lakini Mola wako Amesema, 'Kumuumba Yahyã kwa namna hii ni jambo sahali na jepesi kwangu.'» Kisha Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Alimtajia Zakariyyã jambo la ajabu zaidi kuliko lile aliloliuliza akasema, «Na nimekuumba wewe kabla ya Yahyã na hukuwa ni kitu chenye kutajika wala kilichoko».

قَالَ رَبِّ ٱجۡعَل لِّيٓ ءَايَةٗۖ قَالَ ءَايَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَ لَيَالٖ سَوِيّٗا ١٠

**10.** Zakariyyã akasema kutaka kujituliza zaidi, «Mola wangu! Nipe alama ya kwamba kile ambacho Malaika wamenibashiria nacho kishapatikana.» Akasema, «Alama yako ni kutoweza kusema na watu kwa muda wa masiku matatu na michana yake na hali wewe ni mzima mwenye afya».

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ مِنَ ٱلۡمِحۡرَابِ فَأَوۡحَىٰٓ إِلَيۡهِمۡ أَن سَبِّحُواْ بُكۡرَةٗ وَعَشِيّٗا ١١

**11.** Zakariyyã akawajia watu wake kutoka mahali pake pa kuswali, napo ni mahali alipobashiriwa kuwa atapata mtoto, na akawashiria wamtakase Allah Mtukufu asubuhi na jioni kwa kumshukuru Yeye Aliyetukuka.

يَٰيَحۡيَىٰ خُذِ ٱلۡكِتَٰبَ بِقُوَّةٖۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ ٱلۡحُكۡمَ صَبِيّٗا ١٢

**12.** Alipozaliwa Yahyã na akafikia umri wa kufahamu maneno, Allah Mtukufu Alimuamuru aichukue Taurati kwa bidii na jitihada kwa kusema, «Ewe Yahyã! Ichukue Taurati kwa bidii na jitihada kwa kuyahifadhi matamko yake na kuyafahamu maneno yake na kuitumia, na tulimpa busara na ufahamu mzuri ilhali yeye ni mdogo wa miaka».

وَحَنَانٗا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَوٰةٗۖ وَكَانَ تَقِيّٗا ١٣

**13.** Na tulimpa rehema na mapenzi kutoka kwetu na kusafika na madhambi. Na alikuwa ni muogopaji Allah Mtukufu Aliyetukuka na ni mtiifu Kwake, mtekelezaji yale Aliyoyalazimisha na ni mwenye kujiepusha na yale Aliyoyaharamisha.

وَبَرَّۢا بِوَٰلِدَيۡهِ وَلَمۡ يَكُن جَبَّارًا عَصِيّٗا ١٤

**14.** Na alikuwa mtiifu kwa wazazi wake wawili, na hakuwa ni mwenye kiburi cha kutomtii Mola wake na kutowatii wazazi wake wawili.

وَسَلَٰمٌ عَلَيۡهِ يَوۡمَ وُلِدَ وَيَوۡمَ يَمُوتُ وَيَوۡمَ يُبۡعَثُ حَيّٗا ١٥

**15.** Na salamu itokayo kwa Allah Mtukufu imshukie Yahyâ na amani iwe na yeye siku alipozaliwa na siku atakapokufa na siku atakapofufuliwa hali ya kuwa hai.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مَرۡيَمَ إِذِ ٱنتَبَذَتۡ مِنۡ أَهۡلِهَا مَكَانٗا شَرۡقِيّٗا ١٦

**16.** Na utaje, ewe Mtume, katika hii Qur'ani habari ya Maryam alipojiweka mbali na watu wake, akajifanyia mahali upande wa Mashariki kando na wao.

فَٱتَّخَذَتۡ مِن دُونِهِمۡ حِجَابٗا فَأَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرٗا سَوِيّٗا ١٧

**17.** Akaweka kizuizi chenye kumsitiri na jamaa zake na watu wengine, hapo tukampelekea Malaika Jibrili akajitokeza kwake katika sura ya binadamu aliyetimia umbo.

**18.** Maryam akasema kumwambia, «Mimi najilinda kwa Allah Mtukufu na wewe usinifanye ubaya, iwapo wewe ni miongoni mwa wanaomcha Allah Mtukufu».

قَالَتْ إِنِّيٓ أَعُوذُ بِٱلرَّحۡمَٰنِ مِنكَ إِن كُنتَ تَقِيّٗا ﴿١٨﴾

**19.** Malaika akamwambia, «Kwa hakika, mimi ni mjumbe wa Mola wako, Amenituma kwako nikutunuku mtoto wa kiume aliyesafika na madhambi».

قَالَ إِنَّمَآ أَنَا۠ رَسُولُ رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ غُلَٰمٗا زَكِيّٗا ﴿١٩﴾

**20.** Maryam akamwambia Malaika, «Vipi mimi niwe na mtoto wa kiume, na hakuna binadamu aliyenigusa kwa ndoa ya halali, na mimi sikuwa mzinifu?»

قَالَتۡ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَلَمۡ يَمۡسَسۡنِي بَشَرٞ وَلَمۡ أَكُ بَغِيّٗا ﴿٢٠﴾

**21.** Malaika akasema kumwambia, «Mambo ni hivyo kama unavyoeleza kwamba hakuna binadamu aliyekugusa na hukuwa mzinifu, lakini Mola wako Amesema, ‘Jambo hili kwangu ni jepesi, na ili mtoto huyu awe ni alama kwa watu yenye kuonesha uwezo wa Allah Mtukufu Aliyetukuka, na awe ni rehema itakayotokana na sisi kwake yeye, kwa mama yake na kwa watu.’» Na kupatikana kwa ‘Ĭsâ kinamna hii lilikuwa ni jambo lililokadiriwa katika Ubao uliohifadhiwa, basi hapana budi lifanyike.

قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٞۖ وَلِنَجۡعَلَهُۥٓ ءَايَةٗ لِّلنَّاسِ وَرَحۡمَةٗ مِّنَّاۚ وَكَانَ أَمۡرٗا مَّقۡضِيّٗا ﴿٢١﴾

**22.** Maryam akabeba mimba ya mtoto wa kiume baada ya Jibrili kupuliza kwenye mwanya wa kanzu yake, na pulizo hilo likafika kwenye kizazi chake, na kwa sababu hiyo mimba ikaingia, na akaenda nayo mahali mbali na watu.

۞فَحَمَلَتۡهُ فَٱنتَبَذَتۡ بِهِۦ مَكَانٗا قَصِيّٗا ﴿٢٢﴾

**23.** Na uchungu wa mimba ukamfanya aende kwenye kigogo cha mtende, hapo akasema, «Natamani ningekufa

فَأَجَآءَهَا ٱلۡمَخَاضُ إِلَىٰ جِذۡعِ ٱلنَّخۡلَةِ قَالَتۡ يَٰلَيۡتَنِي مِتُّ قَبۡلَ هَٰذَا وَكُنتُ

نَسْيًا مَّنسِيًّا ﴿٢٣﴾

kabla ya siku ya leo na nikawa kitu kisichojulikana, kisichotajwa na kisichotambulika ‘ni nani mimi?.’»

فَنَادَىٰهَا مِن تَحْتِهَآ أَلَّا تَحْزَنِي قَدْ جَعَلَ رَبُّكِ تَحْتَكِ سَرِيًّا ﴿٢٤﴾

**24.** Jibrili au ‘Ĭsâ akamwita na kumwambia, «usisikitike, kwani Mola wako amekufanyia chini yako mkondo wa maji».

وَهُزِّيٓ إِلَيْكِ بِجِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ تُسَٰقِطْ عَلَيْكِ رُطَبًا جَنِيًّا ﴿٢٥﴾

**25.** «Na ukitikise kigogo cha mtende, zitakuangukia tende mbivu laini zitokazo mtini».

فَكُلِي وَٱشْرَبِي وَقَرِّي عَيْنًا ۖ فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ ٱلْبَشَرِ أَحَدًا فَقُولِيٓ إِنِّي نَذَرْتُ لِلرَّحْمَٰنِ صَوْمًا فَلَنْ أُكَلِّمَ ٱلْيَوْمَ إِنسِيًّا ﴿٢٦﴾

**26.** «Basi zile hizo tende mbivu na unywe maji na ujifurahishe kwa huyo mtoto mwenye kuzaliwa. Na umuonapo yoyote miongoni mwa watu, akakuuliza juu ya jambo lako, mwambie, ‘Mimi nimejilazimisha nafsi yangu kwa Allah Mtukufu ninyamaze, sitatasema na mtu leo.’» Kunyamaza kimya kulikuwa ni ibada katika Sheria yao, na haikuwa hivyo katika Sheria ya Mtume Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie.

فَأَتَتْ بِهِۦ قَوْمَهَا تَحْمِلُهُۥ ۖ قَالُوا۟ يَٰمَرْيَمُ لَقَدْ جِئْتِ شَيْـًٔا فَرِيًّا ﴿٢٧﴾

**27.** Hapo Maryam aliwajia watu wake, na yeye amembeba mtoto wake, akitokea mahali mbali. Walipomuona namna hiyo, walisema kumwambia, «Ewe Maryam! Umeleta jambo kubwa ulilolizua».

يَٰٓأُخْتَ هَٰرُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمْرَأَ سَوْءٍ وَمَا كَانَتْ أُمُّكِ بَغِيًّا ﴿٢٨﴾

**28.** «Ewe dada wa mtu mwema Hârûn! Baba yako hakuwa ni mtu mbaya anayefanya machafu, na mama yako hakuwa ni mwanamke mbaya anayefanya umalaya».

فَأَشَارَتْ إِلَيْهِ ۖ قَالُوا۟ كَيْفَ نُكَلِّمُ مَن كَانَ فِي ٱلْمَهْدِ صَبِيًّا ﴿٢٩﴾

**29.** Maryam akashiria kwa mwanawe ‘Ĭsâ ili wamuulize na waseme naye. Wakasema kwa kumpinga, «Vipi

tutasema na ambaye bado yuko kwenye malezi aliye mchanga wa kunyonya?»

**30.** ‘Ĭsâ akasema, na yeye yuko katika hali ya uchanga wa kuwa kwenye malezi yuwanyonya, «Mimi ni mja wa Allah Mtukufu, Ameamua kunipatia Kitabu, nacho ni Injili, na amenifanya Nabii».

قَالَ إِنِّي عَبۡدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِيَ ٱلۡكِتَٰبَ وَجَعَلَنِي نَبِيّٗا ٣٠

**31.** «Na Amenifanya niwe na wingi wa wema na manufaa popote nipatikanapo, na ameniusia kutunza Swala na kutoa Zaka muda wa mimi kuwa hai».

وَجَعَلَنِي مُبَارَكًا أَيۡنَ مَا كُنتُ وَأَوۡصَٰنِي بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ مَا دُمۡتُ حَيّٗا ٣١

**32.** «Na Amenifanya mimi niwe mwenye kumtendea wema mama yangu, na hakunifanya ni mwenye kujiona wala ni mbaya mwenye kumuasi Mola wangu».

وَبَرَّۢا بِوَٰلِدَتِي وَلَمۡ يَجۡعَلۡنِي جَبَّارٗا شَقِيّٗا ٣٢

**33.** «Na salamu na amani ziko juu yangu mimi siku niliyozaliwa, siku nitakapokufa na siku nitakapofufuliwa nikiwa hai siku ya Kiyama».

وَٱلسَّلَٰمُ عَلَيَّ يَوۡمَ وُلِدتُّ وَيَوۡمَ أَمُوتُ وَيَوۡمَ أُبۡعَثُ حَيّٗا ٣٣

**34.** Huyo tuliyekuhadithia, ewe Mtume, sifa zake na habari zake ndiye Ĭsâ mwana wa Maryam pasina shaka, yeye ni neno la haki ambalo Mayahudi na Wanaswara walilifanyia shaka.

ذَٰلِكَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَۖ قَوۡلَ ٱلۡحَقِّ ٱلَّذِي فِيهِ يَمۡتَرُونَ ٣٤

**35.** Haikuwa kwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka, wala hainasibiani na Yeye kujichukulia mtoto miongoni mwa waja wake na viumbe vyake, ametakasika na hilo; Akiamua jambo lolote, miongoni mwa mambo, na Akalitaka liwe, dogo au kubwa, halimkatalii, kwa hakika Yeye Analiambia, «Kuwa» na likawa kama alivyolitaka liwe.

مَا كَانَ لِلَّهِ أَن يَتَّخِذَ مِن وَلَدٖۖ سُبۡحَٰنَهُۥٓۚ إِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٣٥

**36.** Na ʻĪsâ aliwaambia watu wake, «Na hakika ya Allah Mtukufu, Ambaye nawalingania nyinyi Kwake, ni Mola wangu na Mola wenu, basi muabuduni Yeye Peke Yake Asiye na mshirika, kwani mimi na nyinyi tuko sawa katika uja na kumnyenyekea Yeye. Hii ndio njia isiyo na kona».

وَإِنَّ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُوهُۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٣٦

**37.** Mapote ya watu wa Kitabu walitafautiana baina yao kuhusu mambo ya ʻĪsâ, (amani imshukie), kati yao kuna wanaopita kiasi katika kumtukuza nao ni Wanaswara, kati yao kuna waliosema kuwa yeye ni Allah Mtukufu, kati yao kuna waliosema kuwa yeye ni mwana wa Allah Mtukufu, kati yao kuna waliosema kuwa yeye ni mmoja kati ya waungu watatu, Ametukuka Allah Mtukufu na kuwa mbali na hilo wanalolisema, na kati yao kuna waliomwepuka, nao ni Mayahudi, na wakasema kwamba yeye ni mchawi na wakasema kwamba yeye ni mwana wa Yûsuf aliyekuwa seremala. Basi maangamivu ni ya waliokanusha kuwa wataishuhudia siku yenye vitisho vikubwa, nayo ni Siku ya Kiyama.

فَٱخۡتَلَفَ ٱلۡأَحۡزَابُ مِنۢ بَيۡنِهِمۡۖ فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن مَّشۡهَدِ يَوۡمٍ عَظِيمٍ ٣٧

**38.** Ni makali yalioje yatakuwa masikizi yao na macho yao Siku ya Kiyama, siku watakayokuja kwa Allah Mtukufu, wakati ambapo hilo halitawafaa! Lakini madhalimu leo, katika dunia hii, wametoka nje ya haki waziwazi.

أَسۡمِعۡ بِهِمۡ وَأَبۡصِرۡ يَوۡمَ يَأۡتُونَنَا لَٰكِنِ ٱلظَّٰلِمُونَ ٱلۡيَوۡمَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٣٨

**39.** Na uwaonye watu, ewe Mtume, Siku ya Majuto, wakati wa hukumu kutolewa, na mauti yaletwe kama

وَأَنذِرۡهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡحَسۡرَةِ إِذۡ قُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ وَهُمۡ فِي غَفۡلَةٖ وَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٣٩

kwamba ni kondoo mzuri, achinjwe hapo na uamuzi utolewe baina ya viumbe, na hapo watu wa Imani waende Peponi na watu wa ukafiri waende Motoni, na hali wao leo katika dunia hii wameghafilika na yale ambayo walionywa nayo, hivyo basi hawaamini wala hawafanyi matendo mema.

إِنَّا نَحۡنُ نَرِثُ ٱلۡأَرۡضَ وَمَنۡ عَلَيۡهَا وَإِلَيۡنَا يُرۡجَعُونَ ٤٠

**40.** Sisi ndio tutakaoirithi ardhi na walio juu yake kwa kutoweka kwao na kusalia kwetu baada yao, na uamuzi wetu kupitishwa kwao. Na kwetu sisi ndio mwisho wao na kuhesabiwa kwao, na hapo tuwalipe kwa matendo yao.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِبۡرَٰهِيمَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقٗا نَّبِيًّا ٤١

**41.** Na uwatajie, ewe Mtume, watu wako katika hii Qur'ani kisa cha Ibrâhîm, amani imshukie; kwa hakika yeye alikuwa ni mkweli mkubwa na ni miongoni mwa Manabii wa Allah Mtukufu, Aliyetukuka, wenye daraja za juu.

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ لِمَ تَعۡبُدُ مَا لَا يَسۡمَعُ وَلَا يُبۡصِرُ وَلَا يُغۡنِي عَنكَ شَيۡـٔٗا ٤٢

**42.** Aliposema kumwambia baba yake, Ãzar, «Ewe baba yangu! Ni kwa jambo gani unaabudu badala ya Allah Mtukufu, masanamu wasiosikia, wasioona na wasioweza kuzuia chochote kisikufike?»

يَٰٓأَبَتِ إِنِّي قَدۡ جَآءَنِي مِنَ ٱلۡعِلۡمِ مَا لَمۡ يَأۡتِكَ فَٱتَّبِعۡنِيٓ أَهۡدِكَ صِرَٰطٗا سَوِيّٗا ٤٣

**43.** Ewe baba yangu! Hakika Allah Mtukufu Amenipa ujuzi ambao hakukupa, basi nikubalie na unifuate kwa yale ninayokuitia kwayo, nikuongoze kwenye njia ya sawa ambayo hutapotea ukiifuata.

يَٰٓأَبَتِ لَا تَعۡبُدِ ٱلشَّيۡطَٰنَۖ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ كَانَ لِلرَّحۡمَٰنِ عَصِيّٗا ٤٤

**44.** «Ewe baba yangu! Usimtii Shetani ukawaabudu hawa masanamu, kwani Shetani anaenda kinyume na

Allah Mtukufu Mwingi wa rehema, anakuwa na kiburi kumtii Allah Mtukufu».

يَٰٓأَبَتِ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٞ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيۡطَٰنِ وَلِيّٗا ﴿٤٥﴾

**45.** «Ewe baba yangu! Mimi ninaogopa usije ukafa kwenye ukafiri wako, ikakupata adhabu ya Mwingi wa rehema na ukawa ni rafiki wa Shetani ndani ya Moto».

قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنۡ ءَالِهَتِي يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُۖ لَئِن لَّمۡ تَنتَهِ لَأَرۡجُمَنَّكَۖ وَٱهۡجُرۡنِي مَلِيّٗا ﴿٤٦﴾

**46.** Baba yake Ibrãhîm akasema kumwambia mwanawe, Kwani wewe umegeuka na kukataa kuabudu waungu wangu, ewe Ibrãhîm Basi usipokomeka kuwatukana, nitakuua kwa kukupiga mawe. Na niondokee, usikutane na mimi wala usiseme na mimi kwa kipindi cha muda mrefu.

قَالَ سَلَٰمٌ عَلَيۡكَۖ سَأَسۡتَغۡفِرُ لَكَ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ كَانَ بِي حَفِيّٗا ﴿٤٧﴾

**47.** Ibrãhîm alisema kumwambia baba yake, «Amani juu yako kutoka kwangu, halitakufikia kutoka kwangu jambo unalolichukia, na nitakuombea Allah Mtukufu uongofu na msamaha. Hakika Mola wangu ni Mwingi wa huruma ni Mpole kwangu kulingana na hali yangu, nikimuomba Ataniitikia».

وَأَعۡتَزِلُكُمۡ وَمَا تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَأَدۡعُواْ رَبِّي عَسَىٰٓ أَلَّآ أَكُونَ بِدُعَآءِ رَبِّي شَقِيّٗا ﴿٤٨﴾

**48.** Na nitajitenga na nyinyi na waungu wenu mnaowaabudu badala ya Allah Mtukufu. Na nitamuomba Mola wangu kwa kumtakasia, nikiwa na matumaini kuwa sitapita patupu kwa kumuomba Mola wangu anipe ninachomuomba.

فَلَمَّا ٱعۡتَزَلَهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۖ وَكُلّٗا جَعَلۡنَا نَبِيّٗا ﴿٤٩﴾

**49.** Na alipojitenga nao na waungu wao wanaowaabudu badala ya Allah Mtukufu, tulimruzuku, miongoni mwa watoto tuliomruzuku, Isḥãq na Yaʿqûb mtoto wa Isḥãq na tukawafanya wawili hao kuwa Manabii.

**50.** Na tukawatunukia wao wote rehema zetu zikiwa ni nyongeza zisizohesabika, na tukawajaalia watajike vizuri na wasifiwe kwa sifa njema zenye kubaki kwa watu.

وَوَهَبۡنَا لَهُم مِّن رَّحۡمَتِنَا وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ لِسَانَ صِدۡقٍ عَلِيّٗا ٥٠

**51.** Na utaje katika Qur’ani, ewe Mtume, kisa cha Mûsã, amani imshukie. Kwa hakika, yeye alikuwa ni mteule aliyesafishwa, na alikuwa ni Mtume na ni Nabii miongoni mwa Mitume waliokuwa na uthabiti.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مُوسَىٰٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ مُخۡلَصٗا وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ٥١

**52.** Na tulimuita upande wa jabali la *Ṭûr Sînã’* kuliani kwake (Mûsã), na tukamleta karibu na tukamtukuza kwa kusema na yeye. Katika aya hii pana kuthibitisha sifa ya kusema kwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka, kama inavyonasibiana na utukufu Wake na ukamilifu Wake.

وَنَٰدَيۡنَٰهُ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنِ وَقَرَّبۡنَٰهُ نَجِيّٗا ٥٢

**53.** Na tulimtunukia Mûsã, kutokana na rehema zetu, ndugu yake Hãrûn akawa Nabii mwenye kumtilia nguvu na kumsaidia.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥ مِن رَّحۡمَتِنَآ أَخَاهُ هَٰرُونَ نَبِيّٗا ٥٣

**54.** Na utaje, ewe Mtume, katika hii Qur’ani habari ya Ismãîl, amani imshukie. Yeye alikuwa ni mkweli katika ahadi, hakuahidi kitu isipokuwa hukitekeleza, na alikuwa ni Mtume na ni Nabii.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِسۡمَٰعِيلَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صَادِقَ ٱلۡوَعۡدِ وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ٥٤

**55.** Na alikuwa akiwaamrisha watu wake kusimamisha Swala na kutoa Zaka, na alikuwa kwa Mola wake, Aliyeshinda na kutukuka, ni mwenye kuridhiwa.

وَكَانَ يَأۡمُرُ أَهۡلَهُۥ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ وَكَانَ عِندَ رَبِّهِۦ مَرۡضِيّٗا ٥٥

**56.** Na utaje, ewe Mtume, katika hii Qur’ani habari ya Idrîs, amani imshukie. Yeye alikuwa ni mkweli mkubwa katika maneno yake na vitendo vyake, ni Nabii aliyeletewa wahyi.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِدۡرِيسَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقٗا نَّبِيّٗا ٥٦

**57.** Na tukauinua utajo wake kwa viumbe wote na cheo chake kwa wale waliosogezwa karibu. Akawa ni mwenye utajo wa juu na, ni mwenye cheo cha juu.

وَرَفَعۡنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ﴿٥٧﴾

**58.** Hawa niliokusimulia habari zao, ewe Mtume, ni wale ambao Allah Mtukufu Amewaneemesha kwa nyongeza Zake na taufiki Yake, Akawafanya ni Mitume miongoni mwa kizazi cha Ãdam, na miongoni mwa kizazi cha wale tuliowabeba pamoja na Nûh, katika jahazi, na miongoni mwa kizazi cha Ibrãhîm, na miongoni mwa kizazi cha Yaʿqûb, na miongoni mwa wale tuliowaongoza kwenye Imani na tukawateua kwa utume na unabii. Wasomewapo aya za Mwingi wa rehema zinazokusanya upweke Wake na hoja Zake wanajiporomosha chini hali ya kumsujudia Allah Mtukufu kwa kunyenyekea na kujidhalilisha, na wanalia kwa kumcha Yeye, kutakasika ni Kwake na kutukuka ni Kwake.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِن ذُرِّيَّةِ ءَادَمَ وَمِمَّنۡ حَمَلۡنَا مَعَ نُوحٖ وَمِن ذُرِّيَّةِ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡرَٰٓءِيلَ وَمِمَّنۡ هَدَيۡنَا وَٱجۡتَبَيۡنَآۚ إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُ ٱلرَّحۡمَٰنِ خَرُّواْۤ سُجَّدٗا وَبُكِيّٗا۩ ﴿٥٨﴾

**59.** Wakaja, baada ya hawa walioneemeshwa, wafuasi wabaya, ambao waliacha Swala kabisa au waliitoa nje ya wakati wake, au waliacha nguzo zake na mambo yake ya lazima na wakafuata yanayolingana na kunasibiana na matamanio yao. Basi hao watapata shari na upotevu na kuhuzunika ndani ya Jahanamu.

۞فَخَلَفَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ خَلۡفٌ أَضَاعُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّبَعُواْ ٱلشَّهَوَٰتِۖ فَسَوۡفَ يَلۡقَوۡنَ غَيًّا ﴿٥٩﴾

**60.** Lakini aliyetubia dhambi zake miongoni mwao, akamuamini Mola wake na akafanya mema kusadikisha toba yake, hao Allah Mtukufu Atakubali toba yao, na wataingia

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ وَلَا يُظۡلَمُونَ شَيۡـٔٗا ﴿٦٠﴾

Peponi pamoja na Waumini, na hawatapunguziwa chochote katika matendo yao mema.

جَنَّٰتِ عَدۡنٍ ٱلَّتِي وَعَدَ ٱلرَّحۡمَٰنُ عِبَادَهُۥ بِٱلۡغَيۡبِۚ إِنَّهُۥ كَانَ وَعۡدُهُۥ مَأۡتِيّٗا ٦١

**61.** Pepo yenye mabustani ya milele na makazi ya daima, nayo ni ile ambayo Mwingi wa rehema Aliwaahidi waja Wake na kuifanya wasiione, nao wakaiamini bila ya kuwa wameiona. Hakika agizo la Allah Mtukufu kwa waja Wake la hii Pepo ni lenye kuja, hapana budi.

لَّا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوًا إِلَّا سَلَٰمٗاۖ وَلَهُمۡ رِزۡقُهُمۡ فِيهَا بُكۡرَةٗ وَعَشِيّٗا ٦٢

**62.** Watu wa Peponi hawatasikia maneno ya batili humo, lakini watasikia ‘salamu’ ikiwa ndio maamkizi yao. Na watapata riziki yao humo ya chakula na kinywaji daima, kila wanapotaka, asubuhi na jioni, haina kiasi wala hadi maalumu.

تِلۡكَ ٱلۡجَنَّةُ ٱلَّتِي نُورِثُ مِنۡ عِبَادِنَا مَن كَانَ تَقِيّٗا ٦٣

**63.** Hiyo ndiyo Pepo inayosifiwa kwa sifa hizo, hiyo ndiyo ambayo tutairithisha na kuitoa kuwapa waja wetu wanaotuogopa kwa kufuata amri zetu na kujiepusha na makatazo yetu.

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمۡرِ رَبِّكَۖ لَهُۥ مَا بَيۡنَ أَيۡدِينَا وَمَا خَلۡفَنَا وَمَا بَيۡنَ ذَٰلِكَۚ وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيّٗا ٦٤

**64.** Na useme, ewe Jibrili, kumwambia Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), Sisi, Malaika, hatuteremki kutoka mbinguni kuja ardhini isipokuwa kwa amri ya Mola wako kwetu, ni Yake yaliyoko mbele yetu yanayotukabili ya mambo ya Akhera, na yale yaliyoko nyuma yetu yaliyopita katika ulimwengu, na yale yaliyoko baina ya ulimwengu na Akhera. Amri yote ni Yake ya mahali na wakati. Na hakuwa Mola wako ni Mwenye kusahau kitu chochote miongoni mwa vitu.

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا فَٱعۡبُدۡهُ وَٱصۡطَبِرۡ لِعِبَٰدَتِهِۦۚ هَلۡ تَعۡلَمُ لَهُۥ سَمِيّٗا ﴿٦٥﴾

**65.** Yeye Ndiye Allah Mtukufu, Mola wa mbingu na ardhi na vilivyoko baina yake, Ndiye Mmiliki, Muumba na Mwendeshaji wa hivyo vyote, basi muabudu Yeye Peke Yake, ewe Nabii, na uvumilie katika kumtii, wewe na waliokufuata, Hana mfano Wake kitu chochote katika dhati Yake, sifa Zake na vitendo Vyake.

وَيَقُولُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَءِذَا مَا مِتُّ لَسَوۡفَ أُخۡرَجُ حَيًّا ﴿٦٦﴾

**66.** Na binadamu kafiri anasema, kwa kukanusha kufufuliwa baada ya kufa, «Je mimi nikifa na nikamalizika, kweli nitatolewa kwenye kaburi langu nikiwa hai?»

أَوَلَا يَذۡكُرُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقۡنَٰهُ مِن قَبۡلُ وَلَمۡ يَكُ شَيۡـٔٗا ﴿٦٧﴾

**67.** Vipi binadamu huyu kafiri amejisahau nafsi yake? Kwani hakumbuki kwamba sisi tulimuumba mara ya kwanza na hakuwa ni kitu kilichoko?

فَوَرَبِّكَ لَنَحۡشُرَنَّهُمۡ وَٱلشَّيَٰطِينَ ثُمَّ لَنُحۡضِرَنَّهُمۡ حَوۡلَ جَهَنَّمَ جِثِيّٗا ﴿٦٨﴾

**68.** Naapa kwa Mola wako, ewe Muhammad, tutawakusanya hawa wenye kukanusha kufufuliwa Siku ya Kiyama pamoja na Mashetani, kisha tutawaleta wote kando ya moto wa Jahanamu wakiwa wamepiga magoti, kwa ukubwa wa misukosuko ambayo wamo ndani yake, hali ya kuwa hawawezi kusimama.

ثُمَّ لَنَنزِعَنَّ مِن كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمۡ أَشَدُّ عَلَى ٱلرَّحۡمَٰنِ عِتِيّٗا ﴿٦٩﴾

**69.** Kisha tutawachukua, katika kila pote, wale wakiukaji amri zaidi na wenye kumuasi Allah Mtukufu zaidi, tuanze kuwaadhibu.

ثُمَّ لَنَحۡنُ أَعۡلَمُ بِٱلَّذِينَ هُمۡ أَوۡلَىٰ بِهَا صِلِيّٗا ﴿٧٠﴾

**70.** Kisha sisi tunawajua zaidi wale wanaostahili kuingia Motoni na kuadhibika kwa joto lake.

وَإِن مِّنكُمۡ إِلَّا وَارِدُهَاۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ حَتۡمٗا مَّقۡضِيّٗا ﴿٧١﴾

**71.** Na hakuna katika nyinyi, enyi watu, yoyote isipokuwa ataufikia huo Moto kwa kupita juu *Ṣirâṭ* (Njia)

iliyotandikwa juu ya daraja la moto wa Jahanamu, kila mmoja kulingana na matendo yake. Hilo ni jambo lenye kuwa kwa lazima, Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, Amepitisha na Ameamua kwamba halina budi kuwa, hakuna namna ya kuliepuka.

ثُمَّ نُنَجِّى ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوا۟ وَّنَذَرُ ٱلظَّـٰلِمِينَ
فِيهَا جِثِيًّا ﴿٧٢﴾

**72.** Kisha tutawaokoa wale ambao walimcha Mola wao kwa kumtii na kujiepusha na kumuasi na tuwaache Motoni wale waliojidhulumu nafsi zao katika hali ya kupiga magoti.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَـٰتُنَا بَيِّنَـٰتٍ قَالَ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَىُّ
ٱلْفَرِيقَيْنِ خَيْرٌ مَّقَامًا وَأَحْسَنُ نَدِيًّا ﴿٧٣﴾

**73.** Na watu wakisomewa aya zetu zilizoteremshwa zilizo wazi, wale waliomkanusha Allah Mtukufu wanasema kuwaambia Waumini, «Ni pote gani kati yetu na nyinyi lenye mashukio bora zaidi na makao mazuri zaidi?»

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَحْسَنُ
أَثَـٰثًا وَرِءْيًا ﴿٧٤﴾

**74.** Na ni mara nyingi tumewaangamiza *ummah* kabla ya hawa watu wako, ewe Mtume, waliokuwa na vitu vingi kuliko walivyokuwa navyo watu wako na mandhari ya kupendeza zaidi.

قُلْ مَن كَانَ فِى ٱلضَّلَـٰلَةِ فَلْيَمْدُدْ لَهُ
ٱلرَّحْمَـٰنُ مَدًّا ۚ حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوْا۟ مَا يُوعَدُونَ
إِمَّا ٱلْعَذَابَ وَإِمَّا ٱلسَّاعَةَ فَسَيَعْلَمُونَ
مَنْ هُوَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضْعَفُ جُندًا ﴿٧٥﴾

**75.** Sema, ewe Mtume, kuwaambia wao, Aliyekuwa amepotea njia ya haki asiyeifuata njia ya uongofu, Allah Mtukufu Atampa muhula na Atamnyoshea katika ule upotevu wake, mpaka atakapoyaona kwa yakini yale aliyoyaahidi Allah Mtukufu: ima adhabu ya haraka ulimwenguni au kusimama saa ya Kiyama, hapo atajua ni nani aliyopo na aliyetulia mahali pabaya na aliye mnyonge wa nguvu na askari.

**76.** Na Allah Mtukufu Anawaongezea waja Wake, walioongoka katika dini Yake, uongofu juu ya uongofu walionao kwa yale yanayowapitia mara kwa mara ya kuyaamini malazimisho ya Allah Mtukufu na kuyafuata kivitendo. Na matendo mema yaliyosalia yana malipo bora kwa Allah Mtukufu kesho Akhera, na yana matokeo bora na mwisho mwema.

وَيَزِيدُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱهۡتَدَوۡاْ هُدٗىۗ وَٱلۡبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيۡرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابٗا وَخَيۡرٞ مَّرَدًّا ٧٦

**77.** Je ushajua, ewe Mtume, na ukaona ajabu kuhusu huyu kafiri, Al-'Ãs bin Wãil na walio mfano wake? Kwani yeye alizikufuru aya za Allah Mtukufu, akazikanusha na akasema, «Nitapatiwa huko Akhera mali na watoto».

أَفَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي كَفَرَ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالٗا وَوَلَدًا ٧٧

**78.** Je, amechungulia ghaibu akaona kuwa yeye atakuwa na mali na watoto, au ana ahadi juu ya hilo kutoka kwa Allah Mtukufu?

أَطَّلَعَ ٱلۡغَيۡبَ أَمِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحۡمَٰنِ عَهۡدٗا ٧٨

**79.** Mambo siyo kama vile alivyodai yule kafiri, kwani yeye hana ujuzi wala hakupewa ahadi. Tutatayaandika anayoyasema ya urongo na uzushi juu ya Allah Mtukufu, na huko Akhera tutamuongezea aina mbali mbali za mateso, kama alivyojiongezea upotovu na upotevu.

كَلَّاۚ سَنَكۡتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ لَهُۥ مِنَ ٱلۡعَذَابِ مَدّٗا ٧٩

**80.** Na tutamrithi mali yake na watoto wake, na atatujia Siku ya Kiyama akiwa peke yake, hana mali wala watoto.

وَنَرِثُهُۥ مَا يَقُولُ وَيَأۡتِينَا فَرۡدٗا ٨٠

**81.** Na washirikina wamekua wakiwaabudu waungu badala ya Allah Mtukufu ili wawatetee na wajipatie nguvu kwao.

وَٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةٗ لِّيَكُونُواْ لَهُمۡ عِزّٗا ٨١

**82.** Mambo sivyo kama wanavyodai. Hawa waungu hawatakuwa ni nguvu kwao, lakini waungu hawa watawaruka huko Akhera kuwa waliwaabudu wao na watakuwa ni wenye kusaidia katika kuteta na wao na kuwakanusha, kinyume na vile walivyodhania juu yao.

كَلَّاۚ سَيَكۡفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمۡ وَيَكُونُونَ عَلَيۡهِمۡ ضِدًّا ٨٢

**83.** Je, huoni, ewe Mtume, kwamba sisi tumewasaliti Mashetani juu ya wenye kumkanusha Allah Mtukufu na Mitume Wake, ili wawapoteze na wawaondoe kutoka kwenye utiifu kuwapeleka kwenye uasi?

أَلَمۡ تَرَ أَنَّآ أَرۡسَلۡنَا ٱلشَّيَٰطِينَ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ تَؤُزُّهُمۡ أَزّٗا ٨٣

**84.** Basi usiwafanyie haraka, ewe Mtume, kwa kutaka adhabu iwashukie hawa makafiri, kwa kweli sisi tunahesabu umri wao na matendo yao hesabu isiyo na kasoro wala ukawiaji.

فَلَا تَعۡجَلۡ عَلَيۡهِمۡۖ إِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمۡ عَدّٗا ٨٤

**85.** Siku ambayo tutawakusanya wachamungu kwa Mola wao Mwenye huruma na wao, wakiwa makundi ya watu wenye kukirimiwa.

يَوۡمَ نَحۡشُرُ ٱلۡمُتَّقِينَ إِلَى ٱلرَّحۡمَٰنِ وَفۡدٗا ٨٥

**86.** Na tutawaongoza wenye kumkanusha Allah Mtukufu kwa kuwasuta kwa nguvu kuwapeleka Motoni, wakitembea kwa miguu, wakiwa na kiu.

وَنَسُوقُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ وِرۡدٗا ٨٦

**87.** Makafiri hawa hawatakuwa na uwezo wa kumuombea yoyote. Watakaokuwa na uwezo huo ni wale waliochukua ahadi ya hilo mbele ya Mwingi wa rehema, nao ni wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mitume Wake.

لَّا يَمۡلِكُونَ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَنِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحۡمَٰنِ عَهۡدٗا ٨٧

**88.** Na hawa makafiri walisema, «Allah Mtukufu amejifanyia mtoto».

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَلَدٗا ٨٨

لَّقَدۡ جِئۡتُمۡ شَيۡـًٔا إِدّٗا ﴿٨٩﴾

**89.** Kwa hakika mumeleta, enyi wenye kusema, kwa kusema neno hili, jambo kubwa lililo baya.

تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرۡنَ مِنۡهُ وَتَنشَقُّ ٱلۡأَرۡضُ وَتَخِرُّ ٱلۡجِبَالُ هَدًّا ﴿٩٠﴾

**90.** Zakaribia mbingu kupasuka kwa ubaya mkubwa wa neno hilo, ardhi kuvunjika vipande vipande ma majabali kuanguka kwa nguvu kwa kukasirika kwa ajili ya Allah Mtukufu.

أَن دَعَوۡاْ لِلرَّحۡمَٰنِ وَلَدٗا ﴿٩١﴾

**91.** kwa kumnasibishia mtoto, Allah Mtukufu Ametukuka na jambo hilo kutukuka kukubwa sana.

وَمَا يَنۢبَغِي لِلرَّحۡمَٰنِ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا ﴿٩٢﴾

**92.** Haifai kwa Allah Mtukufu na hainasibiani na Yeye Awe na mtoto, kwani kuwa na mtoto ni dalili ya upungufu na mahitajio, na Allah Mtukufu Ndiye Mkwasi Mwenye kuhimidiwa Aliyetakaswa na sifa zote za upungufu.

إِن كُلُّ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ إِلَّآ ءَاتِي ٱلرَّحۡمَٰنِ عَبۡدٗا ﴿٩٣﴾

**93.** Hakuna aliye mbinguni, miongoni mwa Malaika, wala aliye ardhini, miongoni mwa binadamu na majini, isipokuwa atamjia Mola wake Siku ya Kiyama akiwa ni mja mdhalilifu mnyenyekevu mwenye kukubali uja wake Kwake.

لَّقَدۡ أَحۡصَىٰهُمۡ وَعَدَّهُمۡ عَدّٗا ﴿٩٤﴾

**94.** Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake na kutukuka ni Kwake, Amewadhibiti viumbe Wake wote na Ameijua idadi yao, hakuna yoyote miongoni mwao mwenye kufichika na Yeye.

وَكُلُّهُمۡ ءَاتِيهِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَرۡدًا ﴿٩٥﴾

**95.** Na kila mtu, miongoni mwa viumbe, atamjia Mola wake, Siku ya Kiyama, hali ya kuwa hana mali wala watoto pamoja na yeye.

**96.** Hakika wale waliomuamini Allah Mtukufu, wakawafuata Mitume Wake na wakatenda mema kulingana na sheria Yake, Mwingi wa rehema Atatia katika nyoyo za waja Wake mahaba ya kuwapenda.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَيَجۡعَلُ لَهُمُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وُدّٗا ﴿٩٦﴾

**97.** Hakika sisi tumeirahisisha hii Qur'ani katika ulimi wako wa Kiarabu, ewe Mtume, ili uwape bishara wachamungu, miongoni mwa wafuasi wako, na uwaonye kwayo wakanushaji wenye mijadala ya batili.

فَإِنَّمَا يَسَّرۡنَٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ ٱلۡمُتَّقِينَ وَتُنذِرَ بِهِۦ قَوۡمٗا لُّدّٗا ﴿٩٧﴾

**98.** Na mara nyingi tumewaangamiza *ummah* waliotangulia kabla ya watu wako, humuoni yoyote miongoni mwao na husikii sauti yao, basi hivyo ndivyo watakavyokuwa makafiri wa watu wako, tutawaangamiza kama tulivyowaangamiza waliotangulia kabla yao. Katika aya hii pana onyo na agizo la kuwaangamiza wakanushaji wenye ushindani wa ubatilifu.

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّن قَرۡنٍ هَلۡ تُحِسُّ مِنۡهُم مِّنۡ أَحَدٍ أَوۡ تَسۡمَعُ لَهُمۡ رِكۡزَۢا ﴿٩٨﴾

## SURA YA TÃHÃ

## سُورَةُ طه

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. «Ṭã, Hã» Yametangulia maelezo kuhusu herufi za mkato mwanzo wa sura ya *Al -Bqarah*.

طه ﴿١﴾

2. Hatukuiteremsha Qur'ani kwako, ewe Mtume, ujisumbue kwa jambo usiloliweza kulifanya.

مَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لِتَشۡقَىٰٓ ﴿٢﴾

3. Lakini tumeiteremsha iwe ni mawaidha, ili ajikumbushe nayo mwenye kuogopa adhabu ya Allah Mtukufu apate kujikinga nayo kwa kutekelaza faradhi na kujiepusha na mambo ya haramu.

إِلَّا تَذۡكِرَةٗ لِّمَن يَخۡشَىٰ ﴿٣﴾

4. Hii Qur'ani ni uteremsho kutoka kwa Allah Mtukufu Ambaye Ameumba ardhi na mbingu zilizo juu.

تَنزِيلٗا مِّمَّنۡ خَلَقَ ٱلۡأَرۡضَ وَٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلۡعُلَى ﴿٤﴾

5. Alla mwingi wa rehma, yuko juu ya *'Arsh* yake, kulingana na utukufu Wake na ukubwa Wake.

ٱلرَّحۡمَٰنُ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ ٱسۡتَوَىٰ ﴿٥﴾

6. Ni Vyake vilivyoko mbinguni na vilivyoko ardhini na vilivyoko baina yake na vilivyoko ndani yake, kwa kuviumba, kuvitamalaki na kuviendesha.

لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَمَا تَحۡتَ ٱلثَّرَىٰ ﴿٦﴾

7. Na ukitoa sauti, ewe Mtume, katika kusema ukaifanya ya juu au ya chini, basi hakuna chochote kinachofichika kwa Allah Mtukufu, Anajua siri na kilichofichika zaidi kuliko siri katika vitu ambavyo nafsi yako inakuzungumzia.

وَإِن تَجۡهَرۡ بِٱلۡقَوۡلِ فَإِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلسِّرَّ وَأَخۡفَى ﴿٧﴾

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰ ٨

**8.** Allah Mtukufu Ambaye hakuna muabudiwa kwa haki isipokuwa Yeye, ni Yake Peke Yake majina yaliyokamilika katika uzuri.

وَهَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ٩

**9.** Na je, imekujia, ewe Mtume, habari ya Mûsã bin ‘Imrãn, amani imshukie, katika kurudi kwake kutoka Madyan na kuelekea Misri.

إِذۡ رَءَا نَارٗا فَقَالَ لِأَهۡلِهِ ٱمۡكُثُوٓاْ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا لَّعَلِّيٓ ءَاتِيكُم مِّنۡهَا بِقَبَسٍ أَوۡ أَجِدُ عَلَى ٱلنَّارِ هُدٗى ١٠

**10.** Alipouona moto usiku umewashwa, akasema kuwaambia watu wa nyumbani kwake, «Ngojeni! Mimi nimeuona moto, huenda nikawaletea kinga cha moto mkapata kujitoa ubaridi na mkawasha moto mwingine kwa kinga hiko, au nikapata mtu wa kutuongoza njia».

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِيَ يَٰمُوسَىٰٓ ١١

**11.** Mûsã alipoufikia ule moto, Allah Mtukufu Alimuita, Ewe Mûsã!

إِنِّيٓ أَنَا۠ رَبُّكَ فَٱخۡلَعۡ نَعۡلَيۡكَ إِنَّكَ بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوٗى ١٢

**12.** Mimi ni Mola wako, vua viatu vyako, wewe sasa uko kwenye bonde la *Tuwã* nililolipa baraka. Hivyo ni ili ajiandae kusema na Mola wake.

وَأَنَا ٱخۡتَرۡتُكَ فَٱسۡتَمِعۡ لِمَا يُوحَىٰٓ ١٣

**13.** Na mimi nimekuteua, ewe Mûsã, kwa ujumbe wangu, basi sikiliza yale unayoletewa ya wahyi kutoka kwangu.

إِنَّنِيٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعۡبُدۡنِي وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكۡرِيٓ ١٤

**14.** Mimi Ndiye Allah Mtukufu, hakuna mwenye kuabudiwa kwa haki isipokuwa mimi, sina mshirika, basi niabudu mimi na usimamishe Swala ili unikumbuke ndani yake.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ أَكَادُ أُخۡفِيهَا لِتُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا تَسۡعَىٰ ١٥

**15.** Hakika Kiyama ambacho watu watafufuliwa hapana budi ni chenye kutokea. Nakaribia kukificha kwangu mimi mwenyewe, basi ni vipi atakijua mtu yoyote miongoni mwa viumbe. Hivyo ni apate kulipwa kila mtu kwa

alilolitenda ulimwenguni, liwe zuri au baya.

فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنْهَا مَن لَّا يُؤْمِنُ بِهَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرْدَىٰ ﴿١٦﴾

**16.** Basi asikuzuiye, ewe Mûsã, kukiamini na kujitayarisha nacho, asiyekikubali kuwa kitatokea na asiyetenda ya kumfaa huko na akayafuata matamanio ya nafsi yake na akakikanusha, kwani ukifanya hivyo utaangamia.

وَمَا تِلْكَ بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿١٧﴾

**17.** Na ni nini hii iliyo kwenye mkono wako wa kulia, ewe Mûsã?

قَالَ هِيَ عَصَايَ أَتَوَكَّؤُاْ عَلَيْهَا وَأَهُشُّ بِهَا عَلَىٰ غَنَمِي وَلِيَ فِيهَا مَـَٔارِبُ أُخْرَىٰ ﴿١٨﴾

**18.** Akasema Mûsã, «Hii ni ni fimbo yangu, naitegemea katika kwenda na ninapigia miti ili mbuzi wangu walishe majani yake yanayoanguka na pia nina maslahi nayo mengine».

قَالَ أَلْقِهَا يَٰمُوسَىٰ ﴿١٩﴾

**19.** Allah Mtukufu Akamwambia Mûsã, «Itupe fimbo yako!»

فَأَلْقَىٰهَا فَإِذَا هِيَ حَيَّةٌ تَسْعَىٰ ﴿٢٠﴾

**20.** Mûsã akaitupa chini, ikageuka kwa amri ya Allah Mtukufu ikawa nyoka anayetembea, na Mûsã akaona jambo kubwa na akazunguka kukimbia.

قَالَ خُذْهَا وَلَا تَخَفْۖ سَنُعِيدُهَا سِيرَتَهَا ٱلْأُولَىٰ ﴿٢١﴾

**21.** Allah Mtukufu Akasema kumwambia Mûsã, «Mshike huyo nyoka na usimuogope, tutamrudisha kuwa fimbo vile ilivyokua mwanzo».

وَٱضْمُمْ يَدَكَ إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ ءَايَةً أُخْرَىٰ ﴿٢٢﴾

**22.** Na ukumbatie mkono wako kwenye ubavu wako chini ya shina la mkono utatoka hali ni mweupe kama barafu bila ya kuwa na mbalanga, ili iwe ni alama nyingine.

لِنُرِيَكَ مِنْ ءَايَٰتِنَا ٱلْكُبْرَى ﴿٢٣﴾

**23.** Tumefanya hivyo ili kukuonesha, ewe Mûsã, dalili zetu kubwa zenye kutolea ushahidi uwezo wetu, ukubwa wa ufalme wetu na usahihi wa utume wako.

ٱذۡهَبۡ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٢٤

**24.** Nenda, ewe Mûsã, kwa Firʿawn, kwa kuwa yeye amepitisha kipimo chake na ametoka kwenye utiifu wa Mola wake, umuite kwenye kumpwekesha Allah Mtukufu na kumuabudu.

قَالَ رَبِّ ٱشۡرَحۡ لِي صَدۡرِي ٢٥

**25.** Mûsã akasema, «Ewe Mola wangu! Nikunjulie kifua changu».

وَيَسِّرۡ لِيٓ أَمۡرِي ٢٦

**26.** Na nirahisisihie mambo yangu.

وَٱحۡلُلۡ عُقۡدَةٗ مِّن لِّسَانِي ٢٧

**27.** Na nifungulie ulimi wangu uwe na ufasaha wa matamshi.

يَفۡقَهُواْ قَوۡلِي ٢٨

**28.** Ili waelewe maneno yangu.

وَٱجۡعَل لِّي وَزِيرٗا مِّنۡ أَهۡلِي ٢٩

**29.** Na unipatie msaidizi miongoni mwa watu wangu.

هَٰرُونَ أَخِي ٣٠

**30.** Naye ni Hãrûn ndugu yangu.

ٱشۡدُدۡ بِهِۦٓ أَزۡرِي ٣١

**31.** Nitilie nguvu kwa yeye na uuthibitishe mgongo wangu kwa sababu yake.

وَأَشۡرِكۡهُ فِيٓ أَمۡرِي ٣٢

**32.** Na umshirikishe na mimi katika unabii na ufikishaji ujumbe.

كَيۡ نُسَبِّحَكَ كَثِيرٗا ٣٣

**33.** Tupate kukutakasa na kila sifa ya upungufu na tukutakase kwa wingi.

وَنَذۡكُرَكَ كَثِيرًا ٣٤

**34.** Na tukutaje kwa wingi na tukushukuru.

إِنَّكَ كُنتَ بِنَا بَصِيرٗا ٣٥

**35.** Kwa hakika, wewe ni mwenye kutuona, hakuna chochote kinachofichika kwako miongoni mwa vitendo vyetu.

قَالَ قَدۡ أُوتِيتَ سُؤۡلَكَ يَٰمُوسَىٰ ٣٦

**36.** Allah Mtukufu Akasema, «Nishakupa kila ulichokiomba, ewe Mûsã».

وَلَقَدۡ مَنَنَّا عَلَيۡكَ مَرَّةً أُخۡرَىٰٓ ٣٧

**37.** Na tulikupa, ewe Mûsã, kabla ya neema hii, neema nyingine ulipokuwa ni mtoto wa kunyonya tukakuokoa na unyanyasaji wa Firʿawn.

**38.** Na hilo ni pale tulipomfahamisha mama yako kwa kumtia mawazo.

إِذۡ أَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ٣٨

**39.** Kwamba muweke mwanao, Mûsã, baada ya kuzaliwa, katika sanduku, kisha ulitie kwenye mto wa Nail. Hapo mto wa Nail utalipeleka hadi ufuoni, na hapo Firʿawn atalichukua, adui yangu na adui yake (huyo aliyomo sandukuni). Na nikayaingiza mapenzi kwako kutoka kwangu, ukawa kwa hilo, ni mwenye kupendwa na waja, na ili ulelewe chini ya uangalizi wangu na ulinzi wangu. Kwenye aya hii kuna kuthibitisha sifa ya jicho (*ʿayn*) kwa Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake na kutukuka ni Kwake, kama inavyonasibiana na utukufu Wake na ukamilifu Wake.

أَنِ ٱقۡذِفِيهِ فِي ٱلتَّابُوتِ فَٱقۡذِفِيهِ فِي ٱلۡيَمِّ فَلۡيُلۡقِهِ ٱلۡيَمُّ بِٱلسَّاحِلِ يَأۡخُذۡهُ عَدُوّٞ لِّي وَعَدُوّٞ لَّهُۥۚ وَأَلۡقَيۡتُ عَلَيۡكَ مَحَبَّةٗ مِّنِّي وَلِتُصۡنَعَ عَلَىٰ عَيۡنِيٓ ٣٩

**40.** Na pia tulikuneemesha pindi alipokwenda dada yako kufuatilia mambo yako, kisha akasema akiwaambia waliokuchukua, 'Je, niwajulishe nyinyi yule anayeweza kuwalelea na kuwanyonyeshea?' Basi tukakurudisha kwa mama yako baada ya kwamba ulikuwa kwenye mikono ya Firʿawn ili nafsi yake itulie kwa kuokoka kwako na kuzama na kuuawa na asiwe na masikitiko ya kukukosa. Na ulimuua mtu wa kabila la Kibti kimakosa tukakuokoa na makero ya kitendo chako hiko na kuogopa kuuawa. Na tulikuonja maonjo mengi, ukatoka kwa kuogopa ukaenda kwa watu wa Madyan, ukakaa kwao miaka mingi, kisha ukaja kutoka Madyan katika kipindi tulichokipanga kwa kukutuma, kuja kulikoafikiana na mpango wa Allah Mtukufu na

إِذۡ تَمۡشِيٓ أُخۡتُكَ فَتَقُولُ هَلۡ أَدُلُّكُمۡ عَلَىٰ مَن يَكۡفُلُهُۥۖ فَرَجَعۡنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَيۡ تَقَرَّ عَيۡنُهَا وَلَا تَحۡزَنَۚ وَقَتَلۡتَ نَفۡسٗا فَنَجَّيۡنَٰكَ مِنَ ٱلۡغَمِّ وَفَتَنَّٰكَ فُتُونٗاۚ فَلَبِثۡتَ سِنِينَ فِيٓ أَهۡلِ مَدۡيَنَ ثُمَّ جِئۡتَ عَلَىٰ قَدَرٖ يَٰمُوسَىٰ ٤٠

matakwa Yake. Na mambo yote ni ya Allah Mtukufu Mwingi wa baraka Aliyetukuka.

وَٱصْطَنَعْتُكَ لِنَفْسِي ﴿٤١﴾

**41.** Nimekupa neema hizi, ewe Mûsã, zikiwa ni chaguo langu kwako, na uteuzi ili ubebe utume wangu, na ufikishe ujumbe wangu, na usimame kutekeleza maamrisho yangu na makatazo yangu.

ٱذْهَبْ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَـٰتِي وَلَا تَنِيَا فِي ذِكْرِي ﴿٤٢﴾

**42.** Nenda, ewe Mûsã, wewe na ndugu yako Hârûn, ukiwa na aya zangu zinazoonyesha uungu wangu na ukamilifu wa uwezo wangu na ukweli wa utume wako, wala msiwe wanyonge katika kuendeleza utajo wangu.

ٱذْهَبَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ﴿٤٣﴾

**43.** Nendeni, mkiwa pamoja, kwa Fir'awn, kwa kuwa yeye amechupa mipaka katika ukafiri na udhalimu.

فَقُولَا لَهُۥ قَوْلًا لَّيِّنًا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوْ يَخْشَىٰ ﴿٤٤﴾

**44.** Na mumwambie maneno laini, kwani huenda akakumbuka au akamuogopa Mola wake.

قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفْرُطَ عَلَيْنَآ أَوْ أَن يَطْغَىٰ ﴿٤٥﴾

**45.** Mûsã na Hârûn wakasema, «Ewe Mola wetu! Sisi tunaogopa asije akakimbilia kutuadhibu au akajitolea kuipinga haki asiikubali».

قَالَ لَا تَخَافَآ ۖ إِنَّنِي مَعَكُمَآ أَسْمَعُ وَأَرَىٰ ﴿٤٦﴾

**46.** Allah Mtukufu Akasema kumwambia Mûsã na Hârûn, «Msimuogope Fir'awn, kwani mimi niko na nyinyi, nasikia maneno yenu na naona vitendo vyenu».

فَأْتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرْسِلْ مَعَنَا بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَا تُعَذِّبْهُمْ ۖ قَدْ جِئْنَـٰكَ بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكَ ۖ وَٱلسَّلَـٰمُ عَلَىٰ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلْهُدَىٰٓ ﴿٤٧﴾

**47.** Basi nendeni kwake na mumwambie, 'Sisi ni wajumbe wawili kutoka kwa Mola wako kwamba uwaache Wana wa Isrâîl na usiwakalifishe matendo wasiyoyaweza. Kwa hakika tumekujilia na ushahidi wa

kimiujiza kutoka kwa Mola wako wenye kuonesha ukweli wetu katika ulinganizi wetu. Na kusalimika na adhabu ya Allah Mtukufu, Aliyetukuka, ni kwa mwenye kuufuata uongofu Wake.

إِنَّا قَدۡ أُوحِيَ إِلَيۡنَآ أَنَّ ٱلۡعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٤٨

**48.** Mola wako Ametuletea wahyi kwamba adhabu Yake itamshukia aliyekanusha na akaupa mgongo ulinganizi Wake na sheria Yake.

قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ٤٩

**49.** Firʿawn akawaambia wote wawili kwa njia ya kukanusha, «Basi ni nani Mola wenu, ewe Mûsã?»

قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِيٓ أَعۡطَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ خَلۡقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ٥٠

**50.** Mûsã akamwambia, «Mola wetu ni Yule Ambaye Alikipa kila kitu umbile linalokifaa kulingana na uzuri wa utengezaji Wake kisha akamuongoza kila kiumbe uongofu kamili wa kunufaika kwa kile alichomuumbia Allah Mtukufu».

قَالَ فَمَا بَالُ ٱلۡقُرُونِ ٱلۡأُولَىٰ ٥١

**51.** Firʿawn akasema kumwambia Mûsã kwa njia ya kukosoa na kuteta, «Mambo yalikuwa vipi kwa *ummah* waliopita? Na ni vipi habari za karne zilizopita, kwani wao wametutangulia katika ukanushaji na ukafiri?»

قَالَ عِلۡمُهَا عِندَ رَبِّي فِي كِتَٰبٖۖ لَّا يَضِلُّ رَبِّي وَلَا يَنسَى ٥٢

**52.** Mûsã alisema kumwambia Firʿawn, Hilo ulililoliuliza halimo kwenye yale tunayoyazungumza, isipokuwa ujuzi wa watu wa hizo karne na mambo waliyoyafanya uko kwa Mola wangu kwenye Kitabu Kilichohifadhiwa *(Al-Layh al-Mah,fûd)*, na mimi sina ujuzi nalo. Na Mola wangu Hapotei kwenye vitendo Vyake na hukumu Zake na Hasahau chochote katika hivyo.

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ مَهْدًا وَسَلَكَ لَكُمْ فِيهَا سُبُلًا وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّن نَّبَاتٍ شَتَّىٰ ﴿٥٣﴾

**53.** Yeye Ndiye Ambaye Amewafanyia ardhi nyepesi ili mnufaike nayo, na Amewatolea kwenye ardhi hiyo njia nyingi, na Ameteremsha kutoka juu mvua, akaitoa kwayo aina tafauti za mimea.

كُلُوا۟ وَٱرْعَوْا۟ أَنْعَٰمَكُمْ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّأُو۟لِى ٱلنُّهَىٰ ﴿٥٤﴾

**54.** Kuleni, enyi watu, miongoni mwa vizuri tulivyowaoteshea, na muwalishe wanyama howa wenu na wa mstuni. Kwa kweli, katika yote yaliyotajwa pana alama nyingi za uwezo wa Allah Mtukufu na ni ulinganizi wa umoja Wake na kumpwekesha Yeye kwa kumuabudu kwa wenye akili timamu.

۞ مِنْهَا خَلَقْنَٰكُمْ وَفِيهَا نُعِيدُكُمْ وَمِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً أُخْرَىٰ ﴿٥٥﴾

**55.** Kutoka kwenye ardhi tumewaumba nyinyi, enyi watu, na humo tutawarudisha baada ya kufa, na kutoka humo tutawatoa mkiwa hai ili mhesabiwe na mulipwe.

وَلَقَدْ أَرَيْنَٰهُ ءَايَٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ﴿٥٦﴾

**56.** Na kwa kweli, tulimuonyesha Firʿawn dalili zetu na hoja zetu zote zenye kujulisha uungu wetu na uwezo wetu na ukweli wa ujumbe wa Mûsã, akazikanusha na akakataa kuikubali haki.

قَالَ أَجِئْتَنَا لِتُخْرِجَنَا مِنْ أَرْضِنَا بِسِحْرِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٥٧﴾

**57.** Firʿawn akasema, «Je, ewe Mûsã, umetujia ili upate kututoa majumbani mwetu kwa uchawi wako huu?»

فَلَنَأْتِيَنَّكَ بِسِحْرٍ مِّثْلِهِۦ فَٱجْعَلْ بَيْنَنَا وَبَيْنَكَ مَوْعِدًا لَّا نُخْلِفُهُۥ نَحْنُ وَلَآ أَنتَ مَكَانًا سُوًى ﴿٥٨﴾

**58.** «Basi tutakuletea uchawi mfano wa uchawi wako. Weka wakati maalumu kati yetu na wewe, ambao sisi tusiende kinyume nao na pia wewe usiende kinyume nao, katika mahali palipolingana palipo sawa kati yetu na wewe».

**59.** Mûsã akasema kumwambia Firʿawm, «Ahadi yenu ya mkusanyiko ni siku ya sikukuu, pindi watu watakapojipamba na kukusanyika kutoka kila sehemu na upande kipindi cha asubuhi».

قَالَ مَوۡعِدُكُمۡ يَوۡمُ ٱلزِّينَةِ وَأَن يُحۡشَرَ ٱلنَّاسُ ضُحٗى ﴿٥٩﴾

**60.** Hapo Firʿawn aliyapa mgongo hali ya kuyapuuza yale ya ukweli aliyoletewa na Mûsã na akawakusanya wachawi wake, na baada yake akaja katika kipindi cha mkusanyiko.

فَتَوَلَّىٰ فِرۡعَوۡنُ فَجَمَعَ كَيۡدَهُۥ ثُمَّ أَتَىٰ ﴿٦٠﴾

**61.** Mûsã akasema kuwaambia wachawi wa Firʿawn akiwapa mawaidha, «Jihadharini, msimzulie Allah Mtukufu urongo, Asije Akawamaliza nyinyi kwa adhabu itokayo Kwake na Akawaondoa kabisa. Na kwa kweli, amepata hasara mwenye kumzulia Allah Mtukufu urongo».

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ وَيۡلَكُمۡ لَا تَفۡتَرُواْ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا فَيُسۡحِتَكُم بِعَذَابٖۖ وَقَدۡ خَابَ مَنِ ٱفۡتَرَىٰ ﴿٦١﴾

**62.** Hapo wachawi walivutana na wakizungumza kwa siri kuhusu mambo yao. Walisema, «Kwa kweli, Mûsã na Hãrûn ni wachawi,»

فَتَنَٰزَعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّجۡوَىٰ ﴿٦٢﴾

**63.** Wanataka kuwatoa nyinyi nchini mwenu kwa uchawi wao na kuuondoa mfumo mkubwa mnaoushikilia wa uchawi.

قَالُوٓاْ إِنۡ هَٰذَٰنِ لَسَٰحِرَٰنِ يُرِيدَانِ أَن يُخۡرِجَاكُم مِّنۡ أَرۡضِكُم بِسِحۡرِهِمَا وَيَذۡهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ ٱلۡمُثۡلَىٰ ﴿٦٣﴾

**64.** Basi vithibitisheni vitimbi vyenu na muwe na nia moja juu ya hilo pasi na kutengana kati yenu, kisha njooni mkiwa ni safu moja na mvirushe vilivyomo mikononi mwenu kwa mara moja ili myashangaze macho ya watu na muushinde uchawi wa Mûsã na ndugu yake. Na kwa kweli, leo amepata matakwa yake yule atakayekuwa juu ya mwenzake akamshinda na akambana.

فَأَجۡمِعُواْ كَيۡدَكُمۡ ثُمَّ ٱئۡتُواْ صَفّٗاۚ وَقَدۡ أَفۡلَحَ ٱلۡيَوۡمَ مَنِ ٱسۡتَعۡلَىٰ ﴿٦٤﴾

**65.** Wachawi wakasema, «Ewe Musa! Ima uirushe fimbo yako mwanzo au tuanze sisi kuvirusha tulivyonavyo».

قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلْقِىَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَلْقَىٰ ٦٥

**66.** Mûsã aliwaambia, «Basi rusheni nyinyi mwanzo hivyo mlivyonavyo.» Hapo wakazirusha kamba zao na fimbo zao,

قَالَ بَلْ أَلْقُوا۟ ۖ فَإِذَا حِبَالُهُمْ وَعِصِيُّهُمْ يُخَيَّلُ إِلَيْهِ مِن سِحْرِهِمْ أَنَّهَا تَسْعَىٰ ٦٦

**67.** Na ikajidhihirisha kwa Mûsã kuwa zile ni nyoka wanatembea na akaingiwa na hofu rohoni mwake.

فَأَوْجَسَ فِى نَفْسِهِۦ خِيفَةً مُّوسَىٰ ٦٧

**68.** Allah Mtukufu Akamwambia Mûsã wakati huo, «Usiogope chochote, kwani wewe ndiye uliye juu ya hawa wachawi na uliye juu ya Firʿawn na askari wake, na utawashinda».

قُلْنَا لَا تَخَفْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْأَعْلَىٰ ٦٨

**69.** «Na irushe fimbo yako iliyoko kwenye mkono wako wa kulia, itazimeza kamba zao na fimbo zao, kwani walichokifanya mbele yako si chochote isipokuwa ni vitimbi vya mchawi na kiinimacho cha uchawi. Na hafaulu mchawi kwa uchawi wake popote anapokuwa».

وَأَلْقِ مَا فِى يَمِينِكَ تَلْقَفْ مَا صَنَعُوٓا۟ ۖ إِنَّمَا صَنَعُوا۟ كَيْدُ سَٰحِرٍ ۖ وَلَا يُفْلِحُ ٱلسَّاحِرُ حَيْثُ أَتَىٰ ٦٩

**70.** Hapo Mûsã aliirusha fimbo yake, ikavimeza walivyovifanya, haki ikajitokeza na hoja ikasimama juu yao. Hapo wachawi walijitupa chini wakiwa katika hali ya kusujudu na wakasema, «Tumemuamini Mola wa Hãrûn na Mûsã. Lau huu ungekuwa ni uchawi hatungalishindwa».

فَأُلْقِىَ ٱلسَّحَرَةُ سُجَّدًا قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِرَبِّ هَٰرُونَ وَمُوسَىٰ ٧٠

**71.** Firʿawn akasema kuwaambia wachawi, «Mumemkubali vipi Mûsã, mkamfuata na mkamtambua kabla sijawaruhusu kufanya hivyo? Kwa kweli, Mûsã ndiye mkubwa wenu aliyewafundisha uchawi, kwa hivyo mumemfuata. Basi nitaikatakata mikono yenu na miguu yenu kinyume:

قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِى عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحْرَ ۖ فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ فِى جُذُوعِ ٱلنَّخْلِ وَلَتَعْلَمُنَّ أَيُّنَآ أَشَدُّ عَذَابًا وَأَبْقَىٰ ٧١

mkono wa upande huu na mguu wa upande mwingine, na nitawasulubu kwa kuifunga miili yenu kwenye vigogo vya mitende. Na hapo mtajua, tena mtajua, enyi wachawi, ni yupi kati yetu, ni mimi au Mola wa Mûsã, mwenye adhabu kali zaidi na yenye kudumu zaidi kuliko mwingine?»

**72.** Wachawi wakasema kumwambia Firʿawn, Hatutakutanguliza wewe tukakusikiliza na tukaifuata dini yako juu ya yale aliyotuletea Mûsã yaliyo waziwazi yanayojulisha ukweli wake na ulazima wa kumfuata na kumtii Mola wake. Na hatutautanguliza umola wako wa kujipangia juu ya umola wa Allah Mtukufu Aliyetuumba. Basi fanya kile utakachotufanya. Ukweli ni kwamba utawala wako ni hapa katika maisha ya duniani. Na utakachokifanya kwetu si kitu isipokuwa ni adhabu itakayokoma kwa kukoma dunia hii.

قَالُواْ لَن نُّؤۡثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَآءَنَا مِنَ ٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلَّذِي فَطَرَنَاۖ فَٱقۡضِ مَآ أَنتَ قَاضٍۖ إِنَّمَا تَقۡضِي هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَآ ﴿٧٢﴾

**73.** Kwa kweli, sisi tumemuamini Mola wetu, tumemkubali Mtume Wake na tumetekeleza aliyokuja nayo ili Mola wetu Atusamehe dhambi zetu na yale uliyotulazimisha nayo ya kufanya uchawi wa kupingana na Mûsã. Na Allah Mtukufu ni bora kwetu kuliko wewe, ewe Firʿawn, kwa kumlipa aliyemtii na ni mwenye adhabu ya kudumu zaidi kwa anayemuasi na kuenda kinyume na amri Yake.

إِنَّآ ءَامَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغۡفِرَ لَنَا خَطَٰيَٰنَا وَمَآ أَكۡرَهۡتَنَا عَلَيۡهِ مِنَ ٱلسِّحۡرِۗ وَٱللَّهُ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰٓ ﴿٧٣﴾

**74.** Ukweli wa mambo ni kwamba mwenye kumjia Mola wake hali ya kuwa amemkanusha, basi atapata moto wa Jahanamu atakaoteswa nao; hatakufa humo akapumzika wala hataishi maisha ambayo atayafurahia.

إِنَّهُۥ مَن يَأۡتِ رَبَّهُۥ مُجۡرِمٗا فَإِنَّ لَهُۥ جَهَنَّمَ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحۡيَىٰ ﴿٧٤﴾

وَمَن يَأۡتِهِۦ مُؤۡمِنٗا قَدۡ عَمِلَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلدَّرَجَٰتُ ٱلۡعُلَىٰ ٧٥

**75.** Na mwenye kumjia Mola wake hali ya kuwa amemuamini na ametenda matendo mema, basi atapata daraja za juu.

جَنَّٰتُ عَدۡنٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ مَن تَزَكَّىٰ ٧٦

**76.** katika mabustani ya Pepo ya kukaa daima ambayo mito inapita chini ya miti yake, wakiwa ni wenye kukaa humo milele. Neema hiyo ya daima ni malipo kutoka kwa Allah Mtukufu kwa mwenye kujisafisha nafsi yake na uchafu, uovu na ushirikina, na akamuabudu Allah Mtukufu, Peke Yake, akamtii na akajiepusha na matendo ya kumuasi na akakutana na Mola wake na huku hamshirikishi yoyote kati ya viumbe Vyake katika kumuabudu.

وَلَقَدۡ أَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنۡ أَسۡرِ بِعِبَادِي فَٱضۡرِبۡ لَهُمۡ طَرِيقٗا فِي ٱلۡبَحۡرِ يَبَسٗا لَّا تَخَٰفُ دَرَكٗا وَلَا تَخۡشَىٰ ٧٧

**77.** Na kwa hakika tulimpelekea wahyi Mûsã tukamwambia, «Toka Misri usiku ukiwa pamoja na waja wangu miongoni mwa Wana wa Isrãîl, na uwatolee njia kavu baharini, bila kumuogopa Firʿawn na askari wake kuwa watawafuata na kuwakuta na bila ya kuogopa kuzama».

فَأَتۡبَعَهُمۡ فِرۡعَوۡنُ بِجُنُودِهِۦ فَغَشِيَهُم مِّنَ ٱلۡيَمِّ مَا غَشِيَهُمۡ ٧٨

**78.** Basi Mûsã alikwenda usiku pamoja na Wana wa Isrãîl akavuka nao kwenye njia ya bahari, hapo Firʿawn pamoja na askari wake wakawafuata, maji yakawafunika, kwa namna ambayo hakuna anayoijua isipokuwa Allah Mtukufu, na wote walizama isipokuwa Mûsã na watu wake.

وَأَضَلَّ فِرۡعَوۡنُ قَوۡمَهُۥ وَمَا هَدَىٰ ٧٩

**79.** Na aliwapoteza Firʿawn watu wake kwa ukafiri aliopambia na ukanushaji, na hakuwafanya wafuate njia ya uongofu.

| | |
|---|---|
| **80.** Enyi Wana wa Isrâîl, kumbukeni tulipowaokoa na adui yenu Firʿawn na tukafanya agano lenu ni upande wa kulia wa jabali la *Tûr* ili mteremshiwe Taurati, na tukawateremshia jangwani vitu vya nyinyi kuvila vinavyofanana na gundi vyenye utamu wa asali, na ndege wanaofanana na tomboro. | يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ قَدۡ أَنجَيۡنَٰكُم مِّنۡ عَدُوِّكُمۡ وَوَٰعَدۡنَٰكُمۡ جَانِبَ ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنَ وَنَزَّلۡنَا عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَنَّ وَٱلسَّلۡوَىٰ ٨٠ |
| **81.** Kuleni riziki yetu nzuri na msifanye uadui kwa kuoneana nyinyi kwa nyinyi, kwani mkifanya hivyo hasira zangu zitawashukia, na yoyote mwenye kushukiwa na hasira zangu, basi yeye ameangamia na amepata hasara. | كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡ وَلَا تَطۡغَوۡاْ فِيهِ فَيَحِلَّ عَلَيۡكُمۡ غَضَبِيۖ وَمَن يَحۡلِلۡ عَلَيۡهِ غَضَبِي فَقَدۡ هَوَىٰ ٨١ |
| **82.** Na mimi ni Mwingi wa kusamehe kwa anayetubia kutokana na dhambi zake na ukanushaji wake, akaniamini mimi na akafanya matendo mema kisha akaongoka kufuata njia ya ukweli na akasimama imara juu yake. | وَإِنِّي لَغَفَّارٞ لِّمَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا ثُمَّ ٱهۡتَدَىٰ ٨٢ |
| **83.** Na ni kitu gani kilichokuharakisha, ewe Mûsã, ukawatangulia watu wako kwenda upande wa kulia wa jabali la *Tûr* na ukawaacha nyuma yako? | ۞ وَمَآ أَعۡجَلَكَ عَن قَوۡمِكَ يَٰمُوسَىٰ ٨٣ |
| **84.** Akasema, «Wao wako nyuma yangu watanifikia. Na nimewatangulia kuja kwako, ewe Mola wangu, ili uridhike na mimi». | قَالَ هُمۡ أُوْلَآءِ عَلَىٰٓ أَثَرِي وَعَجِلۡتُ إِلَيۡكَ رَبِّ لِتَرۡضَىٰ ٨٤ |
| **85.** Allah Mtukufu akasema kumwambia Mûsã, «Hakika sisi tumewatahini watu wako, baada ya wewe kuwa mbali nao, kwa kuabudu ndama, na Sãmirîy amewapoteza». | قَالَ فَإِنَّا قَدۡ فَتَنَّا قَوۡمَكَ مِنۢ بَعۡدِكَ وَأَضَلَّهُمُ ٱلسَّامِرِيُّ ٨٥ |
| **86.** Hapo Mûsã akarudi kwa watu wake akiwa ni mwenye hasira na masikitiko na akawaambia, Enyi watu wangu, Si Allah Mtukufu Amewaagiza agizo zuri la kuiteremsha Taurati? Kwani | فَرَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ غَضۡبَٰنَ أَسِفٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ أَلَمۡ يَعِدۡكُمۡ رَبُّكُمۡ وَعۡدًا حَسَنًاۚ أَفَطَالَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡعَهۡدُ أَمۡ أَرَدتُّمۡ |

أَن يَحِلَّ عَلَيۡكُمۡ غَضَبٞ مِّن رَّبِّكُمۡ
فَأَخۡلَفۡتُم مَّوۡعِدِي ٨٦

hiyo ahadi imepitiwa na kipindi kirefu mkaona kuwa agizo limechelewa au mlitaka kufanya jambo ambalo kwalo zitawashukia hasira kutoka kwa Mola wenu ndipo mkaenda kinyume na agizo langu nililowaahidi, mkaabudu ndama na mkaacha kujilazimisha na amri zangu?

قَالُواْ مَآ أَخۡلَفۡنَا مَوۡعِدَكَ بِمَلۡكِنَا وَلَٰكِنَّا
حُمِّلۡنَآ أَوۡزَارٗا مِّن زِينَةِ ٱلۡقَوۡمِ فَقَذَفۡنَٰهَا
فَكَذَٰلِكَ أَلۡقَى ٱلسَّامِرِيُّ ٨٧

**87.** Wakasema, «Ewe Mûsã, sisi hatukwenda kinyume na agizo lako la kutuchagua, lakini sisi tulibebeshwa mizigo mizito ya pambo la watu wa Firʿawn, tukaitupa kwenye shimo lenye moto kwa amri ya Sãmirîy, na pia Sãmirîy alitupa mchanga aliokuwa nao wa kwato za farasi wa Jibrili, amani imshukie».

فَأَخۡرَجَ لَهُمۡ عِجۡلٗا جَسَدٗا لَّهُۥ خُوَارٞ
فَقَالُواْ هَٰذَآ إِلَٰهُكُمۡ وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ
فَنَسِيَ ٨٨

**88.** Hivyo basi Sãmirîy aliwatengenezea Wana wa Isrãîl kutokana na dhahabu kijindama ambacho ni mwili unaotoa sauti ya ng'ombe. Hapo wakasema waliofitinika nacho, «Huyu ndiye mola wenu na mola wa Mûsã aliyemsahau na kughafilika naye».

أَفَلَا يَرَوۡنَ أَلَّا يَرۡجِعُ إِلَيۡهِمۡ قَوۡلٗا وَلَا
يَمۡلِكُ لَهُمۡ ضَرّٗا وَلَا نَفۡعٗا ٨٩

**89.** Je, hawaoni hawa walioabudu kindama kwamba hicho hakiwezi kusema nao wala hakiwapi jawabu na hakiwezi kuwaondolea madhara wala kuwaletea manufaa?

وَلَقَدۡ قَالَ لَهُمۡ هَٰرُونُ مِن قَبۡلُ يَٰقَوۡمِ
إِنَّمَا فُتِنتُم بِهِۦۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ ٱلرَّحۡمَٰنُ
فَٱتَّبِعُونِي وَأَطِيعُوٓاْ أَمۡرِي ٩٠

**90.** Kwa kweli, Hãrûn aliwaambia Wana wa Isrãîl kabla Mûsã hajarudi, «Enyi watu wangu, hakika nyinyi mumetahiniwa na huyu ndama, ili aonekana wazi mwenye Imani miongoni mwenu apate kujitenga na mwenye kukanusha. Kwa hakika Mola wenu ni *Al-Rahmãn* (Mwingi wa Rehema) si mwingine. Basi nifuateni

katika lile ninalowaitia la kumuabudu Allah Mtukufu na muitii amri yangu katika kufuata sheria Yake».

قَالُوا۟ لَن نَّبْرَحَ عَلَيْهِ عَٰكِفِينَ حَتَّىٰ يَرْجِعَ إِلَيْنَا مُوسَىٰ ﴿٩١﴾

**91.** Walisema wenye kuabudu kindama miongoni mwao, «Hatutaacha kusimama kukiabudu kindama mpaka Mûsã arudi kwetu».

قَالَ يَٰهَٰرُونُ مَا مَنَعَكَ إِذْ رَأَيْتَهُمْ ضَلُّوٓا۟ ﴿٩٢﴾

**92.** Mûsã akasema kumwambia ndugu yake Hãrûn, Ni jambo gani lililokuzuia ulipowaona wamepotea na kuwa kando na Dini yao?

أَلَّا تَتَّبِعَنِ ۖ أَفَعَصَيْتَ أَمْرِى ﴿٩٣﴾

**93.** Usinifuate ukawa na mimi na ukawaacha? Je, umeasi amri yangu niliyokuamrisha kwayo ya kushika mahali pangu na kutengeneza baada ya mimi kuondoka?

قَالَ يَبْنَؤُمَّ لَا تَأْخُذْ بِلِحْيَتِى وَلَا بِرَأْسِىٓ ۖ إِنِّى خَشِيتُ أَن تَقُولَ فَرَّقْتَ بَيْنَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَمْ تَرْقُبْ قَوْلِى ﴿٩٤﴾

**94.** Kisha Mûsã alishika ndevu za Hãrûn na kichwa chake akawa amvuta upande wake. Hãrûn akamwambia, Ewe mtoto wa mama yangu, usinishike ndevu zangu wala nywele za kichwa changu! Mimi niliogopa, lau ningewaacha na nikakutana na wewe, ungesema, «Umewagawanya Wana wa Isrãîl na hukutunza wasia wangu wa kukaa nao vizuri».

قَالَ فَمَا خَطْبُكَ يَٰسَٰمِرِىُّ ﴿٩٥﴾

**95.** Mûsã akasema kumwambia Sãmirîy, Una jambo gani, ewe Sãmirîy? Na ni lipi lililokupelekea kufanya hilo ulilolifanya?

قَالَ بَصُرْتُ بِمَا لَمْ يَبْصُرُوا۟ بِهِۦ فَقَبَضْتُ قَبْضَةً مِّنْ أَثَرِ ٱلرَّسُولِ فَنَبَذْتُهَا وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتْ لِى نَفْسِى ﴿٩٦﴾

**96.** Sãmirîy akasema, Nilimuona ambaye hawakumuona, naye ni Jibrili, (amani imshukie), juu ya farasi, wakati walipotoka baharini na Firʿawn akazamishwa na askari wake, hapo niliteka kwa kitanga changu cha mkono mchanga wa athari ya kwato

za farasi wa Jibrili nikaurusha kwenye pambo ambalo kwalo nimetengeneza kindama, kikawa ni kindama chenye mwili, (chenye kutoa sauti ya ng'ombe), na kikawa ni kisirani na mtihani. Kufanya hivyo ndivyo nafsi yangu inayoamrisha maovu ilivyonipambia.

**97.** Musa akasema kumwambia Sãmirîy, Basi nenda! Mateso yako katika uhai wa duniani ni uishi ukiwa umetengwa na umwambie kila mtu, 'Sigusi wala siguswi', na una agizo huko Akhera la wewe kuadhibiwa na kuteswa, Allah Mtukufu Hataenda kinyume na agizo hilo na utalikuta. Na muangalie muabudiwa wako ambaye umesimama kumuabudu, tutamchoma kwa moto kisha tutampeperusha baharini achukuliwe na upepo kusiwe na athari yake yoyote yenye kusalia.

قَالَ فَٱذۡهَبۡ فَإِنَّ لَكَ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ أَن تَقُولَ لَا مِسَاسَۖ وَإِنَّ لَكَ مَوۡعِدٗا لَّن تُخۡلَفَهُۥۖ وَٱنظُرۡ إِلَىٰٓ إِلَٰهِكَ ٱلَّذِي ظَلۡتَ عَلَيۡهِ عَاكِفٗاۖ لَّنُحَرِّقَنَّهُۥ ثُمَّ لَنَنسِفَنَّهُۥ فِي ٱلۡيَمِّ نَسۡفًا ٩٧

**98.** Kwa kweli, mola wenu, enyi watu, ni Mola Mmoja Ambaye hakuna muabudiwa kwa haki isipokuwa Yeye, ujuzi Wake umeenea kila kitu.

إِنَّمَآ إِلَٰهُكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ وَسِعَ كُلَّ شَيۡءٍ عِلۡمٗا ٩٨

**99.** Na kama tulivyokusimulia, ewe Mtume, habari za Mûsã na Firʿawn na watu wao, tunakupa habari za waliokutangulia wewe. Na tumekuletea hii Qur'ani kutoka kwetu iwe ni ukumbusho kwa mwenye kujikumbusha.

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيۡكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ مَا قَدۡ سَبَقَۚ وَقَدۡ ءَاتَيۡنَٰكَ مِن لَّدُنَّا ذِكۡرٗا ٩٩

**100.** Mwenye kuipa mgongo hii Qur'ani, asiiamini na asiitumie, atakuja Siku ya Kiyama akiwa amebeba dhambi kubwa.

مَّنۡ أَعۡرَضَ عَنۡهُ فَإِنَّهُۥ يَحۡمِلُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وِزۡرًا ١٠٠

خَٰلِدِينَ فِيهِۖ وَسَآءَ لَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ حِمۡلٗا ﴿١٠١﴾

**101.** Hao watakaa milele kwenye adhabu, na utawakera mzigo huo mzito wa madhambi kwa kuwa umewatia Motoni.

يَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِۚ وَنَحۡشُرُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ يَوۡمَئِذٖ زُرۡقٗا ﴿١٠٢﴾

**102.** Siku Malaika watakapovuvia kwenye pembe ili kutoa ukelele wa kufufuliwa na tuwasukumize makafiri siku hiyo wakiwa rangi ya buluu, miili yao itageuka na pia macho yao kwa matukio makubwa yatakayojiri.

يَتَخَٰفَتُونَ بَيۡنَهُمۡ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا عَشۡرٗا ﴿١٠٣﴾

**103.** Huku wakinong'onezana baina yao na wakiambiana wao kwa wao, «Hamkukaa kwenye uhai wa ulimwenguni isipokuwa siku kumi».

نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذۡ يَقُولُ أَمۡثَلُهُمۡ طَرِيقَةً إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا يَوۡمٗا ﴿١٠٤﴾

**104.** Sisi ni wajuzi zaidi kwa wanayoyasema na wanayoyaficha pindi anaposema mjuzi wao zaidi na mwenye akili nyingi miongoni mwao, «Hamkuishi isipokuwa siku moja,» kwa ufupi wa kipindi cha duniani watakaouhisi ndani ya nafsi zao Siku ya Kiyama.

وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡجِبَالِ فَقُلۡ يَنسِفُهَا رَبِّي نَسۡفٗا ﴿١٠٥﴾

**105.** Na wanakuuliza watu wako, ewe Mtume, kuhusu hatima ya majabali Siku ya Kiyama. Basi waambie, «Mola wangu Atayaondoa mahali pake na atayafanya ni vumbi lililopeperushwa».

فَيَذَرُهَا قَاعٗا صَفۡصَفٗا ﴿١٠٦﴾

**106.** «Aiwache ardhi wakati huo imetandazika, imelingana na imekuwa kavu haina mimea.

لَّا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجٗا وَلَآ أَمۡتٗا ﴿١٠٧﴾

**107.** Mwenye kuiangalia haoni, kwa kulingana kwake, kupinda wala muinuko wala mteremko.

يَوۡمَئِذٖ يَتَّبِعُونَ ٱلدَّاعِيَ لَا عِوَجَ لَهُۥۖ

**108.** Katika siku hiyo, watu wataifuata sauti ya mlinganizi kuelekea

وَخَشَعَتِ ٱلۡأَصۡوَاتُ لِلرَّحۡمَٰنِ فَلَا تَسۡمَعُ إِلَّا هَمۡسٗا ١٠٨

kwenye kisimamo cha Kiyama, hakuna njia ya kuepuka ulinganizi wa mwenye kulingania, kwani huo ni haki na kweli kwa viumbe wote. Hapo sauti zitatulia kwa kumnyenyekea Mwingi wa rehema, hutasikia kutoka kwao isipokuwa sauti ya ndani isiyosikika.

يَوۡمَئِذٖ لَّا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ إِلَّا مَنۡ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَرَضِيَ لَهُۥ قَوۡلٗا ١٠٩

**109.** Katika siku hiyo, hayatamfaa maombezi kiumbe yoyote, mpaka iwapo Mwingi wa rehema Ataruhusu na Ataridhika na mwenye kuombewa, na hiyo haiwi isipokuwa kwa mwenye Imani mwenye ikhlasi.

يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ وَلَا يُحِيطُونَ بِهِۦ عِلۡمٗا ١١٠

**110.** Anayajua mambo ya Kiyama yaliyoko mbele ya watu na mambo ya dunia yaliyoko nyuma yao, na viumbe Vyake hawamzunguki kwa kumjua, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake na kutukuka ni Kwake.

۞ وَعَنَتِ ٱلۡوُجُوهُ لِلۡحَيِّ ٱلۡقَيُّومِۖ وَقَدۡ خَابَ مَنۡ حَمَلَ ظُلۡمٗا ١١١

**111.** Na nyuso za viumbe zitamnyenyekea na kumdhalilikia mwenye kuziumba, Mwenye kila maana ya uhai mkamilifu kama unavyonasibiana na utukufu Wake, Ambaye Hafi, Anayesimama kuendesha kila kitu, Aliye Mkwasi wa kutomhitajia asiyekuwa Yeye. Kwa kweli, amepata hasara Siku ya Kiyama mwenye kumfanya ni mshirika wa Allah Mtukufu yoyote kati ya viumbe Vyake.

وَمَن يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَلَا يَخَافُ ظُلۡمٗا وَلَا هَضۡمٗا ١١٢

**112.** Na mwenye kufanya matendo mema na hali yeye anamuamini Mola wake, hataogopa maonevu ya kuongezwa maovu yake wala unyanyasaji wa kupunguziwa mema yake.

**113.** Na kama tulivyowapendekezea wenye Imani kufanya matendo mema na tukawaonya makafiri kuendelea kwenye maasia yao na ukanushaji wao aya zetu, tuliiteremsha hii Qur'an kwa lugha ya Kiarabu wapate kuielewa. Na tumefafanua ndani yake aina za maonyo kwa matarajio wamuogope Mola wao, au hii Qur'ani iwaletee ukumbusho wapate kuwaidhika na kuzingatia.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا وَصَرَّفۡنَا فِيهِ مِنَ ٱلۡوَعِيدِ لَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ أَوۡ يُحۡدِثُ لَهُمۡ ذِكۡرٗا ١١٣

**114.** Ametakasika Allah Mtukufu na kila upungufu, na Amekuwa juu, Aliye Mfalme Ambaye mamlaka Yake yamemtendesha nguvu kila mfalme na mjeuri, Mwenye kuendesha kila kitu, Ambaye Yeye Ndiye ukweli, na agizo Lake ni kweli, na onyo Lake ni kweli, na kila kitu kinachotoka Kwake ni kweli. Na usifanye haraka, ewe Mtume, ya kushindana na Jibrili katika kuipokea Qur'ani kabla hajaimaliza, na useme, «Mola wangu! Niongezee elimu juu ya ile uliyonifundisha».

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلۡمَلِكُ ٱلۡحَقُّۗ وَلَا تَعۡجَلۡ بِٱلۡقُرۡءَانِ مِن قَبۡلِ أَن يُقۡضَىٰٓ إِلَيۡكَ وَحۡيُهُۥۖ وَقُل رَّبِّ زِدۡنِي عِلۡمٗا ١١٤

**115.** Na kwa hakika tulimuusia Ãdam kabla hajakula kutoka kwenye ule mti, asile kutoka kwenye mti huo na tukamwambia kwamba Iblisi ni adui yako na mke wako, basi wasiwatoe nyinyi wawili kutoka Peponi, mkajasumbuka wewe na mke wako duniani. Basi Shetani akamshawishi, naye akamtii na akausahau wasia. Na hatukumpata na maazimio ya nguvu yenye kumfanya aitunze ile amri aliyopewa.

وَلَقَدۡ عَهِدۡنَآ إِلَىٰٓ ءَادَمَ مِن قَبۡلُ فَنَسِيَ وَلَمۡ نَجِدۡ لَهُۥ عَزۡمٗا ١١٥

**116.** Na kumbuka, ewe Mtume, pindi tuliposema kuwaambia Malaika, «Msujudieni Ãdam sijida ya

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰ ١١٦

maamkizi na kutoa heshima, nao wakatii na wakasujudu, lakini Iblisi alikataa kusujudu».

**117.** Tukasema, «Ewe Ãdam! Kwa hakika, huyu Iblisi ni adui yako na mke wako, basi jihadharini naye na msimtii kwa kuniasi mimi, asije akawatoa Peponi ukasumbuka ukitolewa humo».

فَقُلۡنَا يَٰٓـَٔادَمُ إِنَّ هَٰذَا عَدُوّٞ لَّكَ وَلِزَوۡجِكَ فَلَا يُخۡرِجَنَّكُمَا مِنَ ٱلۡجَنَّةِ فَتَشۡقَىٰٓ ١١٧

**118.** Hakika yako wewe, ewe Ãdam, una neema ya kula kwenye Pepo hii na hutashikwa na njaa, na pia kuvaa na hutakaa tupu.

إِنَّ لَكَ أَلَّا تَجُوعَ فِيهَا وَلَا تَعۡرَىٰ ١١٨

**119.** Na una neema ya kutoshikwa na kiu katika hii Pepo na kutopatwa na joto la jua.

وَأَنَّكَ لَا تَظۡمَؤُاْ فِيهَا وَلَا تَضۡحَىٰ ١١٩

**120.** Hapo Shetani akamshawishi Ãdam na akamwambia, «Je, nikushauri kwa kukuonesha mti ambao lau utakula kutoka mti huo utakaa milele na hutakufa na utakuwa na ufalme usiokoma na usiokatika?»

فَوَسۡوَسَ إِلَيۡهِ ٱلشَّيۡطَٰنُ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ هَلۡ أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ ٱلۡخُلۡدِ وَمُلۡكٖ لَّا يَبۡلَىٰ ١٢٠

**121.** Basi Ãdam na Hawwâ’ wakala kutoka kwenye mti ambao Allah Mtukufu Aliwakataza nao, na papo hapo tupu zao zikafunuka, na kabla ya hapo zilikuwa zimesitiriwa na macho yao hayazioni. Hapo wakawa wanakata majani ya miti ya Peponi na kujibandika nayo ili kufunika tupu zao zilizowafunuka. Na Ãdam alienda kinyume na amri ya Mola wake na akapotea kwa kula kutoka kwenye mti ambao Allah Mtukufu Alimkataza asiukaribie.

فَأَكَلَا مِنۡهَا فَبَدَتۡ لَهُمَا سَوۡءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخۡصِفَانِ عَلَيۡهِمَا مِن وَرَقِ ٱلۡجَنَّةِۚ وَعَصَىٰٓ ءَادَمُ رَبَّهُۥ فَغَوَىٰ ١٢١

**122.** Kisha Allah Mtukufu Akamteua Ãdam, Akamkaribisha, Akaikubali

ثُمَّ ٱجۡتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَتَابَ عَلَيۡهِ وَهَدَىٰ ١٢٢

toba yake na Akamuongoza njia njema ya kuifuata.

**123.** Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Akamwambia Ãdam na Hawâ’ Shukeni kutoka kwenye Pepo muende ardhini nyote pamoja na Iblisi, kwani nyinyi na yeye ni maadui. Mtakapojiwa na uongofu na maelezo kutoka kwangu, basi mwenye kufuata uongofu wangu na maelezo yangu na akayatumia yote mawili, yeye atakuwa amefuata usawa duniani na ataongoka, na hatasumbuka huko Akhera kwa kuteswa na Allah Mtukufu.

قَالَ ٱهۡبِطَا مِنۡهَا جَمِيعَۢاۖ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ فَإِمَّا يَأۡتِيَنَّكُم مِّنِّي هُدٗى فَمَنِ ٱتَّبَعَ هُدَايَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا يَشۡقَىٰ ١٢٣

**124.** Na mwenye kuupa mgongo utajo wangu ambao ninamkumbusha nao, atakuwa na maisha ya dhiki na usumbufu katika uhai wa kilimwengu, hata kama inaonekana kuwa yeye ni miongoni mwa watu wa utajiri na nafasi, na kaburi yake itambana na aadhibiwe humo, na tutamfufua Siku ya Kiyama akiwa kipofu wa kutoona na wa hoja.

وَمَنۡ أَعۡرَضَ عَن ذِكۡرِي فَإِنَّ لَهُۥ مَعِيشَةٗ ضَنكٗا وَنَحۡشُرُهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ أَعۡمَىٰ ١٢٤

**125.** Atasema huyo mwenye kuupa mgongo utajo wa Allah Mtukufu, «Mola wangu! Kwa nini umenifufua nikiwa kipofu na hali nilikuwa nikiona duniani?»

قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرۡتَنِيٓ أَعۡمَىٰ وَقَدۡ كُنتُ بَصِيرٗا ١٢٥

**126.** Allah Mtukufu Atasema kumwambia, «Nimekufufua ukiwa kipofu, kwa kuwa wewe zilikujia aya zetu zikiwa na hoja waziwazi, ukazipa mgongo na usiziamini. Na kama ulivyoziacha ulimwenguni, basi leo vilevile utaachwa Motoni».

قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتۡكَ ءَايَٰتُنَا فَنَسِيتَهَاۖ وَكَذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمَ تُنسَىٰ ١٢٦

**127.** Hivyo ndivyo tutakavyomtesa, kwa mateso ya hapa duniani, yule aliyepita kiasi katika kujidhulumu nafsi yake akamuasi Mola wake na asiziamini aya zake. Na kwa kweli, adhabu ya kesho Akhera waliyoandaliwa ina uchungu mkali zaidi na inadumu na kujikita zaidi, kwa kuwa haikatiki na haimaliziki.

وَكَذَٰلِكَ نَجۡزِي مَنۡ أَسۡرَفَ وَلَمۡ يُؤۡمِنۢ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦۚ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَشَدُّ وَأَبۡقَىٰٓ ١٢٧

**128.** Kwani haukuwaongoza watu wako kwenye njia ya sawa, Ewe mtume, ule wingi wa watu waliokanusha kabla yao tulipowaangamiza na hali wao wanatembea kwenye nyumba zao na wanaziona athari za kuangamia kwao? Kwa hakika, katika wingi wa watu hao na mabaki ya adhabu waliyopewa pana mazingatio na mawaidha kwa wenye akili za kuelewa.

أَفَلَمۡ يَهۡدِ لَهُمۡ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ يَمۡشُونَ فِي مَسَٰكِنِهِمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّأُوْلِي ٱلنُّهَىٰ ١٢٨

**129.** Na lau si neno litokalo kwa Mola wako na muda uliotajwa mbele Yake, wangalipata maangamivu yenye kulazimiana na wao hapa ulimwenguni, kwa kuwa wao wanastahili kuyapata kwa sababu ya ukafiri wao.

وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامٗا وَأَجَلٞ مُّسَمّٗى ١٢٩

**130.** Basi vumilia, ewe Mtume, juu ya yale wanayoyasema wakanushaji kuhusu wewe ya sifa mbaya na urongo, umtakase Mola wako kwa kumshukuru katika Swala ya alfajiri kabla jua halijachomoza, na katika Swala ya alasiri kabla ya jua kuzama, na katika Swala ya ishai nyakati za usiku, na umtakase Mola wako kwa kumshukuru katika Swala ya adhuhuri, kwani kipindi chake kiko nchani mwa nusu ya kwanza ya

فَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ قَبۡلَ طُلُوعِ ٱلشَّمۡسِ وَقَبۡلَ غُرُوبِهَاۖ وَمِنۡ ءَانَآيِٕ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡ وَأَطۡرَافَ ٱلنَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرۡضَىٰ ١٣٠

mchana na nusu ya pili, na katika Swala ya magharibi, ili ulipwe kwa matendo haya kwa namna ambayo utaridhika nayo.

**131.** Na usivitazame vitu ambavyo tumewastarehesha navyo hawa washirikina na wanaofanana na wao miongoni mwa aina ya starehe. Kwani hivyo ni pambo lenye kuondoka katika uhai huu wa kilimwengu. Tumewastarehesha navyo,ili tuwatahini navyo. Na riziki ya Mola wako na malipo yake ni bora kwako kuliko hivyo tulivyowastarehesha navyo, na ni vya kudumu zaidi, kwani havina kukatika wala kumalizika.

وَلَا تَمُدَّنَّ عَيۡنَيۡكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّنۡهُمۡ زَهۡرَةَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا لِنَفۡتِنَهُمۡ فِيهِۚ وَرِزۡقُ رَبِّكَ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰ ١٣١

**132.** Na waamrishe watu wako, ewe Nabii, kuswali na ujisubirishe nayo. Sisi hatutaki kutoka kwako mali, kwani sisi ndio tunaokuruzuku na kukupa. Na mwisho mwema ulimwenguni na Akhera ni wa wachajimungu

وَأۡمُرۡ أَهۡلَكَ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱصۡطَبِرۡ عَلَيۡهَاۖ لَا نَسۡـَٔلُكَ رِزۡقٗاۖ نَّحۡنُ نَرۡزُقُكَۗ وَٱلۡعَٰقِبَةُ لِلتَّقۡوَىٰ ١٣٢

**133.** Na walisema wenye kukukanusha, ewe Mtume, «Basi si utuletee alama itokayo kwa Mola wako yenye kuonesha ukweli wako?» Kwani haikuwajia hii Qur'ani yenye kuisadikisha haki iliyomo kwenye Vitabu vilivyopita?

وَقَالُواْ لَوۡلَا يَأۡتِينَا بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّهِۦٓۚ أَوَ لَمۡ تَأۡتِهِم بَيِّنَةُ مَا فِي ٱلصُّحُفِ ٱلۡأُولَىٰ ١٣٣

**134.** Na lau sisi tungewaangamiza wenye kukanusha kwa adhabu kabla hatujawapelekea Mtume na kuwateremshia Kitabu, wangesema, «Mola wetu! Si utuletee Mtume kutoka kwako tupate kumuamini na tufuate aya zako na Sheria yako,

وَلَوۡ أَنَّآ أَهۡلَكۡنَٰهُم بِعَذَابٖ مِّن قَبۡلِهِۦ لَقَالُواْ رَبَّنَا لَوۡلَآ أَرۡسَلۡتَ إِلَيۡنَا رَسُولٗا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ مِن قَبۡلِ أَن نَّذِلَّ وَنَخۡزَىٰ ١٣٤

kabla ya sisi kudhalilika na kudogeka kwa adhabu yako».

قُلۡ كُلّٞ مُّتَرَبِّصٞ فَتَرَبَّصُواْۖ فَسَتَعۡلَمُونَ مَنۡ أَصۡحَٰبُ ٱلصِّرَٰطِ ٱلسَّوِيِّ وَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ ١٣٥

**135.** Sema, ewe Mtume, kuwaambia hawa wenye kumshirikisha Allah Mtukufu, «Kila mmoja kati yetu sisi na nyinyi anangojea matukio ya ulimwengu, na ni nani atakayepata ushindi na kufaulu. Basi ngojeni, mtajua ni watu gani walioko kwenye njia iliyokaa sawa na nani, kati yetu sisi na nyinyi, aliyeongoka kwenye haki.»

## SURA YA AL-ANBIYĂ

سُورَةُ الأَنبِيَاءِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Umekaribia wakati wa kuhesabiwa watu juu ya matendo waliyoyatanguliza, pamoja na hivyo, makafiri wanaishi wakiwa kwenye hali ya kupumbaa, wameghafilika na uhakika huu, wakiwa kwenye hali ya kulipa mgongo onyo hili.

ٱقۡتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمۡ وَهُمۡ فِي غَفۡلَةٖ مُّعۡرِضُونَ ١

2. Hakuna kitu chochote katika Qur'ani chenye kuteremka, kinachosomwa kwao na chenye kuwakumbusha upya, isipokuwa huwa wakikisikia wakiwa katika hali ya kucheza na kufanya shere.

مَا يَأۡتِيهِم مِّن ذِكۡرٖ مِّن رَّبِّهِم مُّحۡدَثٍ إِلَّا ٱسۡتَمَعُوهُ وَهُمۡ يَلۡعَبُونَ ٢

3. Nyoyo zao zimeghafilika na Qur'ani, zimeshughulika na ubatilifu wa dunia na matamanio yake, hawayafahamu yaliyomo ndani yake. Lakini madhalimu miongoni mwa Makureshi wamejikusanya pamoja juu ya jambo lililofichika, nalo ni kueneza yale ambayo kwayo wanawazuia watu kumuamini Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), kwa kuwa yeye ni binadamu mfano wao, hatafautiani na wao katika kitu chochote, na wanawaambia kwamba Qur'ani aliyoileta ni uchawi. (Wanawaambia kwa kusema) «Vipi mtakuja kwake na mumfuate na hali kwamba mnaona kwamba yeye ni binadamu kama nyinyi?»

لَاهِيَةٗ قُلُوبُهُمۡۗ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّجۡوَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ هَلۡ هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡۖ أَفَتَأۡتُونَ ٱلسِّحۡرَ وَأَنتُمۡ تُبۡصِرُونَ ٣

4. Nabii, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), analirudisha kila jambo kwa Allah Mtukufu,

قَالَ رَبِّي يَعۡلَمُ ٱلۡقَوۡلَ فِي ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٤

kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake na kutukuka ni Kwake, anasema, «Mola wangu Analijua jambo la mbinguni na la ardhini na Anayajua maneno yenu mnayoyasema kwa siri, na Yeye Ndiye Mwenye kuyasikia maneno yenu, Ndiye Mwenye kuzijua hali zenu.» Katika haya pana onyo kwao.

بَلۡ قَالُوٓاْ أَضۡغَٰثُ أَحۡلَٰمِۭ بَلِ ٱفۡتَرَىٰهُ بَلۡ هُوَ شَاعِرٞ فَلۡيَأۡتِنَا بِـَٔايَةٖ كَمَآ أُرۡسِلَ ٱلۡأَوَّلُونَ ٥

**5.** Lakini makafiri wameikanusha Qur'ani: kuna wanaosema kwamba ni mchanganyiko wa ndoto zisizo na ukweli, kuna wanaosema kwamba ni uzushi na urongo na si wahyi, na kuna wanaosema kwamba Muhammad ni mshairi na kwamba haya ambayo amekuja nayo ni mashairi, na akiwa anataka tumuamini basi na atuletee miujiza yenye kuonekana kama vile ngamia wa Ṣâliḥ na miujiza ya Mûsã na 'Ĭsâ na yale ambayo walikuja nayo Mitume kabla yake.

مَآ ءَامَنَتۡ قَبۡلَهُم مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَآۖ أَفَهُمۡ يُؤۡمِنُونَ ٦

**6.** Hakuna mji wowote ulioamini kabla ya makafiri wa *Makkah* ambao watu wake walitaka miujiza kutoka kwa Mtume wao na ikatokea kweli, isipokua walikanusha na tukawaangamiza. Basi je, makafiri wa *Makkah* wataamini iwapo itatokea miujiza waliyoitaka? Sivyo, wao hawataamini.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ إِلَيۡهِمۡۖ فَسۡـَٔلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلذِّكۡرِ إِن كُنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٧

**7.** Na hatukuwatuma kabla yako, ewe Mtume, isipokuwa wanaume wa kibinadamu ambao tunawaletea wahyi, na hatukuwatuma Malaika. Basi waulizeni, enyi watu wa *Makkah*, wenye ujuzi wa vitabu vilivyoteremshwa huko nyuma iwapo hamjui hilo.

**8.** Na hatukuwafanya wale Mitume kabla yako wawe nje ya tabia ya binadamu, wasihitaji chakula na kinywaji, na hawakuwa ni wenye kukaa milele wakawa hawafi.

وَمَا جَعَلۡنَٰهُمۡ جَسَدٗا لَّا يَأۡكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَمَا كَانُواْ خَٰلِدِينَ ٨

**9.** Kisha tuliwatimizia Manabii na wafuasi wao yale tuliyowaahidi ya ushindi na kuokolewa, na tukawaangamiza wenye kuzidhulumu nafsi zao kwa kumkanusha kwao Mola wao.

ثُمَّ صَدَقۡنَٰهُمُ ٱلۡوَعۡدَ فَأَنجَيۡنَٰهُمۡ وَمَن نَّشَآءُ وَأَهۡلَكۡنَا ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٩

**10.** Kwa kweli tumekuteremshia hii Qur'ani; ndani yake kuna utajo wenu na utukufu wenu katika ulimwengu na Akhera iwapo mtajikumbusha nayo. Je, hamuyafahamu yale ambayo kwayo niliwatukuza nyinyi juu ya wasiokuwa nyinyi?

لَقَدۡ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ كِتَٰبٗا فِيهِ ذِكۡرُكُمۡۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٠

**11.** Na kuna miji mingi ambayo watu wake walikuwa madhalimu kwa kukanusha kwao yale ambayo Mitume wao walikuja nayo. Ndipo tukawaangamiza kwa adhabu iliyowamaliza wote, na tukafanya wapatikane watu wengine wasiokuwa wao.

وَكَمۡ قَصَمۡنَا مِن قَرۡيَةٖ كَانَتۡ ظَالِمَةٗ وَأَنشَأۡنَا بَعۡدَهَا قَوۡمًا ءَاخَرِينَ ١١

**12.** Walipoiona, madhalimu hawa, adhabu yetu kali ikiwashukia na wakaziona ishara zake, wakitahamaki wakawa wanakimbia kwa haraka kutoka mjini mwao.

فَلَمَّآ أَحَسُّواْ بَأۡسَنَآ إِذَا هُم مِّنۡهَا يَرۡكُضُونَ ١٢

**13.** Wakaitwa wakiwa katika hali hii na kuambiwa, «Msikimbie, na rudini kwenye ladha zenu na starehe zenu katika ulimwengu wenu wenye kupumbaza na nyumba zenu zilizojengwa, kwani huenda mkaulizwa jambo kuhusu ulimwengu wenu. Na hiyo ni kwa njia ya kuwafanyia shere na ubishi».

لَا تَرۡكُضُواْ وَٱرۡجِعُوٓاْ إِلَىٰ مَآ أُتۡرِفۡتُمۡ فِيهِ وَمَسَٰكِنِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُسۡـَٔلُونَ ١٣

**14.** Hawakuwa na majibu yoyote isipokuwa ni kukubali makosa yao na kusema, «Ee maangamivu yetu! Tumejidhulumu nafsi zetu kwa ukafiri wetu».

قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ١٤

**15.** Yaliendelea maneno hayo – nayo ni yale ya kujiapiza wenyewe maangamivu na kukubali kuwa wamejidhulumu wenyewe- kuwa ndiyo mwito wao wanaoukariri mpaka tukawafanya kama mimea ya mazao iliyovunwa, wakiwa wametulia hawana uhai. Basi kuweni na hadhari, enyi mnaoambiwa, na kuendelea kumkanusha Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), yasije yakawashukia nyinyi yale yaliyowashukia watu waliopita kabla yenu.

فَمَا زَالَت تِّلۡكَ دَعۡوَىٰهُمۡ حَتَّىٰ جَعَلۡنَٰهُمۡ حَصِيدًا خَٰمِدِينَ ١٥

**16.** Na hatukuumba mbingu na ardhi na vilivyoko baina yake kwa upuuzi na ubatilifu, lakini ni kwa kusimamisha hoja juu yenu, enyi watu, na ili mzingatie kwa hayo yote mpate kujua kwamba Yule Aliyeziumba hizo mbingu na ardhi hafanani na chochote, na hakuna anayefaa kuabudiwa isipokuwa Yeye.

وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا لَٰعِبِينَ ١٦

**17.** Lau tungetaka kujifanyia kipumbazi cha mtoto au mke tungalikifanya kutoka kwetu, na sio kwenu. Hatukuwa ni wenye kufanya hilo kwa kuwa ni muhali kwetu kuwa na mtoto au mke.

لَوۡ أَرَدۡنَآ أَن نَّتَّخِذَ لَهۡوٗا لَّٱتَّخَذۡنَٰهُ مِن لَّدُنَّآ إِن كُنَّا فَٰعِلِينَ ١٧

**18.** Bali tunaisukuma haki na tunaifafanua, na hapo urongo unaporomoka, na punde si punde unaondoka na kupotea. Na nyinyi, enyi washirikina, mtapata adhabu

بَلۡ نَقۡذِفُ بِٱلۡحَقِّ عَلَى ٱلۡبَٰطِلِ فَيَدۡمَغُهُۥ فَإِذَا هُوَ زَاهِقٞۚ وَلَكُمُ ٱلۡوَيۡلُ مِمَّا تَصِفُونَ ١٨

huko Akhera kwa kumsifu kwenu Mola wenu kwa sifa zisizonasibiana na Yeye.

**19.** Ni milki ya Mweyezi Mungu, Aliyetakasika na sifa za upungufu, kila aliye mbinguni na ardhini. Na wale Malaika walioko mbele Yake hawafanyi kiburi kumuabudu Yeye wala hawachoki kufanya hivyo. Basi vipi itafaa Ashirikishwe na kitu ambacho ni mja wake na kiumbe chake.

وَلَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَمَنۡ عِندَهُۥ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ عَنۡ عِبَادَتِهِۦ وَلَا يَسۡتَحۡسِرُونَ ١٩

**20.** Wao (hao Malaika) wanamtaja Allah Mtukufu na wanamtakasa daima, hawadhoofiki wala hawachoki.

يُسَبِّحُونَ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ لَا يَفۡتُرُونَ ٢٠

**21.** Itakuwa sawa vipi kwa washirikina kujifanyia waungu walemevu kutoka ardhini wasioweza kuhuisha wafu?

أَمِ ٱتَّخَذُوٓاْ ءَالِهَةٗ مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ هُمۡ يُنشِرُونَ ٢١

**22.** Lau mbinguni na ardhini kungekua na waungu wasiokuwa Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake na kutukuka ni Kwake, wanaendesha mambo ya mbingu na ardhi, ungeharibika mpangilio wake. Basi Allah Mtukufu, Bwana wa *'Arsh*, Ametakasika na sifa za upungufu, na Ametakasika na kila sifa ambayo wakanushaji makafiri wanamsifu nayo ya urongo, uzushi na kila aibu.

لَوۡ كَانَ فِيهِمَآ ءَالِهَةٌ إِلَّا ٱللَّهُ لَفَسَدَتَاۚ فَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلۡعَرۡشِ عَمَّا يَصِفُونَ ٢٢

**23.** Miongoni mwa dalili za kupwekeka Kwake, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, kwa kuumba na kustahiki kuabudiwa ni kwamba Yeye Haulizwi kuhusu uamuzi Wake kwa viumbe Wake na kwamba viumbe Wake wote ndio wenye kuulizwa kuhusu matendo yao.

لَا يُسۡـَٔلُ عَمَّا يَفۡعَلُ وَهُمۡ يُسۡـَٔلُونَ ٢٣

**24.** Je, hawa washirikina waliwafanya wasiokuwa Allah Mtukufu kuwa ni waungu wanaonufaisha na kudhuru na wanaohuisha na kufisha? Sema, ewe Mtume, kuwaambia wao, «Leteni dalili zenu mlizonazo juu ya hao mliowafanya waungu.» Kwani hakuna, ndani ya Qur'ani niliyokuja nayo wala ndani ya Vitabu vilivyotangulia, dalili yoyote ya yale mliyoyafuata. Na wao hawakushirikisha isipokuwa ni kwa sababu ya ujinga wao na kuigiza, kwa hivyo wao ni wenye kuupa mgongo ukweli na ni wenye kuukataa.

أَمِ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةًۖ قُلۡ هَاتُواْ بُرۡهَٰنَكُمۡۖ هَٰذَا ذِكۡرُ مَن مَّعِيَ وَذِكۡرُ مَن قَبۡلِيۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٱلۡحَقَّۖ فَهُم مُّعۡرِضُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Na hatukutuma kabla yako, ewe Mtume, mjumbe yoyote isipokuwa tunampatia wahyi kwamba hapana mwenye kuabudiwa kwa haki isipokuwa Allah Mtukufu. Basi mtakasieni ibada Yeye Peke Yake.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رَّسُولٍ إِلَّا نُوحِيٓ إِلَيۡهِ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعۡبُدُونِ ﴿٢٥﴾

**26.** Na washirikina walisema, «Allah Mtukufu Amejifanyia mtoto» kwa madai yao kwamba Malaika ni watoto wa kike wa Allah Mtukufu. Ametakasika Allah Mtukufu na hilo! Malaika ni waja wa Allah Mtukufu waliokurubishwa waliohusishwa kwa kupewa matukufu.

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۚ بَلۡ عِبَادٞ مُّكۡرَمُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Na wao kwa utiifu wao mzuri hawasemi isipokuwa lile ambalo Mola wao Amewaamrisha kwalo, na hawafanyi tendo lolote mpaka Awaruhusu.

لَا يَسۡبِقُونَهُۥ بِٱلۡقَوۡلِ وَهُم بِأَمۡرِهِۦ يَعۡمَلُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Na hakuna tendo lolote miongoni mwa matendo ya Malaika, lililolopita au linalofuatia, isipokuwa Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, Analijua na anawahesabia kwalo.

يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ وَلَا يَشۡفَعُونَ إِلَّا لِمَنِ ٱرۡتَضَىٰ وَهُم مِّنۡ خَشۡيَتِهِۦ مُشۡفِقُونَ ﴿٢٨﴾

Na hawatangulii kumuombea yoyote isipokuwa yule ambaye Allah Mtukufu Ameridhika wamuombee. Na wao kwa kumuogopa Allah Mtukufu wanajizuiya kabisa kuenda kinyume na maamrisho Yake na makatazo Yake.

**29.** Na yoyote miongoni mwa Malaika atakayedai kwamba yeye ni mungu pamoja na Allah Mtukufu, kwa kukadiria, basi malipo yake ni moto wa Jahanamu. Na mfano wa malipo hayo ndivyo tunavyomlipa kila dhalimu mshirikina.

۞ وَمَن يَقُلْ مِنْهُمْ إِنِّىٓ إِلَٰهٌ مِّن دُونِهِۦ فَذَٰلِكَ نَجْزِيهِ جَهَنَّمَ ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Kwani hawakujua hawa ambao wamekufuru kwamba mbingu na ardhi zilikuwa zimeshikana, hakuna kipambanuzi baina yao, hakuna mvua kutoka juu wala mimea kutoka kwenye ardhi, kisha tukazipambanua kwa uwezo wetu, tukateremsha mvua kutoka juu na tukatoa mimea kutoka kwenye ardhi na tukajaalia kutokana na maji kila kitu chenye uhai. Basi je hawaamini hawa wakanushaji, wakayasadiki wanayoyaona na wakamhusu Allah Mtukufu tu kwa ibada?.

أَوَلَمْ يَرَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَنَّ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ كَانَتَا رَتْقًا فَفَتَقْنَـٰهُمَا ۖ وَجَعَلْنَا مِنَ ٱلْمَآءِ كُلَّ شَىْءٍ حَىٍّ ۖ أَفَلَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Na tumeumba kwenye ardhi majabali yenye kuituliza isitikisike na tumetoa, kwenye hayo majabali, njia kunjufu, ili viumbe waongoke kwenye njia za kujitafutia maisha yao na kumpwekesha Muumba wao.

وَجَعَلْنَا فِى ٱلْأَرْضِ رَوَٰسِىَ أَن تَمِيدَ بِهِمْ وَجَعَلْنَا فِيهَا فِجَاجًا سُبُلًا لَّعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Na tumeifanya mbingu ni sakafu ya ardhi, haiinuliwi na nguzo, nayo imetunzwa, haianguki wala haipenywi na mashetani. Na makafiri

وَجَعَلْنَا ٱلسَّمَآءَ سَقْفًا مَّحْفُوظًا ۖ وَهُمْ عَنْ ءَايَـٰتِهَا مُعْرِضُونَ ﴿٣٢﴾

wameghafilika na kupumbaa kutozizingatia alama za mbnguni (Jua, mwezi na nyota) na kutozifikiria.

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ ۖ كُلٌّ فِى فَلَكٍ يَسْبَحُونَ ﴿٣٣﴾

**33.** Na Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Ndiye Aliyeumba usiku ili watu wapate kutulia, na mchana ili wapate kutafuta maisha. Na Ameumba jua, likiwa ni alama ya mchana, na mwezi, ukiwa ni alama ya usiku. Na kila kimojawapo ya hivyo viwili kina njia ya kupitia na kuogelea hakiendi kando nayo.

وَمَا جَعَلْنَا لِبَشَرٍ مِّن قَبْلِكَ ٱلْخُلْدَ ۖ أَفَإِيْن مِّتَّ فَهُمُ ٱلْخَـٰلِدُونَ ﴿٣٤﴾

**34.** Hatukumfanya mwadamu yoyote kabla yako, ewe Mtume, asalie duniani milele. Basi ufapo wewe, kwani wao wana matumaini ya kuishi daima baada yako? Hili haliwi. Katika aya hii pana dalili kwamba Al-Khadir, amani imshukie, ameshakufa, kwa kuwa yeye ni mwanadamu.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ ۗ وَنَبْلُوكُم بِٱلشَّرِّ وَٱلْخَيْرِ فِتْنَةً ۖ وَإِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ﴿٣٥﴾

**35.** Kila nafsi ni yenye kuonja kifo hapana budi namna utakavyorefuka umri wake duniani. Na kuweko kwake maishani hakukuwa isipokuwa ni mtihani wa majukumu ya maamrisho na makatazo na mabadiliko ya hali, mazuri na mabaya, kisha baada ya hapo kuna kurudi na kurejea kwa Allah Mtukufu, Peke Yake, ili kuhesabiwa na kulipwa.

وَإِذَا رَءَاكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَـٰذَا ٱلَّذِى يَذْكُرُ ءَالِهَتَكُمْ وَهُم بِذِكْرِ ٱلرَّحْمَـٰنِ هُمْ كَـٰفِرُونَ ﴿٣٦﴾

**36.** Na makafiri wanapokuona, ewe Mtume, wanakuashiria kwa kukufanyia shere, huwa wakiambiana wao kwa wao, «Je, ni huyu yule mtu anayewatukana waungu wenu?» Wao wamemkanusha Mwingi wa rehema na wamezikanusha neema Zake na yale Aliyoyateremsha ya Qur'ani na uongofu.

**37.** Ameumbwa mwanadamu akiwa na pupa, anayafanyia haraka mambo na anakuwa na pupa yawe. Na kwa kweli, Makureshi waliifanyia haraka adhabu na wakaona kuwa imechelewa kutokea, Allah Mtukufu Akawaonya kwamba Atawaonesha adhabu waliyoifanyia haraka, basi wasimuombe Allah Mtukufu awaharakishie na awaletee kwa upesi.

خُلِقَ ٱلۡإِنسَٰنُ مِنۡ عَجَلٖۚ سَأُوْرِيكُمۡ ءَايَٰتِي فَلَا تَسۡتَعۡجِلُونِ ٣٧

**38.** Na makafiri wanasema, wakiifanyia haraka adhabu kwa njia ya shere, «Ni lini itapatikana ile unayotuonya nayo, ewe Muhammad, iwapo wewe na aliyekufuata wewe ni miongoni mwa wakweli».

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٣٨

**39.** Lau makafiri wangejua watakayoyakuta watakapokuwa hawawezi kuzilinda nyuso zao na migongo yao na Moto na wasipate wenye kuwanusuru, wasingebaki kwenye ukafiri wao na wasingeifanyia haraka adhabu yao.

لَوۡ يَعۡلَمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ حِينَ لَا يَكُفُّونَ عَن وُجُوهِهِمُ ٱلنَّارَ وَلَا عَن ظُهُورِهِمۡ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٣٩

**40.** Hakika Kiyama kitawajia ghafla, hapo wataduwaa na watakuwa na hofu kubwa na hawataweza kuizuia adhabu isiwapate, na hawatapewa nafasi ya kutubia wala kutoa udhuru.

بَلۡ تَأۡتِيهِم بَغۡتَةٗ فَتَبۡهَتُهُمۡ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ رَدَّهَا وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٤٠

**41.** Mitume kabla yako, ewe Mtume, walifanyiwa shere, ikawafikia wale waliokuwa wakiifanyia shere adhabu ambayo walikuwa wakiifanyia kejeli.

وَلَقَدِ ٱسۡتُهۡزِئَ بِرُسُلٖ مِّن قَبۡلِكَ فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ سَخِرُواْ مِنۡهُم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٤١

**42.** Sema, ewe Mtume, kuwaambia hawa wanaoifanyia haraka adhabu, «Hakuna anayewahifadhi na kuwalinda na adhabu ya Allah Mtukufu ikiwashukia, usiku wenu au mchana wenu, katika kulala kwenu

قُلۡ مَن يَكۡلَؤُكُم بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ مِنَ ٱلرَّحۡمَٰنِۚ بَلۡ هُمۡ عَن ذِكۡرِ رَبِّهِم مُّعۡرِضُونَ ٤٢

au kuwa macho kwenu?» Bali wao wamepumbaa na wameghafilika na Qur'ani na mawaidha.

**43.** Je wao wanao waungu wenye kuwazuia wao na adhabu yetu? Kwa hakika, waungu wao hawawezi kujinusuru wenyewe, vipi wataweza kuwanusuru wenye kuwaabudu? Na wao hawatanusuriwa kutokana na sisi.

أَمۡ لَهُمۡ ءَالِهَةٞ تَمۡنَعُهُم مِّن دُونِنَاۚ لَا يَسۡتَطِيعُونَ نَصۡرَ أَنفُسِهِمۡ وَلَا هُم مِّنَّا يُصۡحَبُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Kwa hakika makafiri na baba zao walighurika na muhula waliopewa kwa kile walichokiona cha mali, watoto na maisha marefu, ndipo wakajikita kwenye ukafiri wao wasiepukane nao, na wakadhani kwamba wao hawataadhibiwa. Kwa kweli, wameghafilika na mpango uliopita, kwani Mwenyezi Mungu anaipunguza ardhi kwenye pembe zake kwa adhabu Anayoiteremsha kwa washirikina kila sehemu na kushindwa. Je, makafiri wa *Makkah*
Wana nafasi ya kutoka nje ya uwezo wa Allah Mtukufu au kukataa kufa?

بَلۡ مَتَّعۡنَا هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ طَالَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡعُمُرُۗ أَفَلَا يَرَوۡنَ أَنَّا نَأۡتِي ٱلۡأَرۡضَ نَنقُصُهَا مِنۡ أَطۡرَافِهَآۚ أَفَهُمُ ٱلۡغَٰلِبُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Sema, ewe Mtume, kuwaambia wale uliotumwa kwao, «Siwaonyi na adhabu ya Allah Mtukufu isipokuwa ni kwa wahyi wa Allah Mtukufu,» nao ni Qur'ani. «Lakini makafiri hawasikii yale wanayosomewa kusikia kwa kuzingatia wanapoonywa, na kwa hivyo hawafaidiki nayo».

قُلۡ إِنَّمَآ أُنذِرُكُم بِٱلۡوَحۡيِۚ وَلَا يَسۡمَعُ ٱلصُّمُّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا مَا يُنذَرُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Lau lingewapata makafiri fungu la adhabu ya Allah Mtukufu wangalijua mwisho wa kukanusha kwao na wangalilikabili hilo kwa kujiapiza maangamivu kwa sababu

وَلَئِن مَّسَّتۡهُمۡ نَفۡحَةٞ مِّنۡ عَذَابِ رَبِّكَ لَيَقُولُنَّ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٤٦﴾

ya kujidhulumu kwao nafsi zao, kwa kumuabudu kwao asiyekuwa Allah Mtukufu.

وَنَضَعُ ٱلۡمَوَٰزِينَ ٱلۡقِسۡطَ لِيَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَلَا تُظۡلَمُ نَفۡسٞ شَيۡـٔٗاۖ وَإِن كَانَ مِثۡقَالَ حَبَّةٖ مِّنۡ خَرۡدَلٍ أَتَيۡنَا بِهَاۗ وَكَفَىٰ بِنَا حَٰسِبِينَ ٤٧

**47.** Na Allah Mtukufu Ataiweka Mizani ya uadilifu kwa ajili ya Hesabu katika siku ya Kiyama. Hawatadhulumiwa hawa wala wengine kitu chochote, hata kama ni kitendo, kizuri au kibaya, cha kadiri ya chungu mdogo, kitazingatiwa katika hesabu ya mwenyewe. Na inatosha kuwa Allah Mtukufu ni Mwenye kuyadhibiti matendo ya waja Wake na ni Mwenye kuwalipa kwayo.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ٱلۡفُرۡقَانَ وَضِيَآءٗ وَذِكۡرٗا لِّلۡمُتَّقِينَ ٤٨

**48.** Kwa hakika, tulimpa Mûsã na Hãrûn hoja na ushindi juu ya maadui wao na pia Kitabu, nacho ni Taurati, ambacho kwacho tumepambanua baina ya ukweli na urongo, na ambacho ni nuru ambayo kwayo wanajiongoza wachamungu wenye kuogopa adhabu ya Mola wao.

ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ وَهُم مِّنَ ٱلسَّاعَةِ مُشۡفِقُونَ ٤٩

**49.** Na wao ni wenye hofu na mola wao kwa kuiogopa siku ya kiama.

وَهَٰذَا ذِكۡرٞ مُّبَارَكٌ أَنزَلۡنَٰهُۚ أَفَأَنتُمۡ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٥٠

**50.** Na hii Qur'ani ambayo Allah Mtukufu Ameiteremsha kwa Mtume Wake Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, ni ukumbusho kwa anayejikumbusha nayo na akatekeleza amri Zake na akajiepusha na makatazo Yake, ina kheri nyingi na manufaa makubwa. Je, mnaikanusha na hali ina upeo wa uwazi na ufunuzi?

۞وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَآ إِبۡرَٰهِيمَ رُشۡدَهُۥ مِن قَبۡلُ وَكُنَّا بِهِۦ عَٰلِمِينَ ٥١

**51.** Kwa hakika, tulimpa Ibrãhîm uongofu wake ambao yeye aliwalingania watu waufuate kabla ya Mûsã na Hãrûn. Na

sisi tulikuwa tunajua kwamba yeye anastahiki hilo.

**52.** Pindi aliposema kumwambia babake na watu wake, «Ni masanamu gani hawa mliowatengeneza kisha mkakaa kuwaabudu na mkajilazimisha nao».

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَا هَٰذِهِ ٱلتَّمَاثِيلُ ٱلَّتِيٓ أَنتُمۡ لَهَا عَٰكِفُونَ ٥٢

**53.** Wakasema, «Tuliwakuta baba zetu wakiwaabudu, na sisi tunawaabudu kwa kuwaiga wao».

قَالُواْ وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا لَهَا عَٰبِدِينَ ٥٣

**54.** Ibrãhîm akawaambia, «Kwa hakika nyinyi na wazee wenu, kwa kuwaabudu kwenu hawa masanamu, muko mbali waziwazi na haki».

قَالَ لَقَدۡ كُنتُمۡ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُمۡ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٥٤

**55.** Wakasema, «Je, neno hili ambalo umekuja nalo kwetu ni la usawa na ukweli, au neno lako ni la mtu anayefanya mzaha na shere, hajui analosema?»

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا بِٱلۡحَقِّ أَمۡ أَنتَ مِنَ ٱللَّٰعِبِينَ ٥٥

**56.** Ibrãhîm, rehema na amani zimshukie, akasema, «Bali Mola wenu Ambaye ninawalingania mumuabudu Ndiye Mola wa mbingu na ardhi Ambaye Ameziumba, na mimi ni mwenye kulitolea ushahidi hilo».

قَالَ بَل رَّبُّكُمۡ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ ٱلَّذِي فَطَرَهُنَّ وَأَنَا۠ عَلَىٰ ذَٰلِكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٥٦

**57.** Na ninaapa kwa Allah Mtukufu, nitayachimba masanamu wenu niwavunjevunje baada ya nyinyi kuondoka kwenda zenu na kuwaacha.

وَتَٱللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصۡنَٰمَكُم بَعۡدَ أَن تُوَلُّواْ مُدۡبِرِينَ ٥٧

**58.** Hapo Ibrãhîm akawavunjavunja masanamu akawafanya vipande vipande vilivyo vidogo na akamuacha mkubwa wao, ili watu wake wapate kumrudia kumuuliza, na ili ulemevu wao na upotevu wao upate kujulikana waziwazi, na ili hoja isimame kwao.

فَجَعَلَهُمۡ جُذَٰذًا إِلَّا كَبِيرٗا لَّهُمۡ لَعَلَّهُمۡ إِلَيۡهِ يَرۡجِعُونَ ٥٨

قَالُواْ مَن فَعَلَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَآ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٩﴾

**59.** Na watu wakarudi na wakawaona masanamu wao wamevunjwa vunjwa na wametwezwa. Hapo wakaulizana wao kwa wao, «Ni nani aliyefanya haya kwa waungu wetu? Huyo, kwa kweli, ni dhalimu kwa kuwa na ujasiri juu ya waungu wanaostahiki kuheshimiwa na kutukuzwa».

قَالُواْ سَمِعْنَا فَتًى يَذْكُرُهُمْ يُقَالُ لَهُۥٓ إِبْرَٰهِيمُ ﴿٦٠﴾

**60.** Hapo wale waliomsikia Ibrãhîm akiapa kwamba atawachimba masanamu wao wakasema, «Tulimsikia kijana akiwataja kwa ubaya, anaitwa Ibrãhîm».

قَالُواْ فَأْتُواْ بِهِۦ عَلَىٰٓ أَعْيُنِ ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَشْهَدُونَ ﴿٦١﴾

**61.** Viongozi wao wakasema, «Mleteni Ibrãhîm mbele ya watu aonekane, wapate kushuhudia kukubali kwake makosa ya aliyoyasema, ili iwe ni hoja dhidi yake».

قَالُوٓاْ ءَأَنتَ فَعَلْتَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَا يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ ﴿٦٢﴾

**62.** Ibrãhîm akaletwa, na wakamuuliza kwa njia ya kumpinga, «Je, ni wewe uliyewavujavunja waungu wetu?» Wakikusudia masanamu wao.

قَالَ بَلْ فَعَلَهُۥ كَبِيرُهُمْ هَٰذَا فَسْـَٔلُوهُمْ إِن كَانُواْ يَنطِقُونَ ﴿٦٣﴾

**63.** Ibrãhîm akalipata alitakalo la kuonesha wazi upumbavu wao na huku wakiona, akasema, «Aliyewavunjavunja ni huyu sanamu mkubwa, waulizeni hilo waungu wenu mnaowadai iwapo watasema au watawapa majibu».

فَرَجَعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ فَقَالُوٓاْ إِنَّكُمْ أَنتُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٦٤﴾

**64.** Hapo wakatahayari na ukawafunukia wazi upotevu wao, vipi wanawaabudu na ilhali wao wanashindwa kujitetea wenyewe kitu chochote wala kuwajibu wenye kuwauliza? Na wakakubali wenyewe kuwa wamefanya udhalimu na ushirikina.

ثُمَّ نُكِسُواْ عَلَىٰ رُءُوسِهِمْ لَقَدْ عَلِمْتَ مَا هَٰٓؤُلَآءِ يَنطِقُونَ ﴿٦٥﴾

**65.** Punde si punde ukakamavu wao uliwarudia baada ya kushindwa hoja, wakageuka kurudi kwenye ubatilifu

wao na wakatumia hoja dhidi ya Ibrãhîm ambayo ni hoja dhidi yao wakasema, «Vipi tutawauliza na hali wewe unajua kuwa hawa hawasemi?»

قَالَ أَفَتَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَا يَضُرُّكُمۡ ٦٦

**66.** Ibrãhîm akasema kwa njia ya kudharau jambo la kuabubudu masanamu, «Vipi mnaabudu masanamu wasionufaisha wanapoabudiwa wala kudhurisha wanapoachwa?»

أُفّٖ لَّكُمۡ وَلِمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٦٧

**67.** Ubaya ni wenu na ni wa waungu wenu mnaowaabudu badala ya Allah Mtukufu, Aliyetukuka. Kwani hamtii akili mkajua uovu wa haya mliyonayo?

قَالُواْ حَرِّقُوهُ وَٱنصُرُوٓاْ ءَالِهَتَكُمۡ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ٦٨

**68.** Ilipoporomoka hoja yao na ukweli ukajitokeza, waliamua kutumia uwezo wao na wakasema, «Mchomeni Ibrãhîm kwa moto mkionesha hasira kwa ajili ya waungu wenu, iwapo nyinyi ni wenye kuwasaidia basi washeni moto mkubwa na mumtupe ndani yake».

قُلۡنَا يَٰنَارُ كُونِي بَرۡدٗا وَسَلَٰمًا عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ ٦٩

**69.** Allah Mtukufu Akamsaidia Mtume Wake na Akauambia moto, «Kuwa baridi na salama kwa Ibrãhîm!» Hivyo basi asipatwe na udhia wala asifikiwe na jambo la kuchukiza.

وَأَرَادُواْ بِهِۦ كَيۡدٗا فَجَعَلۡنَٰهُمُ ٱلۡأَخۡسَرِينَ ٧٠

**70.** Na wale watu walimtakia Ibrãhîm maangamivu na Allah Mtukufu akavitengua vitimbi vyao na Akawafanya wao wawe ni wenye kushindwa na kuwa chini.

وَنَجَّيۡنَٰهُ وَلُوطًا إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَا لِلۡعَٰلَمِينَ ٧١

**71.** Na tukamuokoa Ibrãhîm na Lûṭ ambaye alimuamini kutoka ʿ*Irâq* na tukawatoa huko hadi *Shâm* ambako tulikubariki kwa kheri nyingi, na huko kulikuwa na Manabii, rehema na amani ziwashukie, wengi zaidi.

72. Na Allah Mtukufu Alimneemesha Ibrãhîm kwa kumtunuku Isẖâq alipomuomba, na zaidi ya hilo Alimtunuku, kutokana na Isẖâq, Yaʿqûb. Na kila mmoja kati ya Ibrãhîm na Isẖâq na Yaʿqûb Allah Mtukufu Alimjaalia kuwa mwema na mtiifu Kwake.

وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ نَافِلَةًۖ وَكُلًّا جَعَلْنَا صَٰلِحِينَ ﴿٧٢﴾

73. Na tukamfanya Ibrãhîm, Isẖâq na Yaʿqûb kuwa viongozi wa watu, wanawalingania wamuabudu Yeye na kumtii kwa idhini Yake Aliyetukuka, na tuliwaletea wahyi ukiwaamrisha kufanya mema ya kuzifuata kivitendo sheria za Manabii, kusimamisha Swala kwa njia zake na kutoa Zaka. Na wao walizifuata amri hizo na walikuwa watiifu kwa Allah Mtukufu Peke Yake bila Mwingine.

وَجَعَلْنَٰهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا وَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِمْ فِعْلَ ٱلْخَيْرَٰتِ وَإِقَامَ ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءَ ٱلزَّكَوٰةِۖ وَكَانُوا۟ لَنَا عَٰبِدِينَ ﴿٧٣﴾

74. Na tulimpa Lûṭ unabii, kufanya uamuzi baina ya watesi na ujuzi wa amri za Allah Mtukufu na Dini Yake. Na tulimuokoa na kijiji chake *Sadûm* ambacho watu wake walikuwa wakifanya mambo machafu. Wao, kwa sababu ya machafu na maovu ambayo watu wa uovu na uchafu walikua wakiyatenda, walikuwa nje ya utiifu wa Allah Mtukufu.

وَلُوطًا ءَاتَيْنَٰهُ حُكْمًا وَعِلْمًا وَنَجَّيْنَٰهُ مِنَ ٱلْقَرْيَةِ ٱلَّتِى كَانَت تَّعْمَلُ ٱلْخَبَٰٓئِثَۗ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمَ سَوْءٍ فَٰسِقِينَ ﴿٧٤﴾

75. Na Allah Mtukufu Akamkamilishia neema, Akamtia ndani ya rehema Yake kwa kumuokoa na kile kilichowafikia watu wake, kwa kuwa yeye alikuwa ni miongoni mwa wale wanaofanya matendo ya utiifu Kwake.

وَأَدْخَلْنَٰهُ فِى رَحْمَتِنَآۖ إِنَّهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٧٥﴾

76. Na mkumbuke Nûẖ, ewe Mtume, alipomuita Mola Wake kabla yako na kabla ya Ibrãhîm na Lûṭ, tukaitika

وَنُوحًا إِذْ نَادَىٰ مِن قَبْلُ فَٱسْتَجَبْنَا لَهُۥ فَنَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥ مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٧٦﴾

mwito wake na tukamuokoa, yeye na watu wake waliomuamini, na makero makubwa.

وَنَصَرۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمَ سَوۡءٖ فَأَغۡرَقۡنَٰهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٧٧

**77.** Na tukamnusuru na vitimbi vya watu waliozikanusha alama zetu zenye kuonesha ukweli wake. Kwa haki, wao walikuwa ni watu wa ubaya, na hivyo basi tuliwazamisha wote kwa mafuriko.

وَدَاوُۥدَ وَسُلَيۡمَٰنَ إِذۡ يَحۡكُمَانِ فِي ٱلۡحَرۡثِ إِذۡ نَفَشَتۡ فِيهِ غَنَمُ ٱلۡقَوۡمِ وَكُنَّا لِحُكۡمِهِمۡ شَٰهِدِينَ ٧٨

**78.** Na kumbuka Nabii wa Allah Mtukufu Dâwûd na mwanae Sulaymân, ewe Mtume, walipotoa uamuzi juu ya kesi iliyoletwa na wagomvi wawili, kondoo wa mmoja wao waliharibu mimea ya mwingine, walienea kwenye mimea hiyo kipindi cha usiku wakaiharibu. Dâwûd alitoa uamuzi kwamba wale kondoo wawe ni milki ya mwenye mimea wakiwa ni badala ya mimea yake iliyoharibiwa, kwa kuwa thamani ya viwili hivyo ni sawa. Na sisi tuliushuhudia uamuzi wao, haukufichamana kwetu.

فَفَهَّمۡنَٰهَا سُلَيۡمَٰنَۚ وَكُلًّا ءَاتَيۡنَا حُكۡمٗا وَعِلۡمٗاۚ وَسَخَّرۡنَا مَعَ دَاوُۥدَ ٱلۡجِبَالَ يُسَبِّحۡنَ وَٱلطَّيۡرَۚ وَكُنَّا فَٰعِلِينَ ٧٩

**79.** Tukamfahamisha Sulaymân kuzingatia maslahi ya pande mbili na kufanya uadilifu, akatoa uamuzi kwamba yule mwenye kondoo ashughulike kutengeneza mimea iliyoharibika na kumalizika kwa muda maalumu ambapo katika muda huo yule mwenye mimea ajifaidishe kwa manufaa ya kondoo, kama vile maziwa, sufi na mfano wake, na baadaye kondoo warudi kwa mwenyewe na mimea irudi kwa mwenyewe, kwa kuwa thamani ya mimea iliyoharibiwa inalingana na manufaa ya wale kondoo. Na kila mmoja kati ya Dâwûd na

Sulaymân tulimpa busara na ujuzi. Na tulimfanyia Dâwûd wema wa kumdhalilishia majabali yakawa yanaleta tasbihi anapoleta tasbihi, na vilevile ndege wakawa wanaleta tasbihi, na sisi tulikuwa ni wenye kulifanya hilo.

وَعَلَّمۡنَٰهُ صَنۡعَةَ لَبُوسٖ لَّكُمۡ
لِتُحۡصِنَكُم مِّنۢ بَأۡسِكُمۡۖ فَهَلۡ أَنتُمۡ
شَٰكِرُونَ ٨٠

**80.** Na Mwenyezi Mngu Alimhusu Dâwûd, amani imshukie, kwa kumfundisha kutengeneza nguo za kivita, akizifanya kwa kutunga viunganishi vilivyoshikamana, kurahisisha uwepesi wa mwili, ili kuwakinga wapiganaji wasiathiriwe na silaha wanazopigwa. Je, nyinyi ni wenye kushukuru neema ya Allah Mtukufu kwenu kupitia kwa mkono wa mja Wake Dâwûd?

وَلِسُلَيۡمَٰنَ ٱلرِّيحَ عَاصِفَةٗ تَجۡرِي بِأَمۡرِهِۦٓ
إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَاۚ وَكُنَّا بِكُلِّ
شَيۡءٍ عَٰلِمِينَ ٨١

**81.** Na tulimdhalilishia Sulaymân upepo wenye kuvuma kwa kasi ukimchukua yeye na walio pamoja naye, ukawa unapita kwa amri yake kuelekea ardhi ya *Bayt al-Maqdis* iliyoko *Shâm* ambayo tuliibariki kwa kheri nyingi. Na ujuzi wetu umeenea vitu vyote.

وَمِنَ ٱلشَّيَٰطِينِ مَن يَغُوصُونَ لَهُۥ
وَيَعۡمَلُونَ عَمَلٗا دُونَ ذَٰلِكَۖ وَكُنَّا لَهُمۡ

حَٰفِظِينَ ٨٢

**82.** Na tulimdhalilishia Sulaymân, kati ya mashetani, mashetani ambao alikuwa akiwatuma kufanya yale ambayo wasiokuwa wao wanashindwa nayo, walikuwa wakipiga mbizi baharini wakimtolea lulu na johari, na walikuwa wakimtengenezea vitu avitakavyo kwao, hawakuwa wakiweza kukataa kufanya ayatakayo kutoka kwao. Allah Mtukufu Amewahifadhi kwa nguvu Zake kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake na kutukuka ni Kwake.

۞ وَأَيُّوبَ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَسَّنِيَ ٱلضُّرُّ وَأَنتَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٨٣

**83.** Na kumbuka, ewe Mtume, mja wetu Ayyûb, tulipomtahini kwa madhara na ugonjwa mkubwa mwilini mwake, na akakosa watu wake, mali yake na watoto wake, akasubiri kwa kutaka thawabu, na akamlingania Mola wake, Aliyetukuka na kushinda, kwa kumuomba, «Mimi nimepatikana na madhara, na wewe Ndiye Mwenye huruma kuliko wenye huruma, basi niepushie nayo!»

فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ فَكَشَفۡنَا مَا بِهِۦ مِن ضُرٍّۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ أَهۡلَهُۥ وَمِثۡلَهُم مَّعَهُمۡ رَحۡمَةً مِّنۡ عِندِنَا وَذِكۡرَىٰ لِلۡعَٰبِدِينَ ٨٤

**84.** Hapo tukayakubali maombi yake, tukamuondolea matatizo na tukamrudishia alichokikosa miongoni mwa wake, watoto na mali mara mbili zaidi. Tulimfanyia hayo kwa huruma itokayo kwetu na ili awe ni kiigizo kwa kila mwenye kuvumilia mitihani, mwenye matumaini ya kupata rehema za Mola wake na mwenye kumuabudu.

وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِدۡرِيسَ وَذَا ٱلۡكِفۡلِۖ كُلٌّ مِّنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٨٥

**85.** Na kumbuka Ismâ'îl, Idrĭs na Dhulkifl. Wote hao ni miongoni mwa wavumilivu katika kumtii Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake na kutukuka ni Kwake, katika kujiepusha na kumuasi na juu ya makadirio Yake, na kwa hivyo walistahiki kutajwa kwa sifa nzuri.

وَأَدۡخَلۡنَٰهُمۡ فِي رَحۡمَتِنَآۖ إِنَّهُم مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٨٦

**86.** Na tukawatia ndani ya rehema zetu. Kwa hakika wao ni miongoni mwa wale ambao imetengenea ndani yao na nje yao, wakamtii Allah Mtukufu na wakafanya matendo yanayolingana na maamrisho Yake.

وَذَا ٱلنُّونِ إِذ ذَّهَبَ مُغَٰضِبٗا فَظَنَّ أَن لَّن نَّقۡدِرَ عَلَيۡهِ فَنَادَىٰ فِي ٱلظُّلُمَٰتِ

**87.** Na kumbuka kisa cha mtu wa chewa, naye ni Yûnus mtoto wa Mattâ, (amani imshukie), Allah Mtukufu alimtuma

أَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبۡحَٰنَكَ إِنِّي كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٧

kwa watu wake, akawalingania wakakataa kumuamini, akawaonya kuwa wataadhibiwa, lakini hawakurudi nyuma. Na akaachana nao bila kuwavumilia kama vile Allah Mtukufu Alivyomuamrisha, na akaondoka kutoka kwao akiwa na hasira juu yao, akiwa amebanwa na kifua kwa kuasi kwao. Na akadhani kwamba Allah Mtukufu Hatampa dhiki na kumuadhibu kwa ukiukaji huu. Allah Mtukufu Akamtahini kwa dhiki nyingi na kifungo na akamezwa na chewa baharini, na akamuita Mola wake kwa kumuomba katika giza la usiku, akiwa kwenye bahari na tumbo la chewa, hali ya kutubia na kukubali ukiukaji wake kwa kuacha kuwavumilia watu wake, huku akisema, «Hapana muabudiwa kwa haki isipokuwa wewe! Kutakasika na sifa za upungufu ni kwako! kwa hakika mimi nimekuwa miongoni mwa wenye kudhulumu!»

فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَنَجَّيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡغَمِّۚ وَكَذَٰلِكَ نُـۨجِي ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٨٨

**88.** Basi hapo tukamkubalia maombi yake na tukamuondolea unguliko la shida. Na hivyo ndivyo tunavyowaokoa wakweli wenye kuzifuata sheria zetu kivitendo.

وَزَكَرِيَّآ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥ رَبِّ لَا تَذَرۡنِي فَرۡدٗا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ٨٩

**89.** Na kumbuka, ewe Mtume, kisa cha mja wa Allah Mtukufu Zakariyyâ alipomuomba Mola wake Amtunukie watoto, wakati umri wake ulipokuwa mkubwa, kwa kusema, «Mola wangu! Usiniache mpweke ni siwe na mtoto! Basi nitunuku mrithi wa kusimamia mambo ya Dini kwa watu baada yangu mimi, na wewe Ndiye bora wa wenye kusalia na bora wa wenye

kusimamia mambo yangu baada yangu kwa uzuri!»

فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَوَهَبۡنَا لَهُۥ يَحۡيَىٰ وَأَصۡلَحۡنَا لَهُۥ زَوۡجَهُۥٓۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَيَدۡعُونَنَا رَغَبٗا وَرَهَبٗاۖ وَكَانُواْ لَنَا خَٰشِعِينَ ٩٠

**90.** Tukamkubalia maombi yake na tukamtunuku yeye, akiwa katika hali ya uzee, Mwanawe Yaẖyâ, na tukamfanya mke wake ni mwema wa tabia na ni mwenye kufaa kushika mimba na kuzaa baada ya kuwa tasa. Kwa kweli, wao walikuwa wakiikimbilia kila kheri, na wakituomba wakitumai kupata mazuri yaliyoko kwetu wakiogopa mateso yetu, na walikuwa wadhalilifu na wanyonge kwetu.

وَٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهَا مِن رُّوحِنَا وَجَعَلۡنَٰهَا وَٱبۡنَهَآ ءَايَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٩١

**91.** Na kumbuka, ewe Mtume, kisa cha Maryam binti ya ʿImrân aliyeihifadhi tupu yake na haramu na asifanye uzinifu katika maisha yake. Allah Mtukufu Akamtuma Jibrili, amani imshukie, kwake akapuliza katika mfuko wa kanzu yake, na ule mpulizo ukafika kwenye kizazi chake, na Allah Mtukufu akamuumba Al-Masĩẖ ‘Ǐsâ, amani imshukie. Hivyo basi akabeba mimba yake bila ya mume, na kwa ajili hiyo akawa, yeye na mwanawe, ni alama ya uwezo wa Allah Mtukufu na mazingatio kwa viumbe mpaka kusimama Kiyama.

إِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَأَنَا۠ رَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُونِ ٩٢

**92.** Manabii hawa wote, dini yao ni moja, nayo ni Uislamu. Nao ni kujisalimisha kwa Allah Mtukufu kwa kuwa mtiifu na kumpwekesha Yeye kwa ibada. Na Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake na kutukuka ni Kwake, Ndiye Bwana wa viumbe, basi muabuduni, enyi watu, Peke Yake, Asiye na mshirika.

**93.** Lakini watu walitafautiana juu ya Mitume wao, na wengi wa wafauasi wao katika dini walifarikiana wakawa ni makundi na mapote, wakaabudu viumbe na matamanio. Na wote hao ni wenye kurejea kwetu na ni wenye kuhesabiwa juu ya yale waliyoyafanya.

وَتَقَطَّعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡۖ كُلٌّ إِلَيۡنَا رَٰجِعُونَ ٩٣

**94.** Basi Mwenye kujilazimisha kumuamini Allah Mtukufu na Mitume Wake na akafanya awezayo ya matendo mema kwa kumtii Allah Mtukufu na kumuabudu, Allah Mtukufu Hayapotezi matendo Yake wala Hayabatilishi, bali Anayaongeza yote hayo mara dufu, na atayakuta aliyoyatenda kwenye Kitabu chake siku atakayofufuliwa baada ya kufa kwake.

فَمَن يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَلَا كُفۡرَانَ لِسَعۡيِهِۦ وَإِنَّا لَهُۥ كَٰتِبُونَ ٩٤

**95.** Haiwezekani kwa watu wa miji tuliyoiangamiza, kwa sababu ya ukanushaji wao na dhulma zao, kurudi duniani kabla ya Siku ya Kiyama ili kurekebisha kasoro zao ambazo walikuwa nazo.

وَحَرَٰمٌ عَلَىٰ قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَآ أَنَّهُمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ٩٥

**96.** Basi pindi kitakapofunguliwa kizuizi cha *Ya'jûj* na *Ma'jûj*, na wakatoka kwenye ardhi za juu wakaenea kwenye pande zake kwa haraka.

حَتَّىٰٓ إِذَا فُتِحَتۡ يَأۡجُوجُ وَمَأۡجُوجُ وَهُم مِّن كُلِّ حَدَبٖ يَنسِلُونَ ٩٦

**97.** hapo Siku ya Kiyama itakuwa imekaribia na matukio yake yatajitokeza, na hapo utayaona macho ya makafiri yamekodoka hayapepesi kwa kibabaiko kikali, huku wakiwa wanajiapiza maangamivu kwa majuto wakisema, «Ee ole wetu! Kwa hakika tulikuwa tumeghafilika na Siku hii na kujiandalia nayo na kwa hivyo tulikuwa madhalimu».

وَٱقۡتَرَبَ ٱلۡوَعۡدُ ٱلۡحَقُّ فَإِذَا هِيَ شَٰخِصَةٌ أَبۡصَٰرُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَٰوَيۡلَنَا قَدۡ كُنَّا فِي غَفۡلَةٖ مِّنۡ هَٰذَا بَلۡ كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٩٧

**98.** Kwa hakika, nyinyi, enyi makafiri, na vitu ambavyo mlikuwa mkiviabudu badala ya Allah Mtukufu, miongoni mwa masanamu, na wale walioridhia muwaabudu, kati ya majini na binadmu, ni viwashio vya moto wa Jahanamu na ni kuni zake, nyinyi na wao humo mtaingia.

إِنَّكُمۡ وَمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ أَنتُمۡ لَهَا وَٰرِدُونَ ٩٨

**99.** Lau hawa ambao mliwaabudu badala ya Allah Mtukufu Aliyetukuka wangekua ni waungu wanaostahiki kuabudiwa, wasingeingia moto wa Jahanamu pamoja na nyinyi, enyi washirikina. Kwa hakika, wote hao, waabudu na waabudiwa, ni wenye kukaa milele ndani ya moto wa Jahanamu.

لَوۡ كَانَ هَٰٓؤُلَآءِ ءَالِهَةٗ مَّا وَرَدُوهَاۖ وَكُلّٞ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٩٩

**100.** Hawa wenye kuadhibiwa Motoni wataona uchungu unaooneshwa na mlio wa sauti zao ambapo pumzi zao zinatoka kwa nguvu sana kutoka kwenye vifua vyao. Na wao wakiwa Motoni hawasikii kwa ukali wa adhabu wanayopewa.

لَهُمۡ فِيهَا زَفِيرٞ وَهُمۡ فِيهَا لَا يَسۡمَعُونَ ١٠٠

**101.** Kwa hakika, wale ambao kimetangulia kwetu sisi kitangulizi chema katika ujuzi wetu kuwa watakuwa ni watu wa Peponi, hao wataepushwa na Moto, hawatauingia wala hawatakuwa karibu nao.

إِنَّ ٱلَّذِينَ سَبَقَتۡ لَهُم مِّنَّا ٱلۡحُسۡنَىٰٓ أُوْلَٰٓئِكَ عَنۡهَا مُبۡعَدُونَ ١٠١

**102.** Hawatasikia sauti ya mroromo wake na kuchomeka kwa miili humo, kwani wameshakaa kwenye nyumba zao huko Peponi na wamekuwa ni wenye kukaa makao ya milele katika starehe na ladha zake zinazotamaniwa na nafsi zao.

لَا يَسۡمَعُونَ حَسِيسَهَاۖ وَهُمۡ فِي مَا ٱشۡتَهَتۡ أَنفُسُهُمۡ خَٰلِدُونَ ١٠٢

**103.** Hauwatishi mfazaiko mkubwa Siku ya Kiyama, bali Malaika watawapa bishara njema kwa kuwaambia, «Hii ndiyo siku yenu mlioahidiwa maandalizi mema kutoka kwa Allah Mtukufu na thawabu nyingi».

لَا يَحْزُنُهُمُ ٱلْفَزَعُ ٱلْأَكْبَرُ وَتَتَلَقَّىٰهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ هَٰذَا يَوْمُكُمُ ٱلَّذِى كُنتُمْ تُوعَدُونَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Siku ambayo tutaikunja mbingu kama vile ukurasa unaokunjiwa maandishi yaliyomo ndani, na tutawafufua viumbe kama vile walivyokuwa mwanzo walipozaliwa na mama zao. Hiyo ndiyo ahadi ya Allah Mtukufu isiyokwenda kinyume. Tumeliahidi hilo ahadi ya kweli tuliyojilazimisha nayo. Hakika sisi daima ni wenye kufanya tunaloahidi.

يَوْمَ نَطْوِى ٱلسَّمَآءَ كَطَىِّ ٱلسِّجِلِّ لِلْكُتُبِ ۚ كَمَا بَدَأْنَآ أَوَّلَ خَلْقٍ نُّعِيدُهُۥ ۚ وَعْدًا عَلَيْنَآ ۚ إِنَّا كُنَّا فَٰعِلِينَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Na kwa hakika, tuliandika kwenye vitabu vilivyoteremshwa, baada ya kuwa yashaandikwa katika Ubao Uliohifadhiwa, kwamba ardhi watairithi waja wa Allah Mtukufu walio wema, wale wanaosimama imara kwa yale waliyoamrishwa na wakajiepusha na yale waliyokatazwa, nao ni *ummah* wa Muhammad, rehema na amani za Allah Mtukufu zimshukie.

وَلَقَدْ كَتَبْنَا فِى ٱلزَّبُورِ مِنۢ بَعْدِ ٱلذِّكْرِ أَنَّ ٱلْأَرْضَ يَرِثُهَا عِبَادِىَ ٱلصَّٰلِحُونَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Kwa hakika, kwenye mawaidha haya yanayosomwa pana mazingatio ya kutosha kwa watu wenye kumuabudu Allah Mtukufu kwa namna Aliyowawekea na Anayoiridhia kutoka kwao.

إِنَّ فِى هَٰذَا لَبَلَٰغًا لِّقَوْمٍ عَٰبِدِينَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Na hatukukutuma, ewe Mtume, isipokuwa ni rehema kwa watu wote. Mwenye kukuamini atakuwa mwema na ataokoka, na asiyeamini atapita patupu na atapata hasara.

وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا رَحْمَةً لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Sema, «Kile nilicholetewa wahyi na nikatumwa kwacho ni kwamba mola wenu Anayestahiki kuabudiwa, Peke Yake, ni Allah Mtukufu. Basi jisalimisheni Kwake na mnyoshe shingo zenu kwa kumuabudu».

قُلۡ إِنَّمَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ فَهَلۡ أَنتُم مُّسۡلِمُونَ ١٠٨

**109.** Basi hawa wakiukengeuka uislamu waambie, «Ninawafikishia nyote kile ambacho Allah Mtukufu Aliyetukuka Amenitumia wahyi nacho. Mimi na nyinyi tuko sawa katika kuyajua yale ninayowaonya nayo na kuwatahadharisha, na mimi sijui, baada ya hapo, ni lini adhabu mliyoagiziwa itawashukia?»

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقُلۡ ءَاذَنتُكُمۡ عَلَىٰ سَوَآءٖۖ وَإِنۡ أَدۡرِيٓ أَقَرِيبٌ أَم بَعِيدٞ مَّا تُوعَدُونَ ١٠٩

**110.** Kwa hakika Allah Mtukufu Anayajua mnayoyadhihirisha miongoni mwa maneno yenu na mnayoyaficha ndani ya nyoyo zenu, na Atawahesabu kwayo.

إِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلۡجَهۡرَ مِنَ ٱلۡقَوۡلِ وَيَعۡلَمُ مَا تَكۡتُمُونَ ١١٠

**111.** Na sijui huenda kukawa kule kucheleweshwa adhabu mliyoitaka iwajie kwa haraka ni mavuto na mtihani kwenu, na ili mjistareheshe ulimwenguni mpaka muda ukome, mpate kuzidisha ukafiri, kisha hiyo iwe ni sababu ya nyinyi kupata mateso makubwa zaidi.

وَإِنۡ أَدۡرِي لَعَلَّهُۥ فِتۡنَةٞ لَّكُمۡ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٖ ١١١

**112.** Nabii, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukiye, akasema, Mola wangu! Amua baina yetu na watu wetu walioukanusha Uamuzi wa haki, na tunamuomba Mola wetu Mwingi wa rehema, tunataka msaada Wake tuzibatilishe sifa mnazombandika, enyi makafiri, za ushirikina na ukanushaji na uzushi na juu ya maonyo mnayotuonya kuwa mtakuwa na nguvu na ushindi.

قَٰلَ رَبِّ ٱحۡكُم بِٱلۡحَقِّۗ وَرَبُّنَا ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلۡمُسۡتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ١١٢

## SURA YA AL-ḤAJJ

سُورَةُ الحَجِّ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Enyi watu! Tahadharini na mateso ya Allah Mtukufu, kwa kufuata amri zake na kuepuka makatazo yake, kwani vitisho vitakavyotokea pindi kisimamapo Kiyama na mtetemeko mkubwa wa ardhi utakaofanya pembe zake zipasukepasuke, ni jambo kubwa ambalo hakuna mwenye kulikadiria wala kulifikia vile litakavyokuwa, wala kujua namna yake isipokua Mola wa viumbe wote.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمۡۚ إِنَّ زَلۡزَلَةَ ٱلسَّاعَةِ شَيۡءٌ عَظِيمٞ ١

2. Siku mtakapokiona Kiyama kimesima, mama atamsahau mtoto wake mchanga aliyempa titi lake kunyonya kwa shida iliyomshukia, mwenye mimba ataharibu mimba yake kwa babaiko, na akili za watu zitapotea, watakuwa ni kama walevi kwa tukio hilo kubwa na babaiko, na hali wao si walevi wa pombe, lakini ni ukali wa adhabu ndio uliowapoteza akili zao na hisia zao.

يَوۡمَ تَرَوۡنَهَا تَذۡهَلُ كُلُّ مُرۡضِعَةٍ عَمَّآ أَرۡضَعَتۡ وَتَضَعُ كُلُّ ذَاتِ حَمۡلٍ حَمۡلَهَا وَتَرَى ٱلنَّاسَ سُكَٰرَىٰ وَمَا هُم بِسُكَٰرَىٰ وَلَٰكِنَّ عَذَابَ ٱللَّهِ شَدِيدٞ ٢

3. Na baadhi ya vichwa vya ukafiri miongoni mwa watu wanaleta utesi na wanatilia shaka uwezo wa Allah Mtukufu wa kufufua, kwa ujinga wao wa kutojua uhakika wa uwezo huu, na kwa kumfuata kila shetani mwenye kumuasi Allah Mtukufu na Mitume Wake kati ya viongozi wa upotevu.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَيَتَّبِعُ كُلَّ شَيۡطَٰنٖ مَّرِيدٖ ٣

4. Allah Mtukufu amehukumu na kukadiria juu ya huyu Shetani kwamba yeye ampoteze kila mwenye kumfuata

كُتِبَ عَلَيۡهِ أَنَّهُۥ مَن تَوَلَّاهُ فَأَنَّهُۥ يُضِلُّهُۥ وَيَهۡدِيهِ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٤

na asimuongoze kwenye ukweli, bali amuandamishe njia ya kupelekea kwenye adhabu ya Jahanamu uliowashwa, ikiwa ni malipo ya kumfuata kwake huyo Shetani.

**5.** Enyi watu, mkiwa mna shaka ya kuwa Allah Mtukufu atawafufua wafu, basi sisi tumemuumba baba yenu Adam kutokana na mchanga kisha kizazi chake kikazaana kutokana na *nuṭfah*, nayo ni manii ambayo mwanamume anayarusha kwenye kizazi cha mwanamke, yakageuka kwa uwezo wa Allah Mtukufu yakawa *ʿalaqah*, nalo ni pande la damu nyekundu iliyo nzito, kisha yakawa *muḍghah*, nacho ni kinofu kidogo cha nyama cha kuweza kutafunika, mara nyingine kikawa kitaumbwa, yaani kiumbike kikamilifu mpaka kifikie hadi ya kutoka kwa mtoto akiwa hai, na mara nyingine kisiumbike kikamilifu kikatoka kabla ya kutimia, ili tuwafafanulie ukamilifu wa uwezo wetu wa kupelekesha miezi ya uumbaji. Na tunakibakisha kwenye kizazi tunachokitaka, nacho ni kile kinachoendelezwa kuumbwa kwake mpaka wakati wa kuzaliwa kwake na itimie ile miezi ya kuzaliwa watoto wakiwa wadogo, wakue mpaka wafikie umri wa kuwa na nguvu, nao ni wakati wa ujana na nguvu na kukamilika akili. Na baadhi ya watoto huenda wakafa kabla ya hapo, na baadhi yao wanakuwa mpaka wanafikisha miaka ya ukongwe na udhaifu wa akili, akawa huyu aliyezeeka hajui kitu alichokuwa akikijua kabla ya hapo. Na utaiona ardhi ni kavu, imekufa haina mimea

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِن كُنتُمۡ فِي رَيۡبٖ مِّنَ ٱلۡبَعۡثِ فَإِنَّا خَلَقۡنَٰكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ مِن نُّطۡفَةٖ ثُمَّ مِنۡ عَلَقَةٖ ثُمَّ مِن مُّضۡغَةٖ مُّخَلَّقَةٖ وَغَيۡرِ مُخَلَّقَةٖ لِّنُبَيِّنَ لَكُمۡۚ وَنُقِرُّ فِي ٱلۡأَرۡحَامِ مَا نَشَآءُ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى ثُمَّ نُخۡرِجُكُمۡ طِفۡلٗا ثُمَّ لِتَبۡلُغُوٓاْ أَشُدَّكُمۡۖ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرۡذَلِ ٱلۡعُمُرِ لِكَيۡلَا يَعۡلَمَ مِنۢ بَعۡدِ عِلۡمٖ شَيۡـٔٗاۚ وَتَرَى ٱلۡأَرۡضَ هَامِدَةٗ فَإِذَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡهَا ٱلۡمَآءَ ٱهۡتَزَّتۡ وَرَبَتۡ وَأَنۢبَتَتۡ مِن كُلِّ زَوۡجِۭ بَهِيجٖ ٥

yoyote, tuyateremshapo maji juu yake, inatikisika kwa mimea ikawa inafunguka, inachepuza, inanyanyuka na kuongezeka kwa kutosheka na maji, na ikaotesha kila aina ya mimea mizuri yenye kuwafurahisha wenye kuangalia.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّهُۥ يُحْيِ ٱلْمَوْتَىٰ وَأَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٦

6. Hayo yaliyotangulia kutajwa, miongoni mwa alama za uwezo wa Allah Mtukufu Aliyetukuka, ndani yake pana dalili ya kukata kwamba Allah Mtukufu, Aliyetukuka na kutakasika, Ndiye Mola Mwenye kuabudiwa kwa haki Ambaye hakuna anayefaa kuabudiwa isipokuwa Yeye, na Yeye Ndiye Mwenye kuwahuisha wafu, na Yeye ni Muweza wa kila kitu.

وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا وَأَنَّ ٱللَّهَ يَبْعَثُ مَن فِي ٱلْقُبُورِ ٧

7. Na kwamba wakati wa ufufuzi ni wenye kuja, hilo halina shaka, na kwamba Allah Mtukufu Atawafufua wafu kutoka makaburini mwao ili Awahesabu na Awalipe.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا هُدًى وَلَا كِتَٰبٍ مُّنِيرٍ ٨

8. Miongoni mwa makafiri kuna wenye kujadili kwa njia ya ubatilifu kuhusu Allah Mtukufu, na kuhusu kumpwekesha Yeye, na kuhusu kumteua kwake mtume wake, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, na kuhusu kuteremsha Kwake Qur'ani. Kujadili huko ni bila ya ujuzi, ufafanuzi wala kitabu kitokacho kwa Allah Mtukufu chenye ushahidi na hoja iliyo wazi,

ثَانِيَ عِطْفِهِۦ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۖ لَهُۥ فِي ٱلدُّنْيَا خِزْيٌۖ وَنُذِيقُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ ٩

9. Hali akiipotoa shingo yake kwa kiburi na akiupa mgongo ukweli, ili awazuie wengine wasiingie kwenye Dini ya Allah Mtukufu. Basi huyo atapata udhalili ulimwenguni kwa kuangamia

na mambo yao kufedheheka na Siku ya Kiyama tutamchoma kwa Moto.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتۡ يَدَاكَ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيۡسَ بِظَلَّٰمٖ لِّلۡعَبِيدِ ١٠

**10.** Na ataambiwa, «Adhabu hiyo ni kwa sababu ya maasia uliyoyafanya na makosa uliyoyachuma, na Allah Mtukufu Hamuadhibu yoyote pasi na dhambi».

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَعۡبُدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ حَرۡفٖۖ فَإِنۡ أَصَابَهُۥ خَيۡرٌ ٱطۡمَأَنَّ بِهِۦۖ وَإِنۡ أَصَابَتۡهُ فِتۡنَةٌ ٱنقَلَبَ عَلَىٰ وَجۡهِهِۦ خَسِرَ ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةَۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡخُسۡرَانُ ٱلۡمُبِينُ ١١

**11.** Miongoni mwa watu kuna anayeingia kwenye Uislamu kwa udhaifu na shaka, akawa anamuabudu Allah Mtukufu juu ya shaka na ukosefu wa uamuzi, ni kama yule anayesimama kwenye ukingo wa jabali au ukuta, hawi thabiti katika kusimama kwake, huifungamanisha Imani yake na ulimwengu wake: akiishi katika hali ya afya na ukunjufu huendelea kwenye ibada yake, na akipatwa na mitihani ya tabu na shida huyanasibisha hayo na Dini yake, na kwa hivyo huiacha. Ni kama yule anayegeuka kwa uso wake baada ya kulingana sawa, akapata hasara ya ulimwengu, kwani kukufuru kwake hakugeuzi chochote alichokadiriwa katika ulimwengu wake, akapata hasara ya Akhera kwa kuingia Motoni, na hiyo ni hasara inayoonekana waziwazi.

يَدۡعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُۥ وَمَا لَا يَنفَعُهُۥۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ ٱلۡبَعِيدُ ١٢

**12.** Huyo aliyepata hasara anakiabudu kitu, badala ya Allah Mtukufu, kisichomdhuru kama akikiwacha, wala kumnufaisha kama akikiabudu. Huko ndiko kupotea kulioko mbali na haki.

يَدۡعُواْ لَمَن ضَرُّهُۥٓ أَقۡرَبُ مِن نَّفۡعِهِۦۚ لَبِئۡسَ ٱلۡمَوۡلَىٰ وَلَبِئۡسَ ٱلۡعَشِيرُ ١٣

**13.** Anamuabudu ambaye madhara yake ya hakika yako karibu zaidi kuliko manufaa yake, ni ubaya ulioje wa

muabudiwa huyo kuwa ni muokozi, na ni ubaya ulioje wake kuwa ni wakutangamana naye.

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿١٤﴾

**14.** Hakika Allah Mtukufu Atawatia, wale ambao walimuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na wakajikita katika hiyo Imani na wakafanya mema, kwenye mabustani ya Pepo ambayo inapita mito chini ya majumba yake ya fahari na miti yake. Hakika Allah Mtukufu Anafanya Analolitaka la kuwapa malipo mazuri wenye kumtii kwa ukarimu, Wake na kuwatesa wenye kumuasi kwa uadilifu Wake.

مَن كَانَ يَظُنُّ أَن لَّن يَنصُرَهُ ٱللَّهُ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ فَلۡيَمۡدُدۡ بِسَبَبٍ إِلَى ٱلسَّمَآءِ ثُمَّ لۡيَقۡطَعۡ فَلۡيَنظُرۡ هَلۡ يُذۡهِبَنَّ كَيۡدُهُۥ مَا يَغِيظُ ﴿١٥﴾

**15.** Yoyote yule anayeitakidi kwamba Allah Mtukufu Aliyetukuka hatamsaidia Mtume Wake kwa kumpa ushindi ulimwenguni kwa kuipa nguvu Dini yake na huko Akhera kumtukuza daraja yake na kumuadhibu aliyemkanusha, basi anyoshe kamba aifunge kwenye sakafu ya nyumba yake kisha ajitie kitanzi kisha aikate hiyo kamba, kisha aangalie iwapo hilo litamuondolea hasira alizonazo ndani ya nafsi yake. Allah Mtukufu ni Mwenye kumnusuru Nabii Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), hapana budi.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ وَأَنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يُرِيدُ ﴿١٦﴾

**16.** Na kama Alivyosimamisha Allah Mtukufu hoja, miongoni mwa dalili za uwezo Wake, juu ya makafiri kuhusu ufufuzi, vilevile Aliiteremsha Qur'ani, ambayo aya zake ziko wazi katika matamshi yake na maana yake, na ambayo kwayo Allah Mtukufu Anamuongoza anayemtaka aongoke. Kwani hakuna Mwenye kuongoa isipokuwa Yeye.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلصَّٰبِـِٔينَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلۡمَجُوسَ وَٱلَّذِينَ أَشۡرَكُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡصِلُ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ١٧

**17.** Hakika wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na Mayahudi na *Sâbiûn* (watu waliobaki kwenye maumbile yao na hawana dini wanayoifuata) na Wanaswara na Majûs (wanaoabudu moto) na wale walioshirikisha (wanaoabudu masanamu), Allah Mtukufu Atapambanua baina yao wote, Siku ya Kiyama, Awatie Waumini Peponi na Awatie makafiri Motoni, Allah Mtukufu juu ya kila kitu ni Shahidi, Anayashuhudia matendo yote ya waja, Anayadhibiti na Anayahifadhi, Na Atamlipa kila mtu kile anachostahili, malipo yanayolingana na matendo waliokuwa wakiyafanya.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَسۡجُدُۤ لَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ وَٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ وَٱلنُّجُومُ وَٱلۡجِبَالُ وَٱلشَّجَرُ وَٱلدَّوَآبُّ وَكَثِيرٞ مِّنَ ٱلنَّاسِۖ وَكَثِيرٌ حَقَّ عَلَيۡهِ ٱلۡعَذَابُۗ وَمَن يُهِنِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّكۡرِمٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡعَلُ مَا يَشَآءُ ۩ ١٨

**18.** Je hujui, ewe Mtume, kwamba Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, wanamsujudia Yeye, katika hali ya kunyenyekea na kufuata amri, Malaika walioko mbinguni, viumbe walioko ardhini, jua, mwezi, majabali, miti na wanyama? Na wanamsujudia Allah Mtukufu, kwa kutii na kwa hiari, watu wengi, nao ni Waumini. Na kuna watu wengi imepasa adhabu juu yao, na kwa hivyo wao ni watwevu. Na yoyote yule ambaye Allah Mtukufu Amemtweza hakuna yoyote wa kumtukuza. Hakika Allah Mtukufu Anafanya kwa viumbe vyake Atakalo kuambatana na hekima Yake.

۞ هَٰذَانِ خَصۡمَانِ ٱخۡتَصَمُواْ فِي رَبِّهِمۡۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ قُطِّعَتۡ لَهُمۡ ثِيَابٞ مِّن نَّارٖ يُصَبُّ مِن فَوۡقِ رُءُوسِهِمُ ٱلۡحَمِيمُ ١٩

**19.** Haya ni mapote mawili ya watu, wametafautiana kuhusu Mola wao: watu wa Imani na watu wa ukafiri, kila mmoja anadai kuwa yeye yuko kwenye usawa. Wale waliokufuru

watazungukwa na adhabu yenye sura ya nguo za Moto walizopatiwa wazivae, zitaichoma miili yao na yatamiminwa juu ya vichwa vyao maji yaliyofikia upeo wa ukali,

يُصۡهَرُ بِهِۦ مَا فِي بُطُونِهِمۡ وَٱلۡجُلُودُ ﴿٢٠﴾

**20.** Hapo yateremke ndani ya matumbo yao, na viyayuke vilivyomo ndani yake, mpaka yapenyeze kwenye ngozi zao yazichome na zitoke na kuanguka.

وَلَهُم مَّقَٰمِعُ مِنۡ حَدِيدٖ ﴿٢١﴾

**21.** Na Malaika watawapiga vichwa vyao kwa nyundo za chuma.

كُلَّمَآ أَرَادُوٓاْ أَن يَخۡرُجُواْ مِنۡهَا مِنۡ غَمٍّ أُعِيدُواْ فِيهَا وَذُوقُواْ عَذَابَ ٱلۡحَرِيقِ ﴿٢٢﴾

**22.** Na kila wakijaribu kutoka Motoni, kwa sababu ya makero na mateso walionayo, watarudishwa adhabuni na wataambiwa, «Onjeni adhabu ya Moto unaochoma».

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ يُحَلَّوۡنَ فِيهَا مِنۡ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٖ وَلُؤۡلُؤٗاۖ وَلِبَاسُهُمۡ فِيهَا حَرِيرٞ ﴿٢٣﴾

**23.** Hakika Allah Mtukufu Atawatia watu wa Imani na matendo mema kwenye mabustani ya Pepo ambayo starehe yake ni ya daima, inapita mito chini ya miti yake, watapambwa humo kwa vidani vya dhahabu na kwa lulu; na nguo zao za kawaida Peponi ni hariri kwa wanawake na kwa wanaume.

وَهُدُوٓاْ إِلَى ٱلطَّيِّبِ مِنَ ٱلۡقَوۡلِ وَهُدُوٓاْ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡحَمِيدِ ﴿٢٤﴾

**24.** Kwa hakika, Allah Mtukufu Aliwaongoza ulimwenguni kwenye neno zuri: tamshi la kumpwekesha Allah Mtukufu, kumshukuru na kumsifu, na huko Akhera wamshukuru Allah Mtukufu kwa mwisho mwema, kama vile Alivyowaongoza kabla ya hapo kufuata njia ya Uislamu inayosifiwa inayofikisha Peponi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ ٱلَّذِي جَعَلۡنَٰهُ

**25.** Hakika wale waliomkufuru Allah Mtukufu na wakayakanusha yale ambayo alikuja nayo Muhammad,

**65.** Na hapo waambiwe, «Msipige kelele wala msiombe kuokolewa leo! Nyinyi hamuwezi kuziokoa nafsi zenu, na hakuna yoyote atakayewaokoa na adhabu ya Allah Mtukufu».

لَا تَجْـَٔرُواْ ٱلْيَوْمَۖ إِنَّكُم مِّنَّا لَا تُنصَرُونَ ٦٥

**66.** Zilikuwa aya za Qur'ani zikisomwa kwenu, ili mpate kuziamini, mnazikimbia hamtaki kuzisikia na kuzikubali na kuzifanyia kazi, kama anavyofanya mwenye kurudi nyuma kwa kule kurudi kwake nyuma.

قَدْ كَانَتْ ءَايَٰتِي تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُمْ عَلَىٰٓ أَعْقَٰبِكُمْ تَنكِصُونَ ٦٦

**67.** Mnalifanya hilo na huku mnawaonesha watu kiburi pasi na haki kwa sababu ya Nyumba ya Allah Mtukufu tukufu. Mnasema, 'Sisi ni watu wa Nyumba hiyo, hatushindwi tukiwa hapo,' na mnakesha mkiwa kando kando yake kwa maneno maovu.

مُسْتَكْبِرِينَ بِهِۦ سَٰمِرًا تَهْجُرُونَ ٦٧

**68.** Kwani hawayafikirii yaliyomo ndani ya Qur'ani, wakapata kujua ukweli wake, au limewazuia wao kuamini kwa kuwa wamejiwa na Mtume na kitabu ambacho mfano wake hakikuwajia baba zao wa mwanzo, wakakikanusha kwa ajili hiyo na wakakipa mgongo?

أَفَلَمْ يَدَّبَّرُواْ ٱلْقَوْلَ أَمْ جَآءَهُم مَّا لَمْ يَأْتِ ءَابَآءَهُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ٦٨

**69.** Au wamejizuiya kuifuata haki kwa madai kuwa Mtume wao, Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, hajulikani kwao na kwa hivyo wanamkataa?

أَمْ لَمْ يَعْرِفُواْ رَسُولَهُمْ فَهُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٦٩

**70.** Au wanamdhania kuwa ni mwendawazimu? Kwa hakika wamedanganya. Ukweli ni kuwa amewajia na Qur'ani, na upwekeshaji Allah Mtukufu, na dini ya kweli. Na wengi wao wanaichukia haki kwa uhasidi na uadui.

أَمْ يَقُولُونَ بِهِۦ جِنَّةُۢۚ بَلْ جَآءَهُم بِٱلْحَقِّ وَأَكْثَرُهُمْ لِلْحَقِّ كَٰرِهُونَ ٧٠

**71.** Lau kama Allah Mtukufu angewawekea sheria inayolingana na mapendekezo yao, zingeharibika mbingu na ardhi na vilivyomo humo. Bali tumewaletea yale ambayo ndani yake mna alama za nguvu yao na utukufu wao, nayo ni Qur’ani, na wao wanaipa mgongo.

وَلَوِ ٱتَّبَعَ ٱلۡحَقُّ أَهۡوَآءَهُمۡ لَفَسَدَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلۡأَرۡضُ وَمَن فِيهِنَّۚ بَلۡ أَتَيۡنَٰهُم بِذِكۡرِهِمۡ فَهُمۡ عَن ذِكۡرِهِم مُّعۡرِضُونَ ٧١

**72.** Au limewazuia wao kukuamini kwa kuwa wewe, ewe Mtume, unawaomba malipo juu ya ulinganizi wako kwao? hivyo basi wakafanya ubahili? Hukufanya hivyo, kwa kuwa zile thawabu zilizoko kwa Allah Mtukufu na vipewa ni bora zaidi. Na Yeye ni bora wa wanaoruzuku, hakuna awezaye kuruzuku kama Yeye Anavyoruzuku, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake na kutukuka ni Kwake.

أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ خَرۡجٗا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيۡرٞۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٧٢

**73.** Kwa hakika wewe, ewe Mtume, unawalingania watu wako na wengineo kwenye Dini iliyolingana sawa, nayo ni Dini ya Uislamu.

وَإِنَّكَ لَتَدۡعُوهُمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٧٣

**74.** Na kwa hakika, wale ambao hawaamini kufufuliwa na kuhesabiwa wala hawayafanyii kazi hayo mawili, basi hao wamepotoka kando ya njia ya Dini iliyonyooka, nayo ni dini ya Uislamu.

وَإِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ عَنِ ٱلصِّرَٰطِ لَنَٰكِبُونَ ٧٤

**75.** Na lau tungewahurumia na tukawaaondolea ukame na njaa, wangeendelea kwenye ukafiri na ushindani, wakiwa katika hali ya kuduwaa na kukosa muelekeo.

۞ وَلَوۡ رَحِمۡنَٰهُمۡ وَكَشَفۡنَا مَا بِهِم مِّن ضُرّٖ لَّلَجُّواْ فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ٧٥

**76.** Na kwa hakika, tuliwajaribu wao kwa kuwaonja kwa aina mbalimbali za mikasa, pamoja na

وَلَقَدۡ أَخَذۡنَٰهُم بِٱلۡعَذَابِ فَمَا ٱسۡتَكَانُواْ لِرَبِّهِمۡ وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ٧٦

hivyo wasimnyenyekee Mola wao na wasimuombe kwa unyenyekevu wakati wa kushukiwa na hiyo mikasa.

حَتَّىٰٓ إِذَا فَتَحۡنَا عَلَيۡهِم بَابٗا ذَا عَذَابٖ شَدِيدٍ إِذَا هُمۡ فِيهِ مُبۡلِسُونَ ٧٧

**77.** Mpaka tulipowafungulia juu yao mlango wa adhabu kali huko Akhera, wakitahamaki wamo ndani yake, wamekata tamaa kupata kheri yoyote, wamechanganyikiwa hawajui wafanye nini.

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٧٨

**78.** Na yeye Ndiye Aliyewaumbia masikio ya kuvisikia vyenye kusikika, na macho ya kuviona vyenye kuonekana, na nyoyo ili muelewe. Pamoja na hayo, shukrani zenu kwa hizi neema za mfululizo juu yenu bado ni chache hata hazitajiki.

وَهُوَ ٱلَّذِي ذَرَأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٧٩

**79.** Na yeye Ndiye Aliyewaumba watu wote katika ardhi, na Kwake Yeye mtakusanywa baada ya kufa kwenu, na hapo Atawalipa kwa mliyoyatenda, mema au maovu.

وَهُوَ ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُ وَلَهُ ٱخۡتِلَٰفُ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٨٠

**80.** Na Yeye, Peke Yake, Ndiye Anayehuisha kutoka katika hali ya kutokuweko, na Ndiye Atakayefisha baada ya uhai. Na ni kwake Yeye kufuatana usiku na mchana na pia kupishana. Basi hamuuweki akilini mwenu uwezo Wake na upweke Wake?

بَلۡ قَالُواْ مِثۡلَ مَا قَالَ ٱلۡأَوَّلُونَ ٨١

**81.** Lakini makafiri hawakuamini kuwa kuna kufufuliwa, lakini waliyakariri maneno ya wakale wao wakanushaji.

قَالُوٓاْ أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ٨٢

**82.** Walisema «Ati tutakapokufa na miili yetu ikatangamana na mchanga wa ardhi pamoja na mifupa yetu tutafufuliwa mara nyingine? Hili haliwi wala haliingii akilini».

لَقَدْ وُعِدْنَا نَحْنُ وَءَابَآؤُنَا هَٰذَا مِن قَبْلُ إِنْ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ٨٣

**83.** Yameshasemwa maneno haya kuambiwa wazee wetu kitambo, kama vile unavyotuambia, ewe Muhammad, hatukuyaona kuwa yana uhakika. Hayakuwa haya isipokuwa ni porojo za watu wa kale.

قُل لِّمَنِ ٱلْأَرْضُ وَمَن فِيهَآ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ٨٤

**84.** Waambie, «Ni ya nani Ardhi hii na walio ndani yake iwapo mna ujuzi?»

سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٨٥

**85.** Watakubali kwamba ni ya Allah Mtukufu, Yeye Ndiye Muumba wake na Ndiye Mwenye kuimiliki. Waambie, «Je, haliwi hilo kwenu ni lenye kuwafanya mkumbuke kuwa Yeye ni Muweza wa kuwafufua wafu na kuwarudishia uhai?»

قُلْ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلسَّبْعِ وَرَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ٨٦

**86.** Sema, «Ni nani Mola wa mbingu saba na Mola wa *‘Arsh* iliyo kubwa, ambayo ndiyo kiumbe kikubwa kabisa na kilichoko juu kabisa?»

سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٨٧

**87.** Watasema kuwa hizo ni milki ya Allah Mtukufu. Basi waambie, «Mbona hamuogopi adhabu ya Allah Mtukufu mnapomuabudu asiyekuwa Yeye?»

قُلْ مَنۢ بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَىْءٍ وَهُوَ يُجِيرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيْهِ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ٨٨

**88.** Sema, «Ni nani mmiliki wa kila kitu? Na ni nani Ambaye mkononi Mwake kuna hazina za kila kitu? Na ni nani Anayempa himaya mwenye kutaka himaya Yake, ambapo hakuna anayeweza kumhami na kumlinda yule ambaye Allah Mtukufu Anataka kumuangamiza wala hakuna anayekinga shari Aliyoikadiria Allah Mtukufu, iwapo mnalijua hilo?»

سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ فَأَنَّىٰ تُسْحَرُونَ ٨٩

**89.** Watajibu kuwa hayo yote ni ya Allah Mtukufu. Sema uwaambie,

«Vipi zinaondoka akili zenu na mnadanganywa na mnateneanishwa na njia ya kumpwekesha Allah Mtukufu na kumtii na kuyaamini mambo ya kufufuliwa na kurudishiwa uhai?»

بَلۡ أَتَيۡنَٰهُم بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٩٠

**90.** Ilivyo ni kwamba tumewaletea wakanushaji hawa ukweli wa yale tuliyompeleka kwayo Mtume Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie. Na kwa hakika wao ni warongo kwenye ushirikina wao na ukanushaji wao wa kufufuliwa.

مَا ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ مِن وَلَدٖ وَمَا كَانَ مَعَهُۥ مِنۡ إِلَٰهٍۚ إِذٗا لَّذَهَبَ كُلُّ إِلَٰهِۭ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلَا بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ٩١

**91.** Allah Mtukufu Hakujifanyia mtoto, na hakukuwa pamoja na Yeye muabudiwa mwingine, kwani kama kungekua huko kuna waabudiwa zaidi ya mmoja pamoja na Yeye, basi kila muabudiwa angejitenga na alivyoviumba na kungekua na ushindani kati yao kama ilivyo kwa watawala wa ulimwenguni. Hapo mpangilio wa ulimwengu ungeharibika. Ametakasika Allah Mtukufu Aliyetukuka na sifa wanazompa za kuwa Yeye ana mshirika au mtoto.

عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٩٢

**92.** Yeye, Peke Yake, Ndiye Anayejua yanayofichika kwa viumbe vyake na wanayoyaona. Basi Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Ametakasika na mshirika ambaye wanadai kuwa Anaye.

قُل رَّبِّ إِمَّا تُرِيَنِّي مَا يُوعَدُونَ ٩٣

**93.** Sema, ewe Mtume, Mola wangu! Unioneshapo ile adhabu yako uliyowaonya nayo washirikina.

رَبِّ فَلَا تَجۡعَلۡنِي فِي ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٩٤

**94.** Basi usiniangamize kwa ile uliyowaangamiza nayo. Na uniokoe

na adhabu yako na hasira zako. Usiniweke pamoja na washirikina na madhalimu. Bali niingize kwa wale uliokuwa radhi nao.

**95.** Na kwa hakika sisi tunaweza kukuonesha yale tunayowaahidi ya adhabu.

وَإِنَّا عَلَىٰٓ أَن نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمۡ لَقَٰدِرُونَ ٩٥

**96.** Pindi wanapokufanyia ubaya maadui zako, ewe Mtume, kwa maneno au vitendo, basi usiwalipe ubaya, lakini uondoshe ubaya wao kwa kuwafanyia wema. Sisi tunayajua mno yale wanayokubandika washirikina ya sifa za ushirikina na kukukanusha, na tutawalipa kwa hayo malipo maovu mno.

ٱدۡفَعۡ بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ ٱلسَّيِّئَةَۚ نَحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَصِفُونَ ٩٦

**97.** Na useme, ewe Nabii, «Mola wangu! Najilinda kwako na upotezaji wa Mashetani unaoupelekea kwenye ubatilifu na uharibifu na kuzuia watu wasiifuate haki».

وَقُل رَّبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنۡ هَمَزَٰتِ ٱلشَّيَٰطِينِ ٩٧

**98.** Na ninajilinda kwako, ewe Mola wangu, na kuingiliwa na wao kwenye mambo yangu.

وَأَعُوذُ بِكَ رَبِّ أَن يَحۡضُرُونِ ٩٨

**99.** Allah Mtukufu Anawatolea habari makafiri au waliokiuka mipaka ya amri Yake, na walioko kwenye hali ya kusongwa na kifo, kuwa mauti yanapowafikia na wakaishuhudia adhabu waliyoandaliwa, huwa anasema kila mmoja wao, Mola wangu! nirudishe ulimwenguni.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَهُمُ ٱلۡمَوۡتُ قَالَ رَبِّ ٱرۡجِعُونِ ٩٩

**100.** «Huenda mimi nikayarekebisha yale niliyoyapoteza ya imani na utiifu.» Hatolipata hilo, kwani hatakubaliwa hilo alililoliomba wala hatapewa muhula. Hilo ni neno tu atalisema.

لَعَلِّيٓ أَعۡمَلُ صَٰلِحٗا فِيمَا تَرَكۡتُۚ كَلَّآۚ إِنَّهَا كَلِمَةٌ هُوَ قَآئِلُهَاۖ وَمِن وَرَآئِهِم بَرۡزَخٌ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٠٠

Ni neno lisilomnufaisha, na yeye kwa neno hilo si mkweli, kwani lau angerudishwa ulimwenguni angeyarudia yale aliyokatazwa. Na Wenye kufa watasalia kwenye kizuizi na kitengo kilichoko kati ya Akhera na duniani mpaka Siku ya kufufuliwa na kukusanywa.

**101.** Basi Siku ya Kiyama itakapokuwa, na Malaika anayehusika akapuliza kwenye baragumu, na watu wakafufuliwa kutoka makaburini mwao, hapo hakuna kujigamba kwa nasaba kama walivyokuwa wakijigamba nazo duniani, wala hapana yoyote atakayemuuliza yoyote.

فَإِذَا نُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَلَآ أَنسَابَ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ وَلَا يَتَسَآءَلُونَ ١٠١

**102.** Basi yule ambaye mema yake yatakuwa mengi na zikawa nzito kwayo mizani za matendo yake Siku ya kuhesabiwa, basi hao ndio wenye kufaulu kupata Pepo.

فَمَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٠٢

**103.** Na yule ambaye mema yake yatakuwa machache kwenye mizani na maovu yake yatakuwa mengi zaidi, (na kubwa zaidi ya hayo maovu ni ushirikina), basi hao ndio ambao wamepita patupu na wakaziangamiza nafsi zao kwenye moto wa Jahanamu, watasalia humo milele.

وَمَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فِي جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ١٠٣

**104.** Moto huo utaunguza nyuso zao, na wao humo watakuwa ni wenye kufinya nyuso, midomo yao imekauka na meno yao yamejitokeza nje.

تَلۡفَحُ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ وَهُمۡ فِيهَا كَٰلِحُونَ ١٠٤

**105.** Wataambiwa, «Je, hamkuwa mkisomewa aya za Qur’ani huko duniani, mkawa mnazikanusha?»

أَلَمۡ تَكُنۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَكُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٠٥

قَالُواْ رَبَّنَا غَلَبَتۡ عَلَيۡنَا شِقۡوَتُنَا وَكُنَّا قَوۡمٗا ضَآلِّينَ ١٠٦

**106.** Watakubali kuwa Mitume wao waliwapelekea ujumbe na wakawaonya, watasema Siku ya Kiyama, «Mola wetu! Raha zetu, na pia matamanio yetu yalikadiriwa kwetu kwenye ujuzi wako uliotangulia, zilitutawala na kwa hivyo tukawa, katika matendo yetu, ni wenye kupotea na kuwa kando ya njia ya uongofu».

رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا مِنۡهَا فَإِنۡ عُدۡنَا فَإِنَّا ظَٰلِمُونَ ١٠٧

**107.** «Mola wetu! Tutoe Motoni na uturudishe duniani. Na huko, tukirudi upotevuni, basi kwa kweli sisi ni madhalimu tunastahili kuadhibiwa».

قَالَ ٱخۡسَـُٔواْ فِيهَا وَلَا تُكَلِّمُونِ ١٠٨

**108.** Allah Mtukufu, Aliyeshinda na kutukuka, Atawaambia, «Kaeni Motoni mkiwa wanyonge wala msiseme na mimi.» Hapo yatakatika maombi yao na matumaini yao.

إِنَّهُۥ كَانَ فَرِيقٞ مِّنۡ عِبَادِي يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ١٠٩

**109.** Kulikuwa na kundi la waja wangu, nao ni Waumini, wakiomba kwa kusema, ‘Mola wetu! Tumeamini, basi yasitiri madhambi yetu na uturehemu, na wewe ndiye bora wa kurehemu.’

فَٱتَّخَذۡتُمُوهُمۡ سِخۡرِيًّا حَتَّىٰٓ أَنسَوۡكُمۡ ذِكۡرِي وَكُنتُم مِّنۡهُمۡ تَضۡحَكُونَ ١١٠

**110.** Mkajishughulisha kuwacheza shere, mpaka mkasahau kumtaja Allah Mtukufu na mkasalia kwenye ukanushaji wenu, na kwa kweli mlikuwa mkiwacheka kwa shere na dharau.

إِنِّي جَزَيۡتُهُمُ ٱلۡيَوۡمَ بِمَا صَبَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ١١١

**111.** Mimi nilililipa kundi hili la waja wangu Waumini kwa kuwafanya wafuzu kupata Pepo kwa sababu ya uvumilivu wao juu ya kero na utiifu kwa Allah Mtukufu.

قَٰلَ كَمۡ لَبِثۡتُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ عَدَدَ سِنِينَ ﴿١١٢﴾

**112.** Na watu waovu wataulizwa wakiwa Motoni, «mlikaa miaka mingapi ulimwenguni? Na mlipoteza mangapi huko ya kumtii Allah Mtukufu?»

قَالُواْ لَبِثۡنَا يَوۡمًا أَوۡ بَعۡضَ يَوۡمٖ فَسۡـَٔلِ ٱلۡعَآدِّينَ ﴿١١٣﴾

**113.** Watasema kwa kitisho cha Kisimamo na ukali wa adhabu, «Tulikuwa huko kwa siku moja au sehemu ya siku. Waulize washika hesabu wenye kuhesabu miezi na siku».

قَٰلَ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا قَلِيلٗاۖ لَّوۡ أَنَّكُمۡ كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ﴿١١٤﴾

**114.** Hapo atawaambia «hamkukaa isipokuwa kipindi kichache, na lau mngevumilia juu ya kumtii Allah Mtukufu mngefaulu kuipata Pepo, kama mngekua na ujuzi wa hilo.» Hivyo ni kwamba kipindi cha kukaa kwao duniani ni kichache sana kulingana na kipindi cha kukaa kwao Motoni milele.

أَفَحَسِبۡتُمۡ أَنَّمَا خَلَقۡنَٰكُمۡ عَبَثٗا وَأَنَّكُمۡ إِلَيۡنَا لَا تُرۡجَعُونَ ﴿١١٥﴾

**115.** Je, mlidhania, enyi viumbe, ya kwamba sisi tuliwaumba nyinyi bure bure? hakuna maamrisho wala makatazo wala malipo mema wala mateso, na kwamba nyinyi hamtarudishw kwetu Akhera kwa Hesabu na Malipo?

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلۡمَلِكُ ٱلۡحَقُّۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡكَرِيمِ ﴿١١٦﴾

**116.** Ametukuka Allah Mtukufu Aliye Mfalme, Anayepelekesha kila kitu, Ambaye Yeye ni Kweli, ahadi Yake ni kweli, na onyo Lake ni kweli, na kila kitu kutoka Kwake ni kweli. Ametakasika na kuwa ataumba kitu kwa upuuzi au pasi na maarifa. Hapana mola isipokuwa Yeye, Mola wa *'Arsh* tukufu ambayo ndicho kiumbe kikubwa kuliko vyote.

وَمَن يَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ لَا بُرۡهَٰنَ لَهُۥ بِهِۦ فَإِنَّمَا حِسَابُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦٓۚ

**117.** Na yoyote atakayeabudu, pamoja na Allah Mtukufu Aliyepwekeka, mungu mwingine, asiyekuwa na hoja yoyote

إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ﴿١١٧﴾

juu ya ustahiki wake kuabudiwa. Basi kwa kweli malipo yake juu ya kitendo chake hicho kiovu yako mbele ya Mola wake huko Akhera. Ukweli ni kwamba hakuna kufuzu wala kuokoka kwa makafiri Siku ya Kiyama.

وَقُل رَّبِّ ٱغۡفِرۡ وَٱرۡحَمۡ وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿١١٨﴾

**118.** Na useme, ewe Nabii, «Mola wangu! Samehe madhambi na urehemu. Na wewe ndiye bora wa anayemrehemu mwenye dhambi, akaikubali toba yake na asimtese kwa dhambi zake.»

## SURA YA AL-NŪR

سُورَةُ النُّورِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Hii ni sura kubwa miongoni mwa sura za Qur'ani, tumeiteremsha na tumelazimisha kuzifanyia kazi hukumu zake, na tumeteremsha ndani yake hoja nyingi zilizo waziwazi ili mpate kujikumbusha, enyi Waumini, kwa aya hizi zilizo waziwazi na mzifanyie kazi.

سُورَةٌ أَنزَلۡنَٰهَا وَفَرَضۡنَٰهَا وَأَنزَلۡنَا فِيهَآ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ لَّعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ١

2. Mzinifu mwanamume na mzinifu mwanamke ambao hawajawahi kuoa au kuolewa, adabu ya kila mmoja kati yao ni kupigwa mboko mia moja. Na imethibiti katika *Sunnah* (mapokezi kutoka kwa Mtume) kwamba pamoja na mboko hizi, ahamishwe kwa kipindi cha mwaka mmoja. Wala kusiwafanye nyinyi kule kuwahurumia kuacha kuwatia adabu hiyo au kuipunguza, iwapo mnamuamini Allah Mtukufu na Siku ya Mwisho na mnazifuata kivitendo hukumu za Kiislamu. Na waihudhurie adabu hiyo kikundi cha Waumini kwa kuwaumbua na iwe ni onyo, mawaidha na mazingatio.

ٱلزَّانِيَةُ وَٱلزَّانِي فَٱجۡلِدُواْ كُلَّ وَٰحِدٖ مِّنۡهُمَا مِاْئَةَ جَلۡدَةٖۖ وَلَا تَأۡخُذۡكُم بِهِمَا رَأۡفَةٞ فِي دِينِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۖ وَلۡيَشۡهَدۡ عَذَابَهُمَا طَآئِفَةٞ مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢

3. Mwanamume mzinifu haridhiki isipokuwa kumuoa mwanamke mzinifu au mwanamke mshirikina asiyekubali uharamu wa uhalifu wa uzinifu, na mwanamke mzinifu haridhiki isipokuwa kuolewa na mwanamume mzinifu au mwanaume mshirikina asiyekubali uharamu wa

ٱلزَّانِي لَا يَنكِحُ إِلَّا زَانِيَةً أَوۡ مُشۡرِكَةٗ وَٱلزَّانِيَةُ لَا يَنكِحُهَآ إِلَّا زَانٍ أَوۡ مُشۡرِكٞۚ وَحُرِّمَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٣

uzinifu. Ama wanaume na wanawake wanaojizuia na uzinifu, wao hawaridhiki na hilo, na ndoa hiyo imeharamishwa kwa Waumini. Na huu ni ushahidi wazi wa uharamu wa kumuoa mwanamke mzinifu mpaka atubie, vilevile uharamu wa kumuoza mwanamume mzinifu mpaka atubie.

وَٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ثُمَّ لَمۡ يَأۡتُواْ بِأَرۡبَعَةِ شُهَدَآءَ فَٱجۡلِدُوهُمۡ ثَمَٰنِينَ جَلۡدَةٗ وَلَا تَقۡبَلُواْ لَهُمۡ شَهَٰدَةً أَبَدٗاۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٤

4. Na wale wanaowatuhumu watu waliojihifidhi, miongoni mwa wanaume na wanawake, kwa uchafu wa uzinifu pasi na kushuhudia pamoja na wao mashahidi wanne waadilifu, basi wapigeni mboko themanini na msiwakubalie ushahidi mwingine wowote kabisa, na hao ndio waliotoka nje ya utiifu wa Allah Mtukufu.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ وَأَصۡلَحُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥

5. Lakini mwenye kutubia, akajuta, akarudi nyuma katika tuhuma yake na akatengeneza matendo yake, kwa kweli Allah Mtukufu Atamsamehe dhambi zake, Atamuonea huruma na Ataikubali toba yake.

وَٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ أَزۡوَٰجَهُمۡ وَلَمۡ يَكُن لَّهُمۡ شُهَدَآءُ إِلَّآ أَنفُسُهُمۡ فَشَهَٰدَةُ أَحَدِهِمۡ أَرۡبَعُ شَهَٰدَٰتِۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٦

6. Na wale wanaowatuhumu wake zao kwa uzinifu, na wakawa hawana mashahidi wa kutilia nguvu tuhuma yao isipokuwa wao wenyewe, basi ni juu ya mmoja wao hao wenye kutuhumu, atoe ushahidi mbele ya kadhi mara nne kwa kusema, «Ninashuhudia kwa jina la Allah Mtukufu kwamba mimi ni mkweli katika lile la uzinifu ambalo nimemtuhumu mke wangu kwalo».

وَٱلۡخَٰمِسَةُ أَنَّ لَعۡنَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٧

7. Na aongeze kwenye ushahidi wa tano kujiapiza nafsi yake kuwa inastahili kupata laana ya Allah Mtukufu iwapo

yeye ni mrongo katika maneno yake hayo.

8. Na kwa ushahidi wake huu, itapasa kwa yule mke aliyetuhumiwa kutiwa adabu ya uzinifu, nayo ni kupigwa mawe mpaka kufa. Na haitamuepukia adabu hii mpaka atoe ushahidi wa kupinga ule ushahidi wa mumewe, mara nne kwa jina la Allah Mtukufu kwamba mumewe ni mrongo katika madai yake kuwa yeye amezini.

وَيَدۡرَؤُاْ عَنۡهَا ٱلۡعَذَابَ أَن تَشۡهَدَ أَرۡبَعَ شَهَٰدَٰتِۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٨

9. Na aongeze katika ushahidi wake wa mara ya tano kwa kujiapiza kuwa anapaswa kushukiwa na hasira za Allah Mtukufu iwapo mumewe ni mkweli katika madai yake kuwa yeye amezini. Na katika hali hii watatenganishwa baina ya wao wawili.

وَٱلۡخَٰمِسَةَ أَنَّ غَضَبَ ٱللَّهِ عَلَيۡهَآ إِن كَانَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٩

10. Na lau kama si wema wa Allah Mtukufu juu yenu na rehema Zake kwenu, enyi Waumini, kwa mapitisho haya ya kisheria kwa waume na wake, na kwamba Allah Mtukufu ni Mwenye kuitikia toba kwa aliyetubia miongoni mwa waja wake ni Mwingi wa hekima katika sheria Zake na maongozi Yake, basi yangempata mmoja wa wale wawili wanaolaaniana yale aliyojiapiza.

وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٌ حَكِيمٌ ١٠

11. Kwa hakika, wale waliokuja na urongo mbaya kabisa, nao ni kumsingizia Mama wa Waumini ʿĀishah, radhi za Allah Mtukufu zimshukie, kuwa amefanya kitendo kichafu, ni kikundi cha watu wanaohusiana na nyinyi, enyi kongamano la Waislamu. Msidhanie

إِنَّ ٱلَّذِينَ جَآءُو بِٱلۡإِفۡكِ عُصۡبَةٞ مِّنكُمۡۚ لَا تَحۡسَبُوهُ شَرّٗا لَّكُمۖ بَلۡ هُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۚ لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُم مَّا ٱكۡتَسَبَ مِنَ ٱلۡإِثۡمِۚ وَٱلَّذِي تَوَلَّىٰ كِبۡرَهُۥ مِنۡهُمۡ لَهُۥ عَذَابٌ عَظِيمٞ ١١

maneno yao ni shari kwenu, ilivyo ni kuwa maneno yao ni kheri kwenu, kwa kuwa maneno hayo yalisababisha kutakaswa Mama wa Waumini na uchafu, kusafika kwake na kuukuza utajo wake, kuzipandisha daraja, kuyafuta maovu na kuwasafisha Waumini. Kila mmoja aliyeuzungumza urongo huo atapata malipo ya kitendo chake cha dhambi. Na yule aliyebeba jukumu kubwa zaidi katika uzushi huo, naye ni ʿAbdullah bin Ubayy bin Salûl, kiongozi wa wanafiki, Allah Mtukufu Amlaani, atakuwa na adhabu kubwa huko Akhera, nayo ni kukaa milele motoni».

لَّوْلَآ إِذْ سَمِعْتُمُوهُ ظَنَّ ٱلْمُؤْمِنُونَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتُ بِأَنفُسِهِمْ خَيْرًا وَقَالُواْ هَٰذَآ إِفْكٌ مُّبِينٌ ﴿١٢﴾

**12.** Si ingekua bora kwa Waumini wanaume na wanawake wadhaniane kheri wao kwa wao pindi waliposikia uzushi huo, kuwa yale waliyosingiziwa hawanayo, na waseme, «Huu ni urongo ulio wazi» juu ya ‘Aisha, radhi za Allah Mtukufu zimfikie.

لَّوْلَا جَآءُو عَلَيْهِ بِأَرْبَعَةِ شُهَدَآءَۚ فَإِذْ لَمْ يَأْتُواْ بِٱلشُّهَدَآءِ فَأُوْلَٰٓئِكَ عِندَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلْكَٰذِبُونَ ﴿١٣﴾

**13.** Si ingekua walete mashahidi waadilifu wanne kuthibitisha maneno yao waliyoyasema. Na kwa kuwa hawakulifanya hilo, basi wao ni warongo mbele ya Allah Mtukufu.

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ فِي ٱلدُّنْيَا وَٱلْأٓخِرَةِ لَمَسَّكُمْ فِي مَآ أَفَضْتُمْ فِيهِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٤﴾

**14.** Na lau kama si wema wa Allah Mtukufu kwenu na rehema Zake, kwa kuwa wema Wake umewakusanya nyinyi katika Dini yenu na Akhera yenu, Asifanye haraka kuwaadhibu na aikubali toba ya mwenye kutubia miongoni mwenu, basi ingewapata adhabu kali kwa sababu ya maneno ya uvumi mliyojihusisha nayo.

إِذۡ تَلَقَّوۡنَهُۥ بِأَلۡسِنَتِكُمۡ وَتَقُولُونَ بِأَفۡوَاهِكُم مَّا لَيۡسَ لَكُم بِهِۦ عِلۡمٞ وَتَحۡسَبُونَهُۥ هَيِّنٗا وَهُوَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمٞ ١٥

**15.** Kipindi mlichokuwa mnaupokea uzushi na mnaueneza kwa midomo yenu, nao ni yale maneno ya urongo na ambayo hamna ujuzi nayo. Na mambo mawili haya yameharamishwa: kusema maneno ya urongo na kusema bila ya ujuzi. Na mnadhani kuwa hilo ni jambo dogo, nalo ni kubwa mbele ya Allah Mtukufu. Katika haya pana makemeo bayana juu ya kupuuza makatazo ya uenezaji ubatilifu.

وَلَوۡلَآ إِذۡ سَمِعۡتُمُوهُ قُلۡتُم مَّا يَكُونُ لَنَآ أَن نَّتَكَلَّمَ بِهَٰذَا سُبۡحَٰنَكَ هَٰذَا بُهۡتَٰنٌ عَظِيمٞ ١٦

**16.** Mbona hamkusema mlipousikia uzushi huo, «Haifai kwetu kuusema urongo huu. Kutakasika ni kwako, ewe Mola, kuyasema hayo juu ya mke wa Mtume wako Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie). Huu ni urongo uliobeba mzigo mkubwa wa madhambi».

يَعِظُكُمُ ٱللَّهُ أَن تَعُودُواْ لِمِثۡلِهِۦٓ أَبَدًا إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١٧

**17.** Allah Mtukufu Anawakumbusha na Anawakataza msirudie kitendo hiki cha kusingizia urongo, iwapo nyinyi ni wenye kumuamini Yeye.

وَيُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ١٨

**18.** Na Anawafafanulia nyinyi aya zinazokusanya hukumu za kisheria na mawaidha. Na Allah Mtukufu Anayajua sana matendo yenu, ni Mwenye hekima katika sheria Zake na uendeshaji Wake.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحِبُّونَ أَن تَشِيعَ ٱلۡفَٰحِشَةُ فِي ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ١٩

**19.** Kwa hakika,wale wanaopenda kuenea machafu kwa Waislamu, ya tuhuma za uzinifu au jambo lolote baya, watapata adhabu kali ulimwenguni, kwa kupigwa mboko, na mengineyo miongoni mwa mitihani ya kilimwengu, na watapata adhabu ya Motoni huko Akhera wakiwa

hawakutubia. Na Allah Mtukufu, peke Yake, Ndiye Anayejua urongo wao na Ndiye Anayeyajua maslahi ya waja wake na mwisho wa mambo, na nyinyi hamyajui hayo.

وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ رَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٢٠

**20.** Na lau kama si wema wa Allah Mtukufu juu ya wale waliohusika kwenye tukio la uzushi na rehema zake kwao na kwamba Allah Mtukufu Anawahurumia waja Wake Waumini huruma kunjufu katika yale wanaokuwa na pupu nayo (ya ulimwengu) na yale wanayoyasubiri (ya Akhera), asingefunua wazi hukumu hizi na mawaidha na angefanya haraka kumuadhibu yule aendaye kinyume na amri Yake.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ وَمَن يَتَّبِعۡ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِ فَإِنَّهُۥ يَأۡمُرُ بِٱلۡفَحۡشَآءِ وَٱلۡمُنكَرِۚ وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ مَا زَكَىٰ مِنكُم مِّنۡ أَحَدٍ أَبَدٗا وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُزَكِّي مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢١

**21.** Enyi mliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na mkazitekeleza sheria Zake, msifuate njia za Shetani. Na yoyote anayefuata njia za Shetani, basi (huyo Shetani) anamuamrisha vitendo viovu na vichafu. Na lau si wema wa Allah Mtukufu kwa Waumini na rehema zake kwao, asingetakasika yoyote katika wao na uchafu wa madhambi yake. Lakini Allah Mtukufu, kwa wema wake, Anamtakasa Anayemtaka. Na Allah Mtukufu ni Mwenye kuyasikia maneno yenu, ni Mjuzi wa nia zenu na matendo yenu.

وَلَا يَأۡتَلِ أُوْلُواْ ٱلۡفَضۡلِ مِنكُمۡ وَٱلسَّعَةِ أَن يُؤۡتُوٓاْ أُوْلِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينَ وَٱلۡمُهَٰجِرِينَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ وَلۡيَعۡفُواْ وَلۡيَصۡفَحُوٓاْۗ أَلَا تُحِبُّونَ أَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ٢٢

**22.** Wala wasiape watu wema katika Dini na wakunjufu wa mali, kuacha kuwaunga watu wao wa karibu wasiokuwa na kitu, na wahitaji, na wageni waliohama makwao, na kuwanyima matumizi kwa sababu kuna kosa walililifanya. Basi na wayasamehe maovu yao wala

wasiwatese. Kwani nyinyi hampendi Allah Mtukufu Awasamehe? Basi wasameheni. Allah Mtukufu ni Mwenye kuwasamehe waja Wake, ni Mwenye huruma kwao. Katika haya pana mahimizo juu ya kusamehe na kusahau kabisa, hata kama mtu atatendewa uovu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ٱلۡغَٰفِلَٰتِ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ لُعِنُواْ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٢٣

**23.** Kwa kweli wale wanaowasingizia kitendo cha uzinifu wanawake wenye kujihifadhi, wasiofikiria machafu na walio Waumini ambao halijawapitia jambo hilo kwenye nyoyo zao, hao ni wenye kufukuzwa kwenye rehema za Allah Mtukufu, duniani na Akhera, na watapata adhabu kubwa kwenye moto wa Jahanamu. Kwenye aya hii kuna ushahidi juu ya ukafiri wa mwenye kumtukana au kumtuhumu mke yoyote kati ya wake za Mtume, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, kwa jambo ovu lolote.

يَوۡمَ تَشۡهَدُ عَلَيۡهِمۡ أَلۡسِنَتُهُمۡ وَأَيۡدِيهِمۡ وَأَرۡجُلُهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٤

**24.** Hiyo ndiyo adhabu ya Siku ya Kiyama, siku ambayo ndimi zao zitatoa ushahidi kinyume na wao kwa yale ambayo hizo ndimi zimeyatamka, na itazungumza mikono yao na miguu yao kuhusu yale ambayo hiyo mikono na miguu iliyatenda.

يَوۡمَئِذٖ يُوَفِّيهِمُ ٱللَّهُ دِينَهُمُ ٱلۡحَقَّ وَيَعۡلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ ٱلۡمُبِينُ ٢٥

**25.** Katika siku hiyo, Allah Mtukufu Atawalipa malipo yao kamili juu ya matendo yao kwa usawa, na watajua kwenye mkusanyiko huo mkubwa wa kisimamo kwamba Allah Mtukufu Ndiye Ukweli ulio wazi, Ambaye Yeye ni kweli, ahadi yake ni ya kweli, makemeo yake ni kweli, na kila kitu kitokacho kwake ni kweli, Ambaye

hamdhulumu yoyote chochote hata kama ni kadiri ya uzani wa mduduchungu.

**26.** Kila kiovu miongoni mwa wanaume na wanawake, na maneno na vitendo, kinalingana na kiovu na kinaoana nacho. Na kila kizuri miongoni mwa wanaume na wanawake, maneno na vitendo, kinalingana na kizuri na kinaoana nacho. Na wanaume wazuri na wanawake wazuri ni wenye kutakaswa na uovu wanaowasingizia nao wale waovu. Watapata kutoka kwa Allah Mtukufu msamaha utakayoyafunika madhambi yote na riziki njema Peponi.

ٱلۡخَبِيثَٰتُ لِلۡخَبِيثِينَ وَٱلۡخَبِيثُونَ لِلۡخَبِيثَٰتِۖ وَٱلطَّيِّبَٰتُ لِلطَّيِّبِينَ وَٱلطَّيِّبُونَ لِلطَّيِّبَٰتِۚ أُوْلَٰٓئِكَ مُبَرَّءُونَ مِمَّا يَقُولُونَۖ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٢٦

**27.** Enyi mliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na mkazitumia sheria Zake, msiingie kwenye nyumba zisizokuwa zenu, mpaka muwatake ruhusa wenyewe ya kuingia na muwaamkie. Na matamshi ya maamkizi hayo yatokayo kwenye *Sunnah* ni, «Assalāmu 'alaikum. Je, niingie?» Kutaka ruhusa huko ni bora kwenu nyinyi. Huenda mkazikumbuka, kwa kufanya kwenu hivyo, amri za Allah Mtukufu na mkapata kumtii.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدۡخُلُواْ بُيُوتًا غَيۡرَ بُيُوتِكُمۡ حَتَّىٰ تَسۡتَأۡنِسُواْ وَتُسَلِّمُواْ عَلَىٰٓ أَهۡلِهَاۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ٢٧

**28.** Na iwapo hamtampata mtu kwenye nyumba za watu wengine, basi msizingie mpaka aweko mwenye kuwaruhusu. Asiporuhusu na akasema, «rudini,» basi rudini, wala msisisitize kutaka kuruhusiwa, kwani kurudi wakati huo ni jambo zuri zaidi kwenu, kwani mwanadamu ana nyakati na hali ambazo hapendi kwenye hali hizo kuonekana na mtu

فَإِن لَّمۡ تَجِدُواْ فِيهَآ أَحَدٗا فَلَا تَدۡخُلُوهَا حَتَّىٰ يُؤۡذَنَ لَكُمۡۖ وَإِن قِيلَ لَكُمُ ٱرۡجِعُواْ فَٱرۡجِعُواْۖ هُوَ أَزۡكَىٰ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ عَلِيمٞ ٢٨

mwingine. Na Allah Mtukufu kwa mnayoyatenda ni Mjuzi na Atamlipa kila mtendaji kitendo chake.

لَّيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن تَدۡخُلُواْ بُيُوتًا غَيۡرَ مَسۡكُونَةٖ فِيهَا مَتَٰعٞ لَّكُمۡۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تُبۡدُونَ وَمَا تَكۡتُمُونَ ٢٩

**29.** Lakini hapana ubaya kwenu kuingia, bila ya kubisha hodi, nyumba ambazo hazikuwekwa kuwa ni makazi ya watu maalumu wajulikanao isipokuwa ziwe ni maliwazo kwa wenye kuzihitajia, kama nyumba zilizowekwa kuwa ni sadaka kwa mpita njia kwenye njia ya wasafiri, na zisokuwa hizo katika huduma. Basi ndani ya nyumba hizo muna manufaa na mahitaji ya wenye kuyaingia, kwani kubisha kwenye hali hiyo ni usumbufu. Na Allah Mtukufu Anazijua hali zenu zilizo waziwazi na za zilizofichika.

قُل لِّلۡمُؤۡمِنِينَ يَغُضُّواْ مِنۡ أَبۡصَٰرِهِمۡ وَيَحۡفَظُواْ فُرُوجَهُمۡۚ ذَٰلِكَ أَزۡكَىٰ لَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا يَصۡنَعُونَ ٣٠

**30.** Sema, ewe Nabii, uwaambie Waumini wanaume wayainamishe macho yao kutoangalia vitu visivyohalali kwao miongoni mwa wanawake na tupu, na wazilinde tupu zao na vile Alivyovifanya haramu Allah Mtukufu miongoni mwa uzinifu, ulawiti, kufunua tupu na mfano wa hayo. Kufanya hivyo ni usafi zaidi kwao. Kwa hakika, Allah Mtukufu ni Mtambuzi wa wanayoyafanya katika yale Anayowaamrisha na kuwakataza.

وَقُل لِّلۡمُؤۡمِنَٰتِ يَغۡضُضۡنَ مِنۡ أَبۡصَٰرِهِنَّ وَيَحۡفَظۡنَ فُرُوجَهُنَّ وَلَا يُبۡدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنۡهَاۖ وَلۡيَضۡرِبۡنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلَىٰ جُيُوبِهِنَّۖ وَلَا يُبۡدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا لِبُعُولَتِهِنَّ أَوۡ ءَابَآئِهِنَّ أَوۡ ءَابَآءِ بُعُولَتِهِنَّ

**31.** Na useme kuwaambia Waumini wanawake wayainamishe macho yao kutoyaangalia yasiokuwa halali kwao miongoni mwa tupu, na wazilinde tupu zao na yale Aliyoyaharamisha Allah Mtukufu, wala wasionyeshe waziwazi pambo lao kwa wanaume, bali wajipinde

kulificha pambo lao isipokuwa nguo za juu ambazo imezoeleka kuzivaa, iwapo hakuna kwenye nguo hizo kivutio cha kupelekea kufitinika nao, na waviangushe vifiniko vya vichwa vyao kwenye uwazi wa sehemu za juu za nguo zao kwenye sehemu za vifua vyao huku wamezifunika nyuso zao ili sitara yao itimie. Na wasiuonyeshe urembo uliofichika isipokuwa kwa waume zao, kwani wao wanaona kutoka kwao wasiyoyaona wengine. Na sehemu ya urembo huo, kama uso, shingo, mikono miwili na sehemu za begani za mikono, zinafaa kuonekana na baba zao au baba za waume zao au watoto wao au watoto wa waume zao au ndugu zao au watoto wa ndugu zao wa kiume, au watoto wa dada zao au wanawake wenzao, walio Waislamu na sio makafiri, au watumwa waliowatawala au wafuasi kati ya wanaume ambao hawana malengo wala haja ya wanawake, kama vile mapite wanaowafuata watu kwa sababu ya kula au kunywa tu, au watoto wadogo ambao hawana ujuzi wowote wa mambo yanayohusiana na tupu za wanawake na ambao bado hawana matamanio. Na wasipige miguu yao, hao wanawake, wanapotembea ili kuwasikilizisha watu mapambo yao yaliyofichika, kama vikuku (vinavyovaliwa kama pambo) na mfano wake. Na rudini, enyi Waumini, kwenye kumtii Allah Mtukufu katika yale Aliyowaamrisha kwayo kati ya sifa hizi nzuri na tabia njema, na yaacheni yale ambayo walikuwa nayo watu wa zama za

أَوْ أَبْنَآئِهِنَّ أَوْ أَبْنَآءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوْ إِخْوَٰنِهِنَّ أَوْ بَنِيٓ إِخْوَٰنِهِنَّ أَوْ بَنِيٓ أَخَوَٰتِهِنَّ أَوْ نِسَآئِهِنَّ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُنَّ أَوِ ٱلتَّٰبِعِينَ غَيْرِ أُوْلِي ٱلْإِرْبَةِ مِنَ ٱلرِّجَالِ أَوِ ٱلطِّفْلِ ٱلَّذِينَ لَمْ يَظْهَرُواْ عَلَىٰ عَوْرَٰتِ ٱلنِّسَآءِۖ وَلَا يَضْرِبْنَ بِأَرْجُلِهِنَّ لِيُعْلَمَ مَا يُخْفِينَ مِن زِينَتِهِنَّۚ وَتُوبُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَ ٱلْمُؤْمِنُونَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ٣١

ujinga ya tabia na sifa mbovu kwa matarajio mfaulu kuzipata kheri mbili: ya ulimwenguni na ya Akhera.

وَأَنكِحُواْ ٱلْأَيَٰمَىٰ مِنكُمْ وَٱلصَّٰلِحِينَ مِنْ عِبَادِكُمْ وَإِمَآئِكُمْۚ إِن يَكُونُواْ فُقَرَآءَ يُغْنِهِمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٣٢﴾

**32.** Na waozeni, enyi Waumini, wanaume wasiokuwa na wake na wanawake wasiokuwa na waume, miongoni mwa waungwana na walio wema kati ya watumwa wenu na wajakazi wenu. Iwapo anayetaka kuoa kwa kujihifadhi ni masikini mwenye uhitaji, Allah Mtukufu Atamtosheleza kutokana na ukunjufu wa riziki Yake. Na Allah Mtukufu ni Mkunjufu, ni Mwingi wa kheri, ni Mkuu wa fadhila na ni Mjuzi mno wa nyenendo za waja Wake.

وَلْيَسْتَعْفِفِ ٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ نِكَاحًا حَتَّىٰ يُغْنِيَهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦۗ وَٱلَّذِينَ يَبْتَغُونَ ٱلْكِتَٰبَ مِمَّا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُمْ فَكَاتِبُوهُمْ إِنْ عَلِمْتُمْ فِيهِمْ خَيْرًاۖ وَءَاتُوهُم مِّن مَّالِ ٱللَّهِ ٱلَّذِىٓ ءَاتَىٰكُمْۚ وَلَا تُكْرِهُواْ فَتَيَٰتِكُمْ عَلَى ٱلْبِغَآءِ إِنْ أَرَدْنَ تَحَصُّنًا لِّتَبْتَغُواْ عَرَضَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَاۚ وَمَن يُكْرِههُّنَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ مِنۢ بَعْدِ إِكْرَٰهِهِنَّ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٣﴾

**33.** Na wale wasiokuwa na uwezo wa kuoa kwa ufukara wao au kwa jambo lingine, basi na wajizoeze uvumilivu wa kutoyafanya Aliyoyakataza Allah Mtukufu, mpaka Allah Mtukufu Awatosheleze kwa wema Wake na Awasahilishie kuoa. Na wale wanaotaka kujikomboa na utumwa na ujakazi kwa kufanya mkataba na mabwana zao kwa kutoa kiasi maalumu cha pesa wawapatie, basi ni juu ya hao wamiliki wao waandikiane mapatano na wao kwa hilo, iwapo watajua kuwa kuna wema ndani yao ya uongofu, uwezo wa kujitafutia pesa na wema wa Dini. Na ni juu yao, hao wamiliki, wawape pesa, hao watumwa wao, au wawasamehe sehemu ya pesa walioandikiana. Na haifai kwenu kuwalazimisha wajakazi wenu kufanya uzinifu kwa lengo la kutaka kupata pesa. Na vipi litapatikana kwenu hilo

na huku wao wenyewe wanataka kujilinda na uchafu huo, na nyinyi mnawakatalia hilo? Katika haya, pana kuonesha ubaya wa kitendo kiovu walichokifanya. Na yoyote mwenye kuwalazimisha wao kufanya uzinifu, basi Allah Mtukufu Aliyetukuka, baada ya kuwalazimisha wao, ni mwenye kuwasamehe (hao waliolazimishwa) na kuwaonea huruma, na dhambi ni kwa yule Aliyewalazimisha.

وَلَقَدۡ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ ءَايَٰتٖ مُّبَيِّنَٰتٖ وَمَثَلٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ مِن قَبۡلِكُمۡ وَمَوۡعِظَةٗ لِّلۡمُتَّقِينَ ٣٤

**34.** Na kwa hakika tumewateremshia, enyi watu, aya za Qur'ani zikiwa ni dalili za wazi za kuonesha haki, na ni mfano wa matukio ya *ummah* uliopita wa Waumini kati yao na makafiri, na yaliyowapitia ya kuwafaa na kuwadhuru ambayo ni mfano na mazingatio kwenu, na ni mawaidha ya kuwaidhika mwenye kumcha Allah Mtukufu na kujihadhari na adhabu Yake.

۞ٱللَّهُ نُورُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ مَثَلُ نُورِهِۦ كَمِشۡكَوٰةٖ فِيهَا مِصۡبَاحٌۖ ٱلۡمِصۡبَاحُ فِي زُجَاجَةٍۖ ٱلزُّجَاجَةُ كَأَنَّهَا كَوۡكَبٞ دُرِّيّٞ يُوقَدُ مِن شَجَرَةٖ مُّبَٰرَكَةٖ زَيۡتُونَةٖ لَّا شَرۡقِيَّةٖ وَلَا غَرۡبِيَّةٖ يَكَادُ زَيۡتُهَا يُضِيٓءُ وَلَوۡ لَمۡ تَمۡسَسۡهُ نَارٞۚ نُّورٌ عَلَىٰ نُورٖۚ يَهۡدِي ٱللَّهُ لِنُورِهِۦ مَن يَشَآءُۚ وَيَضۡرِبُ ٱللَّهُ ٱلۡأَمۡثَٰلَ لِلنَّاسِۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٣٥

**35.** Allah Mtukufu ni Nuru ya mbinguni na ardhini, Anaendesha mambo humo na Anawaongoza watu wake. Kwa hivyo, Yeye, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, ni Nuru, na pazia Yake ni Nuru. Kwayo zimeng'ara mbingu na ardhi na vilivyomo ndani. Na kitabu cha Allah Mtukufu na uongofu wake ni nuru kutoka Kwake, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake. Na lau si nuru Yake yeye Aliyetukuka, lingeshikamana giza na kupandana, hili juu ya lingine. Mfano wa nuru Yake ambayo inaongoza kupeleka Kwake, nayo ni Imani na Qura'ni ndani ya moyo wa mwenye

kuamini, ni kama kishubaki, nacho ni kidirisha ukutani kisichoonyesha upande wa pili, kwenye kidirisha kuna taa, ambapo hapo kidirisha kinakusanya nuru ya ile taa, zote zikawa mwangaza wake ni mmoja. Na taa hiyo iko kwenye kioo, kana kwamba kioo hicho kwa usafi wake ni nyota ing'arayo kama duri. Taa hiyo inawashwa kwa mafuta ya mti uliobarikiwa, nao ni mzaituni, si wa upande wa mashariki tu usiopatwa na jua mwisho wa mchana, wala si wa magharibi tu usiopatwa na jua mwanzo wa mchana, isipokuwa uko katikati kwenye sehemu ya ardhi, haukuelekea Mashariki wala Magharibi. Yanakaribia mafuta yake kwa usafi wake kuwaka yenyewe bila ya kuguswa na moto, na pindi yakiguswa na moto hung'ara mn'garo mkali mno, nuru juu ya nuru. Hiyo ni nuru kutokana na mwangaza utokao kwenye mafuta, ulioko juu ya nuru itokanayo na kuwasha moto. Basi huo ndio mfano wa uongofu, huwa unang'ara ndani ya moyo wa mwenye Imani. Na Allah Mtukufu Anamuongoza na kumuelekeza kuifuata Qur'ani Amtakaye, na Anawapigia watu mifano ili wapate kuifahamu mifano yake na hekima zake. Na Allah Mtukufu kwa kila kitu ni Mjuzi mno na hakuna chochote kinachofichamana Kwake.

فِي بُيُوتٍ أَذِنَ ٱللَّهُ أَن تُرۡفَعَ وَيُذۡكَرَ فِيهَا ٱسۡمُهُۥ يُسَبِّحُ لَهُۥ فِيهَا بِٱلۡغُدُوِّ وَٱلۡأٓصَالِ ٣٦

**36.** Nuru hii inang'ara kwenye misikikiti ambayo Allah Mtukufu Ameamrisha itukuzwe, ijengwe na jina Lake litajwe humo kwa kusoma Kitabu Chake na kuleta tasbihi (subhān

Allāh) na kuleta tahlili (Allāh Akbar) na yasiyokuwa hayo katika aina mbalimbali za kumtaja. Wanaswali kwenye misikiti hiyo kwa ajili ya Allah Mtukufu asubuhi na jioni.

رِجَالٞ لَّا تُلۡهِيهِمۡ تِجَٰرَةٞ وَلَا بَيۡعٌ عَن ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَإِقَامِ ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءِ ٱلزَّكَوٰةِ يَخَافُونَ يَوۡمٗا تَتَقَلَّبُ فِيهِ ٱلۡقُلُوبُ وَٱلۡأَبۡصَٰرُ ٣٧

**37.** Wanaume ambao hawapumbazwi na ununuzi wala uuzaji na jambo la kumtaja Allah Mtukufu, kusimamisha Swala na kutoa Zaka kwa anayestahiki kupewa; wanaiogopa Siku ya Kiyama ambayo nyoyo zinageukageuka baina ya matumaini ya kuokoka na hofu ya kuangamia, na macho yatakuwa yanageukageuka yanatazama ni mwisho gani yataishia?

لِيَجۡزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحۡسَنَ مَا عَمِلُواْ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضۡلِهِۦۗ وَٱللَّهُ يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٣٨

**38.** Ili Allah Mtukufu Awape malipo mema ya matendo yao mazuri zaidi na Awaongezee kutokana na wema Wake. Na Allah Mtukufu Anamruzuku Anayemtaka bila kumhesabia, bali Anampa malipo ambayo matendo yake mema hayakuyafikia, na pasi na hesabu wala kipimo.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَعۡمَٰلُهُمۡ كَسَرَابِۭ بِقِيعَةٖ يَحۡسَبُهُ ٱلظَّمۡـَٔانُ مَآءً حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَهُۥ لَمۡ يَجِدۡهُ شَيۡـٔٗا وَوَجَدَ ٱللَّهَ عِندَهُۥ فَوَفَّىٰهُ حِسَابَهُۥۗ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ٣٩

**39.** Na wale waliomkanusha Mola wao na wakawafanya warongo Mitume Wake, matendo yao waliyoyategemea kuwa yatawafaa huko Akhera, kama kuunga udugu, kuwaacha huru mateka na yasiyokuwa hayo, yatakuwa ni kama mangati, nayo ni yale yanayoonekana kama maji juu ya ardhi tambarare kipindi cha mchana cha jua kali, mwenye kiu akiyaona anadhani ni maji, na akiyajia hakuti kuwa ni maji. Basi kafiri anadhani kwamba matendo yake yatamfaa, na ifikapo Siku ya

Kiyama atakuta kuwa hayana malipo mema, na hapo atamkuta Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, Anamngojea Ampe malipo ya matendo yake kikamilifu. Na Allah Mtukufu ni mwepesi wa kuhesabu. Basi wajinga wasione kwamba ahadi ya Allah Mtukufu imekawia kuwa, kwani hiyo hapana budi kuja kwake.

أَوْ كَظُلُمَٰتٍ فِي بَحْرٍ لُّجِّيٍّ يَغْشَىٰهُ مَوْجٌ مِّن فَوْقِهِۦ مَوْجٌ مِّن فَوْقِهِۦ سَحَابٌۚ ظُلُمَٰتٌۢ بَعْضُهَا فَوْقَ بَعْضٍ إِذَآ أَخْرَجَ يَدَهُۥ لَمْ يَكَدْ يَرَىٰهَاۗ وَمَن لَّمْ يَجْعَلِ ٱللَّهُ لَهُۥ نُورًا فَمَا لَهُۥ مِن نُّورٍ ﴿٤٠﴾

**40.** Au matendo yao yawe mfano wa giza ndani ya bahari yenye kina, juu yake kuna mawimbi, na juu ya mawimbi kuna mawimbi mengine, na juu ya mawimbi hayo kuna mawingu mazito. Hilo ni giza kubwa sana, giza juu ya giza, pindi atowapo mkono wake mtazamaji, kamwe hakaribii kuuona kwa ukubwa wa giza. Limerundikana kwa makafiri giza la ushirikina, upotevu na uharibifu wa matendo. Na yule ambaye Allah Mtukufu Hakumpatia nuru itokanayo na Kitabu Chake na mwendo wa Mtume Wake, basi huyo hana wa kumuongoza.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱلطَّيْرُ صَٰٓفَّٰتٍۖ كُلٌّ قَدْ عَلِمَ صَلَاتَهُۥ وَتَسْبِيحَهُۥۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٤١﴾

**41.** Kwani hukujua, ewe Mtume, kwamba Allah Mtukufu vinamtakasa Yeye viumbe vilivyoko mbinguni na ardhini. Na ndege wamezikunjua mbawa zao huko juu angani wanamtakasa Mola wao? Kila kiumbe, Allah Mtukufu Amemfundisha namna ya kumswalia na ya kumtakasa. Na Yeye, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, Anayaona anayoyafanya kila mwenye kuabudu na kutakasa, hakuna chochote kinachofichika Kwake kuhusu hayo, na Atawalipa kwa hayo.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۖ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿٤٢﴾

**42.** Ni wa Allah Mtukufu, Peke Yake, ufalme wa mbinguni na ardhini. Ndiye Mwenye utawala wa hizo zote. Na Kwake ndio marejeo Siku ya Kiyama.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُزْجِي سَحَابًا ثُمَّ يُؤَلِّفُ بَيْنَهُۥ ثُمَّ يَجْعَلُهُۥ رُكَامًا فَتَرَى ٱلْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَٰلِهِۦ وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن جِبَالٍ فِيهَا مِنۢ بَرَدٍ فَيُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ وَيَصْرِفُهُۥ عَن مَّن يَشَآءُۖ يَكَادُ سَنَا بَرْقِهِۦ يَذْهَبُ بِٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٤٣﴾

**43.** Kwani hukuona kwamba Allah Mtukufu, aliyetakasika na kutukuka, Anayapeleka mawingu pale Anapopataka, kisha Anayakusanya baada ya kuwa mbalimbali, kisha anayafanya yapandane na yarundikane, kisha Anaiteremsha mvua kutoka kwenye mrundiko huo? Na Anateremsha, kutoka kwenye mawingu yanayofanana na milima ya mawe kwa ukubwa wake, mvua ya barafu, Akaipeleka kwa amtakaye kati ya waja Wake na akaiondosha kwa Amtakaye kati yao kuambatana na hekima Yake na mpango Wake. Unakaribia mwangaza wa umeme huo umulikao huko mawinguni, kwa ukali wake, kuyapofua macho ya wenye kuutazama.

يُقَلِّبُ ٱللَّهُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّأُوْلِي ٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٤٤﴾

**44.** Na miongoni mwa ushahidi wa kutolea dalili uwezo wa Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake na kutukuka ni Kwake, kwamba Yeye Anaugeuza usiku na mchana kwa kuja mmoja wapo baada ya mwingine na kutafautiana kwao kwa urefu na ufupi. Katika hilo pana ushahidi wa uwezo wa Allah kwa mtu mwenye busara na kuzingatia.

وَٱللَّهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٍ مِّن مَّآءٍۖ فَمِنْهُم مَّن يَمْشِي عَلَىٰ بَطْنِهِۦ وَمِنْهُم مَّن يَمْشِي عَلَىٰ رِجْلَيْنِ وَمِنْهُم مَّن يَمْشِي عَلَىٰٓ أَرْبَعٍۚ

**45.** Na Allah Mtukufu Aliyetukuka Amekiumba kila kitambaacho ardhini kutokana na maji, kwani maji ndio asili ya kuumbwa kwake. Na miongoni mwa vitambaavyo kuna

يَخۡلُقُ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٤٥

anayetembea kwa matumbo yake kama vile nyoka na mfano wake, na katika hao kuna anayetembea kwa miguu miwili kama binadamu, na miongoni mwao kuna anayetembea kwa miguu minne kama wanyama na mfano wake. Na Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake na kutukuka ni Kwake, Anaumba anachotaka, na Yeye ni Muweza wa kila kitu.

لَّقَدۡ أَنزَلۡنَآ ءَايَٰتٖ مُّبَيِّنَٰتٖۚ وَٱللَّهُ يَهۡدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٤٦

**46.** Na kwa hakika tumeteremsha katika Qur'ani vitambulisho vilivyo waziwazi vyenye kuongoza kwenye haki. Na Allah Mtukufu Anamuongoza na kumuelekeza Anayemtaka katika waja wake kwenye njia iliyolingana sawa, nayo ni Uislamu.

وَيَقُولُونَ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلرَّسُولِ وَأَطَعۡنَا ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٞ مِّنۡهُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَۚ وَمَآ أُوْلَٰٓئِكَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٧

**47.** Na wanafiki wanasema, «Tumemuamuni Allah Mtukufu na yale ambayo amekuja nayo Mtume na tumezitii amri zao.» Kisha vinatoka vikundi kati yao, baada ya hapo, vikayapa mgongo hayo, visiukubali uamuzi wa Mtume. Basi hao hawakuwa ni Waumini.

وَإِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ إِذَا فَرِيقٞ مِّنۡهُم مُّعۡرِضُونَ ٤٨

**48.** Na wanapoitwa, wanapokuwa kwenye ugomvi baina yao, kwenye hukumu iliyo ndani ya Kitabu cha Allah Mtukufu na waje kwa Mtume ili afanye uamuzi kati yao, ghafla hujitokeza kikundi kati yao kikajiepusha na kikawa hakikubali hukumu ya Allah Mtukufu na Mtume Wake, pamoja na kuwa hiyo ndiyo haki isiyo na shaka.

وَإِن يَكُن لَّهُمُ ٱلْحَقُّ يَأْتُوٓاْ إِلَيْهِ مُذْعِنِينَ ﴿٤٩﴾

**49.** Na iwapo haki iko upande wao, basi wao wanakuja kwa Nabii, (rehema na amani zimshukie), wakiwa watiifu na kuwa tayari kuifuata hukumu yake, kwa kutambua kwao kwamba yeye atatoa uamuzi wa haki.

أَفِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَمِ ٱرْتَابُوٓاْ أَمْ يَخَافُونَ أَن يَحِيفَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَرَسُولُهُۥۚ بَلْ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٥٠﴾

**50.** Je, sababu ya kupa mgongo kwao ni ule ugonjwa wa unafiki ulio ndani ya nyoyo zao au wanaushuku unabii wa Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie)? Au sababu ni kuchelea kwao isije ikawa hukumu ya Allah Mtukufu na Mtume Wake ni ya maonevu? Ukweli ni kwamba wao hawaogopei maonevu, isipokuwa kiini hasa ni kwamba wao wenyewe ndio madhalimu walio waovu.

إِنَّمَا كَانَ قَوْلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ إِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ أَن يَقُولُواْ سَمِعْنَا وَأَطَعْنَاۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Ama Waumini wa kweli, msimamo wao ni kwamba wanapoitwa kwenda kuhukumiwa, katika ugomvi ulio kati yao, na Kitabu cha Allah Mtukufu na hukumu ya Mtume Wake, wanakubali uamuzi unaotolewa na wanasema, «Tumesikia tulioambiwa na tumemtii aliyetuita kwenye hilo.» Na hao ndio waliofaulu wenye kufuzu kupata matakwa yao kwenye mabustani ya Pepo yenye neema.

وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَخْشَ ٱللَّهَ وَيَتَّقْهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ﴿٥٢﴾

**52.** Na mwenye kumtii Allah Mtukufu na Mtume Wake katika kufuata maamrisho, na kujiepusha na makatazo, na akaogopa mwisho mbaya wa uasi, na akajihadhari na adhabu ya Allah Mtukufu, basi hao ndio wenye kufuzu kupata neema Peponi.

**53.** Na wanafiki waliapa kwa Allah Mtukufu Aliyetukuka, kwa upeo wa juhudi yao, viapo vizito, «Ukituamrisha, ewe Mtume, kutoka kwenda kwenye jihadi pamoja na wewe, tutatoka tena tutatoka» Sema uwaambie, «Msiape viapo vya urongo, kwani utiifu wenu unajulikana kuwa ni wa ulimini tu. Kwa kweli Allah Mtukufu Anayatambua mnayoyafanya, na Atawapa malipo yake».

۞ وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَئِنۡ أَمَرۡتَهُمۡ لَيَخۡرُجُنَّۖ قُل لَّا تُقۡسِمُواْۖ طَاعَةٞ مَّعۡرُوفَةٌۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ٥٣

**54.** Na useme, ewe Mtume, kuwaambia watu, «Mtiini Allah Mtukufu na mtiini Mtume.» Na wakipa mgongo, basi jukumu la Mtume ni kufanya aliyoamrishwa ya kuufikisha ujumbe, na ni jukumu la watu wote kuyafanya waliyoamrishwa ya kufuata. Na mkimtii yeye mtaongoka. Na jukumu la Mtume ni kuufikisha ujumbe wa Mola wake mafikisho yaliyo wazi.

قُلۡ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۖ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡهِ مَا حُمِّلَ وَعَلَيۡكُم مَّا حُمِّلۡتُمۡۖ وَإِن تُطِيعُوهُ تَهۡتَدُواْۚ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٥٤

**55.** Allah Mtukufu Amewaahidi walioamini miongoni mwenu na wakafanya matendo mema kwamba atawarithisha ardhi ya washirikina na atawafanya ni wasimamizi wa hiyo ardhi, kama alivyofanya kwa waliokuja kabla yao kati ya wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mitume Wake, na Aifanye Dini yao ambayo Ameridhika nayo na Akawachagulia, nayo ni Uislamu, ni Dini yenye ushindi na uthabiti, na Azigeuze hali zao kwa kuwaondolea hofu na kuwaletea amani, iwapo watamuabudu Allah Mtukufu, Peke Yake, na watasimama imara kwa kumtii, na wasimshirikishe na kitu

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَيَسۡتَخۡلِفَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ كَمَا ٱسۡتَخۡلَفَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمۡ دِينَهُمُ ٱلَّذِي ٱرۡتَضَىٰ لَهُمۡ وَلَيُبَدِّلَنَّهُم مِّنۢ بَعۡدِ خَوۡفِهِمۡ أَمۡنٗاۚ يَعۡبُدُونَنِي لَا يُشۡرِكُونَ بِي شَيۡـٔٗاۚ وَمَن كَفَرَ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٥٥

chochote. Na Mwenye kukanusha baada ya hilo la kupewa usimamizi, amani, uthabiti na utawala kamili, na akakanusha neema za Allah Mtukufu, basi hao ndio waliotoka nje ya utiifu kwa Allah Mtukufu.

وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ٥٦

**56.** Na isimamisheni Swala kwa kuitimiza, na toeni Zaka kuwapa wanaostahiki kupewa na mumtii Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), kwa kutarajia Allah Mtukufu Awarehemu.

لَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَمَأۡوَىٰهُمُ ٱلنَّارُۖ وَلَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٥٧

**57.** Msidhani tena msidhani kwamba wale waliokufuru wanamshinda Allah Mtukufu katika ardhi, kwani Yeye ni Muweza wa kuwaangamiza, na marejeo yao, huko Akhera ni Motoni. Na ni mabaya sana marejeo haya na mwisho huu. Maneno haya ni maelekezo kwa *ummah* wote, ingawa anayeambiwa hapa ni Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لِيَسۡتَـٔۡذِنكُمُ ٱلَّذِينَ مَلَكَتۡ أَيۡمَـٰنُكُمۡ وَٱلَّذِينَ لَمۡ يَبۡلُغُواْ ٱلۡحُلُمَ مِنكُمۡ ثَلَٰثَ مَرَّٰتٖۚ مِّن قَبۡلِ صَلَوٰةِ ٱلۡفَجۡرِ وَحِينَ تَضَعُونَ ثِيَابَكُم مِّنَ ٱلظَّهِيرَةِ وَمِنۢ بَعۡدِ صَلَوٰةِ ٱلۡعِشَآءِۚ ثَلَٰثُ عَوۡرَٰتٖ لَّكُمۡۚ لَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ وَلَا عَلَيۡهِمۡ جُنَاحُۢ بَعۡدَهُنَّۚ طَوَّٰفُونَ عَلَيۡكُم بَعۡضُكُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٥٨

**58.** Enyi ambao mmemuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na mkazifanyia kazi sheria Zake! Waamrisheni watumwa wenu, wajakazi wenu na watoto waungwana ambao umri wao haujafikia wa kubaleghe waombe ruhusa wakitaka kuingia kwenu katika nyakati za mapumziko yenu na kuvua nguo zenu: kabla ya Swala ya Alfajiri, kwa kuwa huo ni wakati wa kuvua nguo za kulalia na kuvaa nguo za baada ya kuamka, na wakati wa kuvua nguo kwa mapumziko ya kipindi cha mchana wakati wa jua kali, na baada ya Swala ya Isha, kwa kuwa huo ni

wakati wa kulala. Nyakati tatu hizi ni za kujifunua na kujiacha wazi na kunapungua kujisitiri. Lakini katika nyakati zisizokuwa hizo, si makosa wakiingia bila ya idhini, kwa kuwa wao wanahitaji kuingia kwenu, wao ni wa kuingia na kutoka mara kwa mara kwa kutumwa, na kwa kuwa dasturi iliyozoeleka ni kuwa nyinyi mnatembeleana nyakati hizi kwa kutimiza haja zenu zenye maslahi kwenu. Na kama Alivyowafafanulia Allah Mtukufu hukumu za kutaka ruhusa (ya kuingia majumbani), Anawafafanulia aya Zake, hukumu Zake, hoja Zake na Sheria za Dini Yake. Na Allah Mtukufu Anayajua sana yanayowafaa viumbe Wake, ni Mwingi wa hekima katika upelekeshaji Wake mambo yao.

وَإِذَا بَلَغَ ٱلۡأَطۡفَٰلُ مِنكُمُ ٱلۡحُلُمَ فَلۡيَسۡتَـٔۡذِنُواْ كَمَا ٱسۡتَـٔۡذَنَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٥٩

**59.** Na pindi watoto wanapofikia miaka ya kubaleghe na kukalifishwa hukumu za kisheria, ni juu yao watake ruhusa wakitaka kuingia nyakati zote kama wanavyotaka ruhusa watu wazima. Na kama Allah Mtukufu Anavyowafafanulia adabu za kutaka ruhusa (kuingia majumbani), vilevile Anawafafanulia Allah Mtukufu, Aliyetukuka, aya Zake. Na Allah Mtukufu Anayajua sana yanayowafaa waja Wake, ni Mwingi wa hekima katika sheria Zake.

وَٱلۡقَوَٰعِدُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ ٱلَّٰتِي لَا يَرۡجُونَ نِكَاحٗا فَلَيۡسَ عَلَيۡهِنَّ جُنَاحٌ أَن يَضَعۡنَ ثِيَابَهُنَّ غَيۡرَ مُتَبَرِّجَٰتِۭ بِزِينَةٖۖ

**60.** Na wanawake wakongwe ambao wamejikalia hawajistareheshi na hawana matamanio kwa sababu ya uzee wao, hawana hamu ya kuolewa na wanaume wala wanaume hawana

وَأَن يَسۡتَعۡفِفۡنَ خَيۡرٞ لَّهُنَّۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٦٠

hamu nao. Wanawake hawa hawana makosa kujitanda sehemu ya nguo zao kama vile shuka, bila kuonesha pambo wala kujirembesha. Na kuvaa kwao nguo hizi, kwa kujisitiri na kujihifadhi, ni uzuri kwao. Na Allah Mtukufu ni Msikizi wa maneno yenu, ni Mjuzi wa nia zenu na matendo yenu.

لَّيۡسَ عَلَى ٱلۡأَعۡمَىٰ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡأَعۡرَجِ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡمَرِيضِ حَرَجٞ وَلَا عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمۡ أَن تَأۡكُلُواْ مِنۢ بُيُوتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ ءَابَآئِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ أُمَّهَٰتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ إِخۡوَٰنِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ أَخَوَٰتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ أَعۡمَٰمِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ عَمَّٰتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ أَخۡوَٰلِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ خَٰلَٰتِكُمۡ أَوۡ مَا مَلَكۡتُم مَّفَاتِحَهُۥٓ أَوۡ صَدِيقِكُمۡۚ لَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن تَأۡكُلُواْ جَمِيعًا أَوۡ أَشۡتَاتٗاۚ فَإِذَا دَخَلۡتُم بُيُوتٗا فَسَلِّمُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمۡ تَحِيَّةٗ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ مُبَٰرَكَةٗ طَيِّبَةٗۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٦١

**61.** Hawana dhambi watu wenye nyudhuru miongoni mwa vipofu, vilema na wagonjwa, kuyaacha mambo ya lazima ambayo hawawezi kuyatekeleza, kama kupigana jihadi na mfano wake katika vitu ambavyo vinahitajia kwa kipofu awe anaona, na kilema awe mzima, na mgonjwa awe na afya nzuri. Na nyinyi, enyi Waumini, hamna makosa kula kwenye majumba ambayo ndani yake kuna wake zenu na watoto wenu, na hapa yanaingia majumba ya watoto, au majumba ya baba zenu, au mama zenu, au ndugu zenu. wa kiume, au dada zenu, au ami zenu, au mashangazi zenu, au wajomba zenu, au mama zenu wadogo, au kwenye nyumba ambazo mliwakilishwa kuzisimamia wakati wenyewe hawapo, kwa ruhusa yao, au kwenye nyumba za marafiki. Hakuna makosa yoyote kwenu kula mkiwa pamoja au mbalimbali. Na muingiapo kwenye nyumba zinazokaliwa au zisizokaliwa, amkianeni nyinyi kwa nyinyi kwa maamkizi ya Kiislamu, nayo ni *«As-salāmu ‘alaikum wa rahmatullāhi wa barakātuh,* au *As-salāmu ‘alainā wa ‘alā ‘ibādillāhi-s-sālihīn*, iwapo

hakuna yoyote. Maamkizi haya Allah Mtukufu Ameyaweka, nayo yana baraka, yanakuza kusafishana nia na kupendana, ni mazuri yanayopendeza kwa mwenye kuyasikia. Na kwa mfano wa ufafanuzi huu anawafafanulia Allah Mtukufu alama za Dini Yake na aya Zake, ili mzifahamu na mzitumie.

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَإِذَا كَانُواْ مَعَهُۥ عَلَىٰٓ أَمۡرٖ جَامِعٖ لَّمۡ يَذۡهَبُواْ حَتَّىٰ يَسۡتَـٔۡذِنُوهُۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسۡتَـٔۡذِنُونَكَ أُوْلَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۚ فَإِذَا ٱسۡتَـٔۡذَنُوكَ لِبَعۡضِ شَأۡنِهِمۡ فَأۡذَن لِّمَن شِئۡتَ مِنۡهُمۡ وَٱسۡتَغۡفِرۡ لَهُمُ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٦٢

**62.** Kwa hakika Waumini kikwelikweli ni wale ambao Wamemuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na wakazifanyia kazi sheria Zake, na wakiwa wapo pamoja na Nabii, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), katika jambo ambalo amewakusanya kwalo la maslahi ya Waislamu, hawaondoki mpaka wamuombe ruhusa. Kwa hakika wale wanaokuomba ruhusa, ewe Nabii, ndio wanaomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake kikweli. Basi wakikuomba ruhusa kwa baadhi ya haja zao, mruhusu unayemtaka miongoni mwa wale waliokuomba ruhusa kuondoka kwa udhuru, na uwaombee msamaha kwa Allah Mtukufu, kwani Allah Mtukufu ni Mwingi wa kusamehe dhambi za waja Wake wenye kutubia, ni mwingi wa huruma kwao.

لَّا تَجۡعَلُواْ دُعَآءَ ٱلرَّسُولِ بَيۡنَكُمۡ كَدُعَآءِ بَعۡضِكُم بَعۡضٗاۚ قَدۡ يَعۡلَمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ يَتَسَلَّلُونَ مِنكُمۡ لِوَاذٗاۚ فَلۡيَحۡذَرِ ٱلَّذِينَ يُخَالِفُونَ عَنۡ أَمۡرِهِۦٓ أَن تُصِيبَهُمۡ فِتۡنَةٌ أَوۡ يُصِيبَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٦٣

**63.** Msiseme, enyi Waumini, mnapomuita Mtume wa Allah Mtukufu, «Ewe Muhammad!» wala «Ewe Muhammad bin Abdillāh!» kama wanavyosema hivyo baadhi yenu kuwaambia wengine. Lakini mtukuzeni na mseme, «Ewe Nabii wa Allah Mtukufu! Ewe Mtume wa Allah

Mtukufu!» Kwa kweli Allah Mtukufu Anawajua wale wanaoondoka kutoka kwenye kikao cha Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), kwa siri, bila ya ruhusa yake, wakisaidiana kujificha. Basi na wajihadhari wanaoenda kinyume na amri Yake wasije wakashukiwa na janga na shari au adhabu yenye uchungu iumizayo.

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ قَدۡ يَعۡلَمُ مَآ أَنتُمۡ عَلَيۡهِ وَيَوۡمَ يُرۡجَعُونَ إِلَيۡهِ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُواْۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ٦٤

**64.** Jueni mtanabahi kwamba ni vya Allah Mtukufu vilivyoko mbinguni na ardhini, kwa kuviumba, kuvimiliki, kuvifanya vimdhalilikie. Ujuzi Wake umevizunguka vyote ambavyo muko navyo. Na Siku ya Akhera, ambayo waja watarejea Kwake, Atawapa habari ya matendo yao, na Atawalipa kwayo. Na Allah Mtukufu ni Mjuzi wa kila kitu, hayajifichi Kwake matendo yao na hali zao.

## SURA YA AL-FURQĀN

## سُورَةُ الفُرۡقَانِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ni kubwa mno baraka za Allah Mtukufu na ni mengi sana mema Yake na ni kamilifu sifa Zake, Aliyetakasika na kutukuka, Ambaye Ameiteremsha Qur'ani, yenye kupambanua baina ya ukweli na batili, kwa mja Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), ili awe ni mjumbe kwa binadamu na majini, na awe muonyaji wa adhabu ya Allah Mtukufu kwao.

تَبَارَكَ ٱلَّذِي نَزَّلَ ٱلۡفُرۡقَانَ عَلَىٰ عَبۡدِهِۦ لِيَكُونَ لِلۡعَٰلَمِينَ نَذِيرًا ١

2. Ambaye Ana ufalme wa mbingu na ardhi, Hakujifanyia mtoto na hakuwa na mshirika katika ufalme Wake. Na Yeye Ndiye Aliyeumba kila kitu, Akakisawazisha kulingana na umbo linalonasibiana nacho, na inavyotakikana kulingana na hekima Yake, pasi na kupungua wala kwenda kombo.

ٱلَّذِي لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَمۡ يَتَّخِذۡ وَلَدًا وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ شَرِيكٞ فِي ٱلۡمُلۡكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَيۡءٖ فَقَدَّرَهُۥ تَقۡدِيرًا ٢

3. Na washirikina wa kiarabu walitengeneza waungu, wasiokuwa Allah Mtukufu. Waungu hao hawawezi kuumba chochote, na Allah Mtukufu Ndiye Aliyewaumba wao na wenye kuwaabudu, wala hawana uwezo wa kuzuia madhara wala kujiletea manufaa, wala hawawezi kukifisha kilicho hai wala kukihuisha kilichokufa au kumfufua yoyote, miongoni mwa wafu, akiwa hai kutoka kaburini mwake.

وَٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةٗ لَّا يَخۡلُقُونَ شَيۡـٔٗا وَهُمۡ يُخۡلَقُونَ وَلَا يَمۡلِكُونَ لِأَنفُسِهِمۡ ضَرّٗا وَلَا نَفۡعٗا وَلَا يَمۡلِكُونَ مَوۡتٗا وَلَا حَيَوٰةٗ وَلَا نُشُورٗا ٣

**4.** Na wenye kumkanusha Allah Mtukufu walisema kwamba hii Qur'ani ni urongo tu na ni uzushi uliofanywa na Muhammad na akasaidiwa na watu wengine. Kwa hakika wamefanya udhalimu mbaya sana na wameleta uzushi wenye kuchukiza, kwani Qur'ani haiwezekani kwa binadamu yoyote kuizua.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ إِفۡكٌ ٱفۡتَرَىٰهُ وَأَعَانَهُۥ عَلَيۡهِ قَوۡمٌ ءَاخَرُونَۖ فَقَدۡ جَآءُو ظُلۡمٗا وَزُورٗا ٤

**5.** Na walisema kuhusu Qur'ani, «Hiyo ni hadithi za wakale katika vitabu vyao, na Muhammad amezinakili. Basi hizo anasomewa asubuhi na jioni,»

وَقَالُوٓاْ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٱكۡتَتَبَهَا فَهِيَ تُمۡلَىٰ عَلَيۡهِ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلٗا ٥

**6.** Sema, ewe Mtume, kuwaambia hawa washirikina, «Kwa hakika Aliyeiteremsha Qur'ani ni Allah Mtukufu Ambaye ujuzi Wake umevizunguka vilivyoko mbinguni na ardhini. Kwa hakika Yeye ni msamehivu sana kwa waliotubia kutokana na madhambi na maasia, ni Mwenye huruma kwao kwa kuwa hakufanya haraka ya kuwatesa».

قُلۡ أَنزَلَهُ ٱلَّذِي يَعۡلَمُ ٱلسِّرَّ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ إِنَّهُۥ كَانَ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٦

**7.** Na walisema washirikina, «Ana nini huyu anayedai kwamba yeye ni Mtume wa Allah Mtukufu (wakimkusudia Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), anakula chakula kama sisi na anaenda sokoni kutafuta riziki? Basi si angemtuma Malaika awe naye ashuhudilie ukweli wake?»

وَقَالُواْ مَالِ هَٰذَا ٱلرَّسُولِ يَأۡكُلُ ٱلطَّعَامَ وَيَمۡشِي فِي ٱلۡأَسۡوَاقِ لَوۡلَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِ مَلَكٞ فَيَكُونَ مَعَهُۥ نَذِيرًا ٧

**8.** Au imshukie kutoka mbinguni kanzi ya mali, au awe na shamba kubwa ambalo yeye anakula matunda yake? Na wakaendelea kusema, hawa madhalimu wenye kukanusha,

أَوۡ يُلۡقَىٰٓ إِلَيۡهِ كَنزٌ أَوۡ تَكُونُ لَهُۥ جَنَّةٞ يَأۡكُلُ مِنۡهَاۚ وَقَالَ ٱلظَّٰلِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلٗا مَّسۡحُورًا ٨

«Mumfuataye nyinyi si mwingine isipokuwa ni mtu aliyefanyiwa uchawi ulioathiri akili yake».

ٱنظُرۡ كَيۡفَ ضَرَبُواْ لَكَ ٱلۡأَمۡثَٰلَ فَضَلُّواْ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ سَبِيلٗا ٩

**9.** Tazama, ewe Mtume, namna walivyosema, hawa wakanushaji, juu yako maneno hayo ya ajabu yanayofanana na mifano kwa ugeni wake, ili wafikie kukukanusha, kwa hivyo wakawa mbali na haki, na kwa hivyo hawapati njia ya kuifikia (hiyo haki) ili wayarekebishe maneno waliyoyasema kuhusu wewe, ya urongo na uzushi.

تَبَارَكَ ٱلَّذِيٓ إِن شَآءَ جَعَلَ لَكَ خَيۡرٗا مِّن ذَٰلِكَ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ وَيَجۡعَل لَّكَ قُصُورَۢا ١٠

**10.** Ni kubwa mno baraka za Allah Mtukufu, na ni mengi sana mema Yake, Ambaye angetaka kukufanyia mema zaidi kuliko yale waliotamani uwe nayo, Angekufanyia ulimwenguni, mashamba mengi ambayo kati yake inapita mito, na Akufanye uwe na majumba makubwa ya fahari.

بَلۡ كَذَّبُواْ بِٱلسَّاعَةِۖ وَأَعۡتَدۡنَا لِمَن كَذَّبَ بِٱلسَّاعَةِ سَعِيرًا ١١

**11.** Na hawakukanusha, kwa kuwa unakula chakula na unaenda sokoni, lakini wameikanusha Siku ya Kiyama na malipo yake yaliyoko. Na tumewatayarishia waliokikanusha Kiyama Moto mkali, watachomwa nao.

إِذَا رَأَتۡهُم مِّن مَّكَانِۭ بَعِيدٖ سَمِعُواْ لَهَا تَغَيُّظٗا وَزَفِيرٗا ١٢

**12.** Moto huo ukiwaona hawa wakanushaji Siku ya Kiyama, kutoka mahali mbali, watasikia sauti ya kuchemka kwake na mkoromo wake kwa ukali wa hasira zake kwao.

وَإِذَآ أُلۡقُواْ مِنۡهَا مَكَانٗا ضَيِّقٗا مُّقَرَّنِينَ دَعَوۡاْ هُنَالِكَ ثُبُورٗا ١٣

**13.** Na pindi wakitupwa katika mahali pembamba sana pa moto wa Jahanamu, ikiwa mikono yao imeshikanishwa na minyonyoro

kwenye shingo zao, hapo watajiapiza kuangamia ili wajiokoe nayo.

لَّا تَدۡعُواْ ٱلۡيَوۡمَ ثُبُورٗا وَٰحِدٗا وَٱدۡعُواْ ثُبُورٗا كَثِيرٗا ١٤

**14.** Hapo wataambiwa kwa kukatishwa tamaa, leo msijiombee maangamivu mara moja, lakini jiombeeni mara nyingi, kwani hilo halitawaongezea isipokuwa makero, hakuna chenye kuwaokoa.

قُلۡ أَذَٰلِكَ خَيۡرٌ أَمۡ جَنَّةُ ٱلۡخُلۡدِ ٱلَّتِي وُعِدَ ٱلۡمُتَّقُونَۚ كَانَتۡ لَهُمۡ جَزَآءٗ وَمَصِيرٗا ١٥

**15.** Sema uwaambie, ewe Mtume, «Je, Moto huu mliosifiwa ndio bora au ni Pepo ya neema za milele walioahidiwa wenye kuiogopa adhabu ya Allah Mtukufu, ambayo itakuwa yao ikiwa ni malipo ya matendo yao na ni mahali watakapoishia huko Akhera?»

لَّهُمۡ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ خَٰلِدِينَۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ وَعۡدٗا مَّسۡـُٔولٗا ١٦

**16.** Hawa wenye utiifu watavipata wanavyovitamani vya ladha za neema, starehe yao humo ni ya daima, na kuingia kwao humo ilikuwa ni ahadi ya Mola wako, ewe Mtume, yenye kuombwa, kwa kuwa waja wema wa Allah Mtukufu wanamuomba (hiyo Pepo). Na Allah Mtukufu Haendi kinyume na ahadi Yake.

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ فَيَقُولُ ءَأَنتُمۡ أَضۡلَلۡتُمۡ عِبَادِي هَٰٓؤُلَآءِ أَمۡ هُمۡ ضَلُّواْ ٱلسَّبِيلَ ١٧

**17.** Na Siku ya Kiyama, Allah Mtukufu Atawakusanya washirikina na vile ambavyo walikuwa wakiviabudu badala Yake. Hapo awaambie waabudiwa, «Je, ni nyinyi mliowapoteza njia ya haki waja wangu hawa, au ni wao wenyewe walipotea njia wakawaabudu nyinyi?»

قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ مَا كَانَ يَنۢبَغِي لَنَآ أَن نَّتَّخِذَ مِن دُونِكَ مِنۡ أَوۡلِيَآءَ وَلَٰكِن مَّتَّعۡتَهُمۡ وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ نَسُواْ ٱلذِّكۡرَ وَكَانُواْ قَوۡمَۢا بُورٗا ١٨

**18.** Hapo waabudiwa badala ya Allah Mtukufu watasema, «Kutakasika ni kwako, ewe Mola wetu! Tunajiepusha na kitendo walichokifanya hawa. Haipasi kwetu sisi kuwategemea wasaidizi wa kutusaidia isipokuwa

wewe. Lakini wewe uliwasterehesha hawa washirikina na baba zao kwa mali na afya nzuri, mpaka wakasahau utajo wako wakakushirikisha, na wakawa ni watu walioangamia walioghilibiwa na ubaya na udhalili».

فَقَدْ كَذَّبُوكُم بِمَا تَقُولُونَ فَمَا تَسْتَطِيعُونَ صَرْفًا وَلَا نَصْرًاۚ وَمَن يَظْلِم مِّنكُمْ نُذِقْهُ عَذَابًا كَبِيرًا ١٩

**19.** Hapo waambiwe washirikina, «Kwa kweli, wamewakanusha nyinyi, hawa mliowaabudu kwenye madai yenu juu yao. Nyinyi hamuwezi kuzikinga nafsi zenu na adhabu wala kuziokoa. Na mwenye kumshirikisha Allah Mtukufu, akajidhulumu nafsi yake, akamuabudu asiyekuwa Allah Mtukufu na akafa katika hali hiyo, Allah Mtukufu Atamuadhibu adhabu kali».

وَمَآ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلَّآ إِنَّهُمْ لَيَأْكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَيَمْشُونَ فِى ٱلْأَسْوَاقِۗ وَجَعَلْنَا بَعْضَكُمْ لِبَعْضٍ فِتْنَةً أَتَصْبِرُونَۗ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرًا ٢٠

**20.** Na hatukumtuma yoyote kabla yako, ewe Mtume, miongoni mwa Mitume wetu, isipokuwa walikuwa binadamu, wanaokula chakula na wanaoenda sokoni. Na tumewafanya baadhi yenu, enyi watu, ni maonjo na mtihani kwa wengine, kwa uongofu na upotevu, utajiri na umasikini, uzima na ugonjwa. Basi je, mtavumilia msimame imara juu ya yale ambayo Allah Mtukufu Amewalazimisha nayo na mumshukuru ili Mola wenu awape malipo mema au hamtavumilia mustahili kuteswa? Na Mola wako, ewe Mtume, Anamuona anayepapatika au anayevumilia, na anayekanusha au anayeshukuru.

۞ وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْنَا ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ أَوْ نَرَىٰ رَبَّنَاۗ لَقَدِ ٱسْتَكْبَرُوا۟ فِىٓ أَنفُسِهِمْ وَعَتَوْ عُتُوًّا كَبِيرًا ٢١

**21.** Na walisema wale ambao hawatarajii kukutana na Mola wao baada ya kufa kwao kwa kuwa wanamkanusha, «Si angalau tuteremshiwe Malaika watueleze kwamba Muhammad ni mkweli au tumuone Mola wetu

waziwazi Atuelezee habari ya ukweli wake juu ya utume wake.» Kwa kweli wamejiona nafsi zao na wamefanya kiburi kwa kuwa wamefanya ujasiri kusema hili na wamepita mpaka katika ujeuri wao na ukafiri wao.

**22.** Siku watakapowaona Malaika wakati wa kufa kwao, na wakiwa ndani ya makaburi yao na Siku ya Kiyama, kwa sura ambazo sizo zile walizozitaka, sio kuwapa bishara ya Pepo, lakini kuwaambia, «Allah Mtukufu Ameifanya Pepo ni mahali palipoharamishwa kwenu».

يَوۡمَ يَرَوۡنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ لَا بُشۡرَىٰ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُجۡرِمِينَ وَيَقُولُونَ حِجۡرٗا مَّحۡجُورٗا ٢٢

**23.** Hapo tutayaleta yale waliyoyafanya yanayoonekana kuwa ni mazuri na ya kidini, tuyafanye ni yenye kubatilika na kupotea. Hayatawanufaisha na yatakuwa ni kama vumbi linalorushwa, nalo ni lile vumbi lembamba linaloonekana kwenye mwangaza wa jua. Hivyo ni kwamba matendo mema hayawi na manufaa yoyote huko Akhera isipokuwa mwenye kuyafanya awe na imani ya kumuamini Allah Mtukufu na kumtakasia na kumfuata Mtume Wake Muhammd, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie.

وَقَدِمۡنَآ إِلَىٰ مَا عَمِلُواْ مِنۡ عَمَلٖ فَجَعَلۡنَٰهُ هَبَآءٗ مَّنثُورًا ٢٣

**24.** Watu wa Peponi, Siku ya Kiyama, watakuwa na mahali pa kutulia bora zaidi kuliko watu wa Motoni, na watakuwa na mashukio mazuri kabisa. Raha yao imekamilika na starehe yao haitakuwa na chochote kile chenye kuharibu.

أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ يَوۡمَئِذٍ خَيۡرٞ مُّسۡتَقَرّٗا وَأَحۡسَنُ مَقِيلٗا ٢٤

**25.** Ikumbuke, ewe Mtume, Siku hiyo ambayo mbingu zitapasuka pasuka, na katika mwanya wa pasuko hizo

وَيَوۡمَ تَشَقَّقُ ٱلسَّمَآءُ بِٱلۡغَمَٰمِ وَنُزِّلَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ تَنزِيلًا ٢٥

yajitokeza mawingu meupe yaliyo membamba, na Siku hiyo Allah Mtukufu Awateremshe Malaika wa mbinguni wawazunguke viumbe katika Mkusanyiko, na Allah Mtukufu, Aliyetukuka na kuwa juu, Aje kufanya uamuzi baina ya waja kwa namna inayonasibiana na utukufu Wake.

ٱلۡمُلۡكُ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡحَقُّ لِلرَّحۡمَٰنِۚ وَكَانَ يَوۡمًا عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ عَسِيرٗا ٢٦

**26.** Mamlaka ya kikweli katika Siku hii ni ya Mwingi wa rehema Peke Yake bila mwingine. Na Siku hii itakuwa ngumu kwa makafiri kwa mateso yatakayowapata na adhabu kali.

وَيَوۡمَ يَعَضُّ ٱلظَّالِمُ عَلَىٰ يَدَيۡهِ يَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي ٱتَّخَذۡتُ مَعَ ٱلرَّسُولِ سَبِيلٗا ٢٧

**27.** Na ikumbuke, ewe Mtume, Siku ambayo mwenye kujidhulumu nafsi yake ataiuma mikono yake kwa majuto na unguliko kwa kusema, «Laiti ningemfuata Mtume wa Allah Mtukufu Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, na nikamfuata katika kuufanya Uislamu kuwa ni njia ya Peponi,»

يَٰوَيۡلَتَىٰ لَيۡتَنِي لَمۡ أَتَّخِذۡ فُلَانًا خَلِيلٗا ٢٨

**28.** Na atasema kwa majuto, «Laiti sikumfanya fulani kuwa ni rafiki wa kumfuata na kumpenda».

لَّقَدۡ أَضَلَّنِي عَنِ ٱلذِّكۡرِ بَعۡدَ إِذۡ جَآءَنِيۗ وَكَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ لِلۡإِنسَٰنِ خَذُولٗا ٢٩

**29.** Amenipoteza rafiki huyu na kuniepusha na Qur'ani baada ya kunijia, Na Shetani aliyefukuzwa kwenye rehema za Allah Mtukufu amekuwa daima ni mwenye kumtupa mwanadamu. Katika aya hizi kuna onyo kwamba rafiki mbaya asifuatwe, kwani yeye huenda akawa ni sababu ya kumtia, yule anayefuatana na yeye, Motoni.

وَقَالَ ٱلرَّسُولُ يَٰرَبِّ إِنَّ قَوۡمِي ٱتَّخَذُواْ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ مَهۡجُورٗا ٣٠

**30.** Na Mtume amesema akishtakia matendo ya watu wake, Ewe Mola wangu! Kwa kweli watu

wangu wameiacha hii Qur’ani na wameihama, wameendelea sana katika kuipa mgongo na kuacha kuizingatia na kuitumia na kuifikisha. Katika aya hii pana onyo kali kwa anayeihama Qur’ani na kutoifanyia kazi.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوّٗا مِّنَ ٱلۡمُجۡرِمِينَۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ هَادِيٗا وَنَصِيرٗا ٣١

**31.** Na kama tulivyokufanya, ewe Mtume, uwe na maadui miongoni mwa wahalifu wa watu wako, tulimfanya kila Nabii, miongoni mwa Manabii, awe na adui kati ya wale wahalifu wa watu wake. Basi vumilia kama walivyovumilia. Na inatosha kuwa Mola wako ni Mwenye kuongoa, ni Mwenye kuelekeza, ni Mwenye kuonyesha njia, na ni Mwenye kutoa msaada wa kukusaidia wewe dhidi ya maadui zako. Katika haya pana maliwazo kwa Nabii Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَا نُزِّلَ عَلَيۡهِ ٱلۡقُرۡءَانُ جُمۡلَةٗ وَٰحِدَةٗۚ كَذَٰلِكَ لِنُثَبِّتَ بِهِۦ فُؤَادَكَۖ وَرَتَّلۡنَٰهُ تَرۡتِيلٗا ٣٢

**32.** Na Waliokanusha walisema, «Si hii Qur’ani ateremshiwe Muhammad kwa mara moja» kama ilivyokuwa Taurati, Injili na Zaburi? Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, Akasema «Tumeiteremsha ikiwa hivyo, kidogo kidogo, ili kuutia nguvu moyo wako na ili wewe uzidi utulivu, upate kuielewa na kuibeba, na tumeifafanua kwa kuithibitisha na kwa kuileta polepole».

وَلَا يَأۡتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ وَأَحۡسَنَ تَفۡسِيرًا ٣٣

**33.** Na hawakujii, ewe Mtume, hawa washirikina na hoja yoyote au utata wowote isipokuwa tutakuletea majibu ya ukweli na ufafanuzi wake mzuri zaidi.

**34.** Hao makafiri ndio watakaoburutwa kwa nyuso zao hadi kwenye Moto wa Jahanamu. Hao ndio wenye mashukio mabaya kabisa miongoni mwa watu, na ndio walioko mbali kabisa na njia ya haki.

ٱلَّذِينَ يُحۡشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمۡ إِلَىٰ جَهَنَّمَ أُوْلَٰٓئِكَ شَرّٞ مَّكَانٗا وَأَضَلُّ سَبِيلٗا ٣٤

**35.** Na kwa hakika, tulimpelekea Mûsã Taurati, tukamfanya ndugu yake Hãrûn kuwa ni msaidizi wake.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَجَعَلۡنَا مَعَهُۥٓ أَخَاهُ هَٰرُونَ وَزِيرٗا ٣٥

**36.** Na tukawaambia wao wawili, «nendeni kwa Fir'awn na watu wake waliozikanusha dalili za umola[1] wetu na uungu wetu.» Basi wakawaendea na wakawalingania wamuamini Allah Mtukufu, wamtii na wasimshirikishe. Wakawakanusha, na kwa hivyo tukawaangamiza maangamivu makubwa.

فَقُلۡنَا ٱذۡهَبَآ إِلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا فَدَمَّرۡنَٰهُمۡ تَدۡمِيرٗا ٣٦

**37.** Na tuliwazamisha watu wa Nûḥ kwa mafuriko walipomkanusha. Na mwenye kumkanusha Mtume yoyote huwa amewakanusha Mitume wote. Na tulikufanya kule kuwazamisha ni mazingatio kwa watu. Na tutawapatia wao na wale waliofuata njia yao katika kukanusha, Siku ya Kiyama, adhabu yenye kuumiza.

وَقَوۡمَ نُوحٖ لَّمَّا كَذَّبُواْ ٱلرُّسُلَ أَغۡرَقۡنَٰهُمۡ وَجَعَلۡنَٰهُمۡ لِلنَّاسِ ءَايَةٗۖ وَأَعۡتَدۡنَا لِلظَّٰلِمِينَ عَذَابًا أَلِيمٗا ٣٧

**38.** Na tuliwaangamiza hao 'Ād, watu wa Hūd, na Thamūd, watu wa Ṣāliḥ, na watu wa Kisimani na watu wengine wengi waliokuwako baina ya watu wa Nûḥ, kina 'Ãd, kina Thamūd na watu wa *Rass*(hapo kisimani), hakuna awajuao isipokuwa Allah Mtukufu.

وَعَادٗا وَثَمُودَاْ وَأَصۡحَٰبَ ٱلرَّسِّ وَقُرُونَۢا بَيۡنَ ذَٰلِكَ كَثِيرٗا ٣٨

1 Dalili ya umola wa Allah Mtukufu ni dalili ya kuwa Yeye Ndiye mlezi.

**39.** Na *ummah* wote hao tuliwabainishia hoja na kuwafafanulia dalili na tukawaondolea nyudhuru (za kutojua). Pamoja na hivyo, hawakuamini, na kwa ajili hiyo tuliwapa maangamivu kwa kuwaadhibu.

وَكُلًّا ضَرَبۡنَا لَهُ ٱلۡأَمۡثَٰلَۖ وَكُلًّا تَبَّرۡنَا تَتۡبِيرًا ﴿٣٩﴾

**40.** Na washirikina wa *Makkah* walikuwa wakikipitia kijiji cha watu wa Lūṭ katika safari zao, nacho ni kijiji cha *Sadūm* ambacho kiliangamizwa kwa mawe kutoka mbinguni, wasizingatie kwa hilo, bali walikuwa hawatazamii kuwa kuna marejeo Siku ya Kiyama ambapo wao watalipwa.

وَلَقَدۡ أَتَوۡاْ عَلَى ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِيٓ أُمۡطِرَتۡ مَطَرَ ٱلسَّوۡءِۚ أَفَلَمۡ يَكُونُواْ يَرَوۡنَهَاۚ بَلۡ كَانُواْ لَا يَرۡجُونَ نُشُورٗا ﴿٤٠﴾

**41.** Na wakuonapo hao wakanushaji, ewe Mtume, wanakufanyia shere wakisema, «Je, ni huyu yule anayedai kwamba Allah Mtukufu amemtuma kuwa ni mjumbe kwetu?»

وَإِذَا رَأَوۡكَ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا ٱلَّذِي بَعَثَ ٱللَّهُ رَسُولًا ﴿٤١﴾

**42.** Yeye amekaribia kutuepusha na kuwaabudu masanamu wetu kwa hoja zake za nguvu na ufasaha wake, lau Tusingesimama imara juu ya kuwaabudu. Na watajuwa, watakapoiona adhabu wanayoistahili, ni nani aliyepotoka zaidi kidini: ni wao au ni Muhammad?

إِن كَادَ لَيُضِلُّنَا عَنۡ ءَالِهَتِنَا لَوۡلَآ أَن صَبَرۡنَا عَلَيۡهَاۚ وَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ حِينَ يَرَوۡنَ ٱلۡعَذَابَ مَنۡ أَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٤٢﴾

**43.** Mwangalie, ewe Mtume, kwa kumuonea ajabu yule aliyeyatii matamanio yake kama kumtii Allah Mtukufu. Je, wewe utakuwa ni mwenye kumtunza mpaka umrudishe kwenye Imani?

أَرَءَيۡتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ أَفَأَنتَ تَكُونُ عَلَيۡهِ وَكِيلًا ﴿٤٣﴾

**44.** Au unadhani kwamba wengi wao wanazisikia aya za Allah Mtukufu, kusikia kwa kuzingatia, au wanayaelewa yaliyomo ndani yake? Hawakuwa isipokuwa ni kama

أَمۡ تَحۡسَبُ أَنَّ أَكۡثَرَهُمۡ يَسۡمَعُونَ أَوۡ يَعۡقِلُونَۚ إِنۡ هُمۡ إِلَّا كَٱلۡأَنۡعَٰمِ بَلۡ هُمۡ أَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٤٤﴾

wanyama, katika kutonufaika kwa wanayoyasikia, bali wao wamepotea njia zaidi kuliko hao wanyama.

أَلَمۡ تَرَ إِلَىٰ رَبِّكَ كَيۡفَ مَدَّ ٱلظِّلَّ وَلَوۡ شَآءَ لَجَعَلَهُۥ سَاكِنٗا ثُمَّ جَعَلۡنَا ٱلشَّمۡسَ عَلَيۡهِ دَلِيلٗا ﴿٤٥﴾

**45.** Kwani huoni vipi Allah Mtukufu Alivyokinyosha kivuli kuanzia kutokea alfajiri mpaka kutokea jua? Na lau Allah Mtukufu angetaka angekifanya kisimame na kitulie, kisiondolewe na jua kisha tungelifanya jua kuwa ni alama ambayo kwa hali zake inachukuliwa dalili ya hali za kivuli.

ثُمَّ قَبَضۡنَٰهُ إِلَيۡنَا قَبۡضٗا يَسِيرٗا ﴿٤٦﴾

**46.** Kisha kivuli kinapotea kidogo kidogo, kila kunapoongezeka kupaa juu kwa jua ndipo kunapoongezeka kupungua kwake. Hilo ni miongoni mwa dalili za uwezo wa Allah Mtukufu, ukubwa Wake, na kwamba Yeye Peke Yake Ndiye Anayestahiki kuabudiwa, si mwengine.

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ لِبَاسٗا وَٱلنَّوۡمَ سُبَاتٗا وَجَعَلَ ٱلنَّهَارَ نُشُورٗا ﴿٤٧﴾

**47.** Na Allah Mtukufu Aliyetukuka Ndiye Aliyewawekea usiku kuwa ni wenye kuwasitiri nyinyi kwa giza lake, kama vile mavazi yanavyowasitiri. Na Amewawekea usingizi kuwa ni raha ya miili yenu, ndani yake mnatulia na mnapumzika. Na Amewawekea mchana ili mtawanyike kwenye ardhi na mtafute maisha yenu.

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ ٱلرِّيَٰحَ بُشۡرَۢا بَيۡنَ يَدَيۡ رَحۡمَتِهِۦۚ وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ طَهُورٗا ﴿٤٨﴾

**48.** Na Yeye Ndiye Aliyetuma upepo unaobeba mawingu, wenye kuwabashiria watu mvua, ikiwa ni rehema kutoka Kwake; na tumeyateremsha kutoka mbinguni maji ya kujisafisha nayo.

لِّنُحۡـِۧيَ بِهِۦ بَلۡدَةٗ مَّيۡتٗا وَنُسۡقِيَهُۥ مِمَّا خَلَقۡنَآ أَنۡعَٰمٗا وَأَنَاسِيَّ كَثِيرٗا ﴿٤٩﴾

**49.** Ili tutoe kwayo mimea mahali pasipo na mimea, ipate kuhuika ardhi ya ukame baada ya kuwa imekufa (kwa

ukavu), na ili tuwanyweshe maji hayo wanyama howa na watu miongoni mwa viumbe vyetu vyingi.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَٰهُ بَيْنَهُمْ لِيَذَّكَّرُوا۟ فَأَبَىٰٓ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ﴿٥٠﴾

**50.** Na hakika tunateremsha mvua juu ya sehemu ya ardhi bila ya nyingine, ili wale walioteremshiwa mvua wapate kukumbuka neema ya Allah Mtukufu juu yao na wamshukuru, na ili wale walionyimwa mvua wafanye haraka kutubia kwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka na kuwa juu, Apate kuwarehemu wao na kuwanywesha. Lakini wengi wa watu wanakataa na wanakanusha neema zetu juu yao, kama neno lao wanalolisema, «tumeletewa mvua kwa sababu ya nyota kadha na kadha».

وَلَوْ شِئْنَا لَبَعَثْنَا فِى كُلِّ قَرْيَةٍ نَّذِيرًا ﴿٥١﴾

**51.** Na lau tungetaka tungepeleka muonyaji katika kila mji, wa kuwalingania wao kwa Allah Mtukufu, Aliyeshinda na kutukuka, na kuwaonya wao na adhabu Yake. Lakini tumekufanya wewe, ewe Mtume, ni mwenye kupelekwa kwa watu wote wa ardhini, na tumekuamrisha wewe uwafikishie hii Qur'ani.

فَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَجَٰهِدْهُم بِهِۦ جِهَادًا كَبِيرًا ﴿٥٢﴾

**52.** Basi usiwatii makafiri kwa kuacha kitu chochote kile ambacho umetumwa nacho. Lakini fanya bidii yako katika kuufikisha ujumbe na upigane jihadi na wenye kuikanusha hii Qur'ani, kupigana jihadi kukubwa kusikochanganyika na udhaifu.

۞ وَهُوَ ٱلَّذِى مَرَجَ ٱلْبَحْرَيْنِ هَٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ وَهَٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ وَجَعَلَ بَيْنَهُمَا بَرْزَخًا وَحِجْرًا مَّحْجُورًا ﴿٥٣﴾

**53.** Na Allah Mtukufu Ndiye Aliyezichanganya bahari mbili: ya tamu yenye ladha nzuri, na ya chumvi yenye uchumvi mwingi, na Akaweka baina ya hizo mbili kizuizi

chenye kuzuia kila mojawapo ya hizo isiiharibu nyingine, na pingamizi ili mojawapo isiifikie nyingine.

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ مِنَ ٱلْمَآءِ بَشَرًا فَجَعَلَهُۥ نَسَبًا وَصِهْرًا ۗ وَكَانَ رَبُّكَ قَدِيرًا ﴿٥٤﴾

**54.** Na Yeye Ndiye Aliyeumba kizazi cha kiume na kike kutokana na manii ya mwanamume, na kutokana na hayo ukapatikana ujamaa wa kinasaba na ujamaa wa ukwe. Na Mola wako ni Mwenye uwezo wa kuumba Anachotaka.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُهُمْ وَلَا يَضُرُّهُمْ ۗ وَكَانَ ٱلْكَافِرُ عَلَىٰ رَبِّهِۦ ظَهِيرًا ﴿٥٥﴾

**55.** Na pamoja na dalili hizi za uwezo wa Allah Mtukufu na wema Wake kwa viumbe Wake, makafiri wanaabudu, badala ya Allah Mtukufu, kitu ambacho hakiwanufaishi wakikiabudu wala hakiwadhuru wakiacha kukiabudu. Na kafiri ni msaidizi wa Shetani juu ya Mola wake, kwa kufanya ushirikina katika ibada ya Allah Mtukufu, na ni mwenye kumpa nguvu huyo shetani juu ya kumuasi Allah Mtukufu.

وَمَآ أَرْسَلْنَـٰكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٥٦﴾

**56.** Na hatukukutuma wewe, ewe Mtume, isipokuwa uwe ni mwenye kuwabashiria Waumini Pepo na mwenye kuwaonya makafiri na Moto.

قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِلَّا مَن شَآءَ أَن يَتَّخِذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿٥٧﴾

**57.** Waambie, «Sitaki kutoka kwenu, kwa kufikisha ujumbe, malipo yoyote. Lakini mwenye kutaka kuongoka na kufuata njia ya haki inayompeleka kwa Mola wake na kutenda katika mambo Anayoyaridhia, mimi sitawalazimisha hilo, isipokuwa hilo, kwa kweli, ni bora kwa maslahi ya nafsi zenu».

وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱلْحَىِّ ٱلَّذِى لَا يَمُوتُ وَسَبِّحْ بِحَمْدِهِۦ ۚ وَكَفَىٰ بِهِۦ بِذُنُوبِ عِبَادِهِۦ خَبِيرًا ﴿٥٨﴾

**58.** Na jitegemeze kwa Allah Mtukufu Ambaye Ana uhai uliokamilika kwa namna zote, kama inavyonasibiana na utukufu Wake, Ambaye hafi, na umtakase na sifa za upungufu.

Na inatosha kuwa Allah Mtukufu ni Mtambuzi wa madhambi ya viumbe Vyake. Hakuna chochote kinachofichika Kwake katika hayo. Na Atawahesabia na Atawalipa kwa hayo.

ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۚ ٱلرَّحْمَٰنُ فَسْـَٔلْ بِهِۦ خَبِيرًا ﴿٥٩﴾

**59.** Aliyeumba mbingu na ardhi na vilivyoko baina yake kwa Siku sita, kisha akawa juu ya *'Arshi* yake kulingana na utukufu Wake, Yeye Ndiye Mwingi wa rehema. Basi muulize, ewe Mtume, Mtambuzi kuhusu Yeye Allah Mtukufu, Aliyetakasika, Anajikusudia Mwenyewe Aliyetukuka, kwani Yeye Ndiye Anayejua sifa Zake, ukuu Wake na utukufu Wake. Na hakuna yoyote, katika binadamu, anayemjua zaidi Allah Mtukufu wala anayetambua habari Zake zaidi kuliko mja Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱسْجُدُوا۟ لِلرَّحْمَٰنِ قَالُوا۟ وَمَا ٱلرَّحْمَٰنُ أَنَسْجُدُ لِمَا تَأْمُرُنَا وَزَادَهُمْ نُفُورًا ۩ ﴿٦٠﴾

**60.** Na wakiambiwa makafiri, «Msujudieni *Al-Raḥmān* (Mwingi wa rehema) na muabuduni,» wanasema, «Hatumjui *Al-Raḥmān* (Mwingi wa rehema). Je, tukisujudie kila unachotuamrisha kukisujudia kwa kutii amri yako?» Basi hilo la kuwaita wao kumsujudia *Al-Raḥmān* (Mwingi wa rehema) linawaongezea wao kuikimbia imani na kuwa mbali nayo.

تَبَارَكَ ٱلَّذِى جَعَلَ فِى ٱلسَّمَآءِ بُرُوجًا وَجَعَلَ فِيهَا سِرَٰجًا وَقَمَرًا مُّنِيرًا ﴿٦١﴾

**61.** Ni kubwa baraka za Mwingi wa rehema na ni nyingi kheri Zake Aliyeziweka mbinguni nyota kubwa pamoja na njia zake, na akaliweka, katika hizo mbingu, jua linalotoa mwangaza na mwezi unaong'ara.

وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ خِلۡفَةٗ لِّمَنۡ أَرَادَ أَن يَذَّكَّرَ أَوۡ أَرَادَ شُكُورٗا ﴿٦٢﴾

**62.** Na Yeye Ndiye Aliyefanya usiku na mchana vipishane, kimoja baada ya kingine, kwa anayetaka kuzingatia hilo kwa kumuamini Allah Mtukufu, Mpelekeshaji mambo na Muumbaji au anayetaka kumshukuru Allah Mtukufu, Aliyetukuka, kwa neema Zake na mema Yake.

وَعِبَادُ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلَّذِينَ يَمۡشُونَ عَلَى ٱلۡأَرۡضِ هَوۡنٗا وَإِذَا خَاطَبَهُمُ ٱلۡجَٰهِلُونَ قَالُواْ سَلَٰمٗا ﴿٦٣﴾

**63.** Na waja wa Mwingi wa rehema walio wema ni wale ambao wanatembea juu ya ardhi kwa utulivu wakiwa wanyenyekevu; na wajinga mafedhuli wanapowasemesha maneno ya kuwaudhi wanawapa majibu mazuri, na wanasema nao maneno ya kuwafanya wasalimike na dhambi, na (pia wasalimike na) kukabiliana na mjinga kwa ujinga wake.

وَٱلَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمۡ سُجَّدٗا وَقِيَٰمٗا ﴿٦٤﴾

**64.** Na ambao wanaswali usiku kwa wingi wakimtakasia Mola wao, wakiwa ndani ya Swala na wakijidhalilisha Kwake kwa kusujudu na kusimama.

وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱصۡرِفۡ عَنَّا عَذَابَ جَهَنَّمَۖ إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا ﴿٦٥﴾

**65.** Na ambao, pamoja na kujibidiisha kufanya ibada, wanamuogopa Mola wao na kwa hivyo wanamuomba Awaokoe na adhabu ya Jahanamu, kwani adhabu yake inalazimiana na muadhibiwa.

إِنَّهَا سَآءَتۡ مُسۡتَقَرّٗا وَمُقَامٗا ﴿٦٦﴾

**66.** Kwa hakika moto wa Jahanamu ni mahali pabaya pa kutulia na kukaa.

وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَنفَقُواْ لَمۡ يُسۡرِفُواْ وَلَمۡ يَقۡتُرُواْ وَكَانَ بَيۡنَ ذَٰلِكَ قَوَامٗا ﴿٦٧﴾

**67.** Na ambao wakitumia mali zao hawapitishi kipimo katika kutoa wala hawabani katika matumizi, na kutumia kwao huwa kuko kati na kati baina ya kupitisha kipimo na kubana.

**68.** Na ambao wanampwekesha Allah Mtukufu na hawamuombi wala kumuabudu mola asiyekuwa Yeye, wala hawaiui nafsi ambayo Allah Mtukufu Ameharamisha kuuawa isipokuwa kwa kitu kinachopasisha kuuawa, kama vile kukufuru baada ya kuamini, au kuzini baada ya ndoa, au kumuua mtu kwa uadui, wala hawazini, bali wanazihifadhi tupu zao isipokuwa kwa wake zao au wale ambao mikono yao ya kulia imemiliki. Na mwenye kuyafanya madhambi haya makubwa atakuta mateso huko Akhera.

وَٱلَّذِينَ لَا يَدۡعُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ وَلَا يَقۡتُلُونَ ٱلنَّفۡسَ ٱلَّتِي حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَلَا يَزۡنُونَۚ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ يَلۡقَ أَثَامًا ٦٨

**69.** Ataongezewa adhabu maradufu Siku ya Kiyama na atakaa humo milele akiwa mdhalilifu mnyonge. Onyo la kukaa milele ni kwa wale wanaoyafanya yote hayo au ni kwa yule aliyemshirikisha Allah Mtukufu.

يُضَٰعَفۡ لَهُ ٱلۡعَذَابُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَيَخۡلُدۡ فِيهِۦ مُهَانًا ٦٩

**70.** Lakini mwenye kutubia kutokana na madhambi haya toba ya dhati, na akaamini imani ya kukata yenye kuambatana na matendo mema, basi hao Allah Mtukufu Atawafutia makosa yao na Atawaweka mahali Pake pema, kwa sababu ya kutubia kwao na kujuta kwao. Na kwa hakika Allah Mtukufu ni Mwingi wa kusamehe kwa anayetubia, ni Mwingi wa rehema kwa waja Wake, kwa kuwa Amewaita watubie baada ya kushindana na Yeye kwa kufanya maasia makubwa kabisa.

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ عَمَلًا صَٰلِحًا فَأُوْلَٰٓئِكَ يُبَدِّلُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِهِمۡ حَسَنَٰتٖۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ٧٠

**71.** Na yoyote anayetubia kwa madhambi aliyoyafanya na akafanya matendo mema, basi yeye, kwa hilo, atakuwa amerudi kwa Allah Mtukufu

وَمَن تَابَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَإِنَّهُۥ يَتُوبُ إِلَى ٱللَّهِ مَتَابًا ٧١

kisawasawa, na hapo Allah Mtukufu Ataikubali toba yake na Atazifuta dhambi zake.

**72.** Na ambao hawatoi ushahidi wa urongo wala hawahudhurii vikao vyake, na wapitapo kwa watu wa ubatilifu na ulaghai bila ya kukusudia wanapita hali ya kupa mgongo na kupinga, wanajiepusha nao (huo ubatilifu na ulaghai) na hawauridhii kwa wengine.

وَٱلَّذِينَ لَا يَشۡهَدُونَ ٱلزُّورَ وَإِذَا مَرُّواْ بِٱللَّغۡوِ مَرُّواْ كِرَامٗا ٧٢

**73.** Na ambao wakipewa mawaidha kwa aya za Qur'ani na dalili za upweke wa Allah Mtukufu hawajighafilishi nazo wakawa kama ambao ni viziwi hawakuzisikia na vipofu hawakuziona, lakini nyoyo zao zinazielewa na akili zao zinafunguka kuzikubali, na basi hapo wanajiporomosha kwa Allah Mtukufu hali ya kusujudu na kutii.

وَٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ لَمۡ يَخِرُّواْ عَلَيۡهَا صُمّٗا وَعُمۡيَانٗا ٧٣

**74.** Na ambao wanamuomba Allah Mtukufu Aliyetukuka wakisema, «Mola wetu! Tutunukie miongoni mwa wake zetu na watoto wetu cha kutuliza macho yetu na chenye maliwazo na furaha kwetu, na utufanye ni kiigizo chema kwa wachamungu kutuiga».

وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبۡ لَنَا مِنۡ أَزۡوَٰجِنَا وَذُرِّيَّٰتِنَا قُرَّةَ أَعۡيُنٖ وَٱجۡعَلۡنَا لِلۡمُتَّقِينَ إِمَامًا ٧٤

**75.** Hao waja wa Mwingi wa rehema, waliosifika kwa sifa zilizopita, watalipwa majumba ya Peponi ya juu kabisa, kwa rehema za Allah Mtukufu, na kwa sababu ya uvumilivu wao juu ya kufanya matendo ya utiifu, na watalakiwa humo Peponi kwa maamkizi na salamu kutoka kwa Malaika, na

أُوْلَٰٓئِكَ يُجۡزَوۡنَ ٱلۡغُرۡفَةَ بِمَا صَبَرُواْ وَيُلَقَّوۡنَ فِيهَا تَحِيَّةٗ وَسَلَٰمًا ٧٥

watakuta maisha mema na kusalimika na maafa.

خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ حَسُنَتۡ مُسۡتَقَرّٗا وَمُقَامٗا ٧٦

**76.** hali ya kukaa milele humo bila ya kufa. Ni nzuri mno hiyo Pepo kuwa ni mahali pa wao kutulia na makao ya wao kukaa, hawatataka kutoka humo.

قُلۡ مَا يَعۡبَؤُاْ بِكُمۡ رَبِّي لَوۡلَا دُعَآؤُكُمۡۖ فَقَدۡ كَذَّبۡتُمۡ فَسَوۡفَ يَكُونُ لِزَامَۢا ٧٧

**77.** Allah Mtukufu Anatoa habari kuwa Yeye hawajali watu wala hashughuliki nao lau si wao kumuomba Yeye maombi ya ibada na maombi ya kutaka msaada, Hakika yenu nyinyi, enyi makafiri, mmekanusha, na ukanushaji wenu utapelekea mpate adhabu yenye kuwa na nyinyi, kama vile mwenye kudai anavyokuwa na mdaiwa wake, na Atawaangamiza duniani na Akhera.

## SURA YA AL-SHUʿARĀ

## سُورَةُ الشُّعَرَاءِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** «Ṭā, Sīn, Mīm.» Yametangulia maelezo kuhusu herufi za mkato mwanzo wa sura ya *Al-Baqarah*.

طسٓمٓ ١

**2.** Hizi ni aya za Qur'ani yenye kufafanua kila kitu, yenye kupambanua baina ya uongofu na upotevu.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢

**3.** Huenda wewe, ewe Mtume, kwa kuwa una hamu sana ya kutaka wao waongoke, ukajiangamiza mwenyewe kwa kuwa wao hawakukuamini na hawakufuata kimatendo uongofu wako. Basi usifanye hivyo.

لَعَلَّكَ بَٰخِعٞ نَّفۡسَكَ أَلَّا يَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ٣

**4.** Tukitaka tutawateremshia wakanushaji, miongoni mwa watu wako, miujiza itokayo mbinguni yenye kuwaogopesha itakayowalazimisha wao kuamini, na hapo shingo zao ziwe zimenyongeka na kudhalilika. Lakini hatukutaka hilo, kwani Imani yenye kunufaisha ni kuyaamini yaliyoyaghaibu kwa hiyari.[1]

إِن نَّشَأۡ نُنَزِّلۡ عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ءَايَةٗ فَظَلَّتۡ أَعۡنَٰقُهُمۡ لَهَا خَٰضِعِينَ ٤

**5.** Na hauwajii washirikina hawa ukumbusho, kutoka kwa Mwingi wa rehema unaoanzwa kuteremshwa, kitu baada ya kitu, wenye kuwaamrisha na kuwakataza na kuwakumbusha Dini ya kweli, isipokuwa wanaupa mgongo na hawaukubali.

وَمَا يَأۡتِيهِم مِّن ذِكۡرٖ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ مُحۡدَثٍ إِلَّا كَانُواْ عَنۡهُ مُعۡرِضِينَ ٥

---

1 Rejea sura ya Al-Baqarah aya:3, kwa maelezo zaidi kuhusu ghayb (Yaliyoghibu)

**6.** Kwa hakika washaikanusha Qur'ani na washaifanyia shere, basi zitawajia wao habari za jambo ambalo walikuwa wakilifanyia shere na dharau, na itawashukia wao adhabu ikiwa ni malipo ya kumuasi Mola wao.

فَقَدْ كَذَّبُوا۟ فَسَيَأْتِيهِمْ أَنۢبَـٰٓؤُا۟ مَا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ۝٦

**7.** Je, wanakanusha na hali wao hawakuiangalia ardhi ambayo ndani yake tumeotesha kila aina nzuri ya mimea ambayo hakuna awezae kuiyotesha isipokuwa Mola wa viumbe vyote?

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَى ٱلْأَرْضِ كَمْ أَنۢبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوْجٍ كَرِيمٍ ۝٧

**8.** Kwa hakika, katika kuitoa mimea kwenye ardhi ni dalili ya wazi ya ukamilifu wa uwezo wa Allah Mtukufu, na wengi wa watu hawakuwa ni wenye kuamini.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ۝٨

**9.** Na kwa hakika Mola wako Ndiye Mshindi wa kila kiumbe, ni Mwenye kurehemu Ambaye rehema Yake imeenea kila kitu.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ۝٩

**10.** Na wakumbushe watu wako, ewe Mtume, pindi Mola wako Alipomuita Mûsã kuwa awaendee watu madhalimu.

وَإِذْ نَادَىٰ رَبُّكَ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱئْتِ ٱلْقَوْمَ ٱلظَّـٰلِمِينَ ۝١٠

**11.** Nao ni watu wa Fir'awn na uwaambie wayaogope mateso ya Allah Mtukufu Aliyetukuka na waache ukafiri na upotevu walionao.

قَوْمَ فِرْعَوْنَ ۚ أَلَا يَتَّقُونَ ۝١١

**12.** Mûsã akasema, «Mola wangu! Mimi ninaogopa wasije wakanikanusha juu ya utume».

قَالَ رَبِّ إِنِّىٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ۝١٢

**13.** Na moyo wangu ukaingia kero kwa kunikanusha, na ulimi wangu usiwe na ufasaha wa kulingania. Basi mtume Jibrili aende na wahyi kwa ndugu

وَيَضِيقُ صَدْرِى وَلَا يَنطَلِقُ لِسَانِى فَأَرْسِلْ إِلَىٰ هَـٰرُونَ ۝١٣

yangu Hārūn, ili anisaidie na aniamini kwa ninayoyasema, na awafafanulie kile ninachowaambia, kwani yeye ana ufasaha zaidi wa matamshi kuliko mimi.

وَلَهُمۡ عَلَيَّ ذَنۢبٞ فَأَخَافُ أَن يَقۡتُلُونِ ١٤

**14.** Na watanishika na kosa la kumuua mwanamume wa jamii ya *Qibṭī* miongoni mwao, na kwa hivyo ninaogopa wasiniue kwa ajili yake.

قَالَ كَلَّاۖ فَٱذۡهَبَا بِـَٔايَٰتِنَآۖ إِنَّا مَعَكُم مُّسۡتَمِعُونَ ١٥

**15.** Allah Mtukufu Akamwambia Mûsã, Sivyo hivyo! Hawatakuua. Na nimekubali matakwa yako juu ya Hārūn. Basi nendeni mkiwa na miujiza yenye kuonyesha ukweli wenu. Sisi tuko pamoja na nyinyi kwa ujuzi, utunzi na usaidizi tunasikiliza.

فَأۡتِيَا فِرۡعَوۡنَ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولُ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦

**16.** Mjieni Fir’awn na mumwambie, Sisi tumetumwa kwako na kwa watu wako kutoka kwa Mola wa viumbe wote.

أَنۡ أَرۡسِلۡ مَعَنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ١٧

**17.** Kwamba uwaache Wana wa Israîl waende na sisi.

قَالَ أَلَمۡ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدٗا وَلَبِثۡتَ فِينَا مِنۡ عُمُرِكَ سِنِينَ ١٨

**18.** Fir’awn akasema kumwambia Mûsã kwa kumsimanga, Je, hatukukulea kwenye majumba yetu ukiwa mchanga, ukakaa kwenye utunzi wetu miaka (mingi) katika umri wako?

وَفَعَلۡتَ فَعۡلَتَكَ ٱلَّتِي فَعَلۡتَ وَأَنتَ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩

**19.** Ukafanya tendo la jinai kwa kumuua mwanamume miongoni mwa watu wangu, ulipompiga na ukamsukuma, na wewe ni miongoni mwa wakanushaji neema zangu na kukataa umola wangu?

قَالَ فَعَلۡتُهَآ إِذٗا وَأَنَا۠ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ٢٠

**20.** Mûsã akasema kumjibu Fir’awn, «Nilifanya uliyoyataja kabla Allah Mtukufu Hajaniletea wahyi na kunituma kama Mtume».

فَفَرَرۡتُ مِنكُمۡ لَمَّا خِفۡتُكُمۡ فَوَهَبَ لِي رَبِّي حُكۡمٗا وَجَعَلَنِي مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٢١

**21.** Ndipo nilitoka kwenu kwa kukimbia kuelekea Madyan nilipoogopa usije ukaniua kwa nililolifanya bila kukusudia, Na Mola wangu Akanitunuku unabii na elimu na Akanifanya ni miongoni mwa Mitume.

وَتِلۡكَ نِعۡمَةٞ تَمُنُّهَا عَلَيَّ أَنۡ عَبَّدتَّ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٢٢

**22.** Na kwani huko kulelewa nyumbani kwako unakuona ni neema kutoka kwako juu yangu, na hali wewe umewafanya Wana wa Israîl ni watumwa, unawachinja wana wao wa kiume na unawaachilia wanawake wao ili watumwe na wadharauliwe?»

قَالَ فِرۡعَوۡنُ وَمَا رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٣

**23.** Fir'awn akamwambia Mûsã, «Na huyo Mola wa viumbe wote Ambaye unadai kwamba wewe ni mjumbe Wake, ni kitu gani?»

قَالَ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَآۖ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ٢٤

**24.** Mûsã akasema, «Yeye ni Mmiliki na Mwenye kuipelekesha mbingu na ardhi na vilivyoko baina ya viwili hivyo. Iwapo nyinyi mna yakini na hilo, basi aminini».

قَالَ لِمَنۡ حَوۡلَهُۥٓ أَلَا تَسۡتَمِعُونَ ٢٥

**25.** Fir'awn akasema kuwaambia walioko pembeni mwake miongoni mwa watukufu wa watu wake, Je, hamsikii maneno ya Mûsã ya ajabu kwamba kuna mola asiyekuwa mimi?

قَالَ رَبُّكُمۡ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٦

**26.** Mûsã akasema, «Mola Ambaye mimi nawalingania nyinyi Kwake ni Yule Aliyewaumba nyinyi na Aliyewaumba wa mwanzo. Basi vipi nyinyi mnamuabudu ambaye ni kiumbe kama nyinyi na yeye ana mababa waliofariki kama mababa zenu?»

قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ ٱلَّذِيٓ أُرۡسِلَ إِلَيۡكُمۡ لَمَجۡنُونٞ ٢٧

**27.** Fir'awn akasema kuwaambia wale watu wake makhsusi akiwapandisha ghadhabu zao, kwa kuwa Mûsã amemkanusha yeye, «Kwa kweli,

huyu mjumbe wenu aliyeletwa kwenu ni mwendawazimu, asema maneno yasiyofahamika».

**28.** Mûsã akasema, «Mola wa Mashariki na Magharibi na vilivyoko baina ya viwili hivyo, na vilivyomo ndani yake vya mwangaza na giza. Hili linapelekea kuwa ni lazima kumuamini Yeye Peke Yake, iwapo nyinyi ni miongoni mwa watu wa akili na kuzingatia».

قَالَ رَبُّ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِن كُنتُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Fir'awn akamwambia Mûsã kwa kumtisha, «Ukichukua mwingine asiyekuwa mimi ukamfanya ni mola nitakufunga jela pamoja na wale niliowafunga».

قَالَ لَئِنِ ٱتَّخَذْتَ إِلَٰهًا غَيْرِى لَأَجْعَلَنَّكَ مِنَ ٱلْمَسْجُونِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Mûsã akasema, «Je, utanifanya mimi ni miongoni mwa wafungwa jela, hata nikikuletea hoja ya kukata ambayo kwa hiyo utabainika ukweli wangu?»

قَالَ أَوَلَوْ جِئْتُكَ بِشَىْءٍ مُّبِينٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Fir'awn akasema, «Basi ilete ikiwa wewe ni miongoni mwa wakweli katika madai yako».

قَالَ فَأْتِ بِهِۦٓ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Hapo Mûsã akaitupa fimbo yake na ikageuka kuwa nyoka wa kikweli, si kiinimacho kama wanavyofanya wachawi.

فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِىَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ﴿٣٢﴾

**33.** Na akautoa mkono wake kwenye uwazi wa kanzu yake uliofunguliwa kifuani au chini ya kwapa lake, na papo hapo ukawa mweupe kama barafu, na sio weupe wa mbalanga, ukawashangaza waangaliaji.

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِىَ بَيْضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ﴿٣٣﴾

**34.** Fir'awn akasema kuwaambia viongozi wa watu wake, kwa kuogopa wasije wakaamini, Kwa kweli Mûsã ni mchawi hodari.

قَالَ لِلْمَلَإِ حَوْلَهُۥٓ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Anataka kuwatoa nyinyi, kwa uchawi wake, kwenye ardhi yenu. Basi mnatoa shauri gani kuhusu yeye nipate kuyafuata maoni yenu?

يُرِيدُ أَن يُخْرِجَكُم مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِۦ فَمَاذَا تَأْمُرُونَ ٣٥

**36.** Watu wake wakamwambia, «Msubirishe Mûsã na Hārūn, na utume askari mijini wawakusanye wachawi».

قَالُوٓا۟ أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَٱبْعَثْ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَـٰشِرِينَ ٣٦

**37.** Watakujia na kila anayejua uchawi na akawa hodari kuufahamu.

يَأْتُوكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيمٍ ٣٧

**38.** Wakakusanywa wachawi, na wakapangiwa wakati maalumu, nao ni wakati wa mchana wa siku ya Pambo ambayo wanajitenga na shughuli zao, na wanajikusanya na kujipamba, ili wakutane na Mûsã

فَجُمِعَ ٱلسَّحَرَةُ لِمِيقَـٰتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ٣٨

**39.** Na watu wakaulizwa hivi tayari nyinyi mshakusanyika?

وَقِيلَ لِلنَّاسِ هَلْ أَنتُم مُّجْتَمِعُونَ ٣٩

**40.** Sisi tunatarajia ushindi uwe ni wa wachawi ili tujikite kwenye dini yetu.

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ ٱلسَّحَرَةَ إِن كَانُوا۟ هُمُ ٱلْغَـٰلِبِينَ ٤٠

**41.** Na wachawi walipomjia Fir'awn walimwambia, 'Je, sisi tutakuwa na malipo ya mali au heshima ikiwa tutakuwa ni wenye kumshinda Mûsã?

فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ قَالُوا۟ لِفِرْعَوْنَ أَئِنَّ لَنَا لَأَجْرًا إِن كُنَّا نَحْنُ ٱلْغَـٰلِبِينَ ٤١

**42.** Fir'awn akasema, «Ndio, nyinyi mtapata kwangu malipo mnayoyataka, na nyinyi hapo mtakuwa ni miongoni mwa wenye kusogezwa karibu na mimi».

قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ إِذًا لَّمِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ ٤٢

**43.** Mûsã akasema kuwaambia wachawi, akitaka kuutengua uchawi wao na kuonyesha kuwa kile alichokileta si uchawi, «Tupeni mnavyovitupa vya uchawi».

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلْقُوا۟ مَآ أَنتُم مُّلْقُونَ ٤٣

**44.** Basi wakatupa kamba zao na fimbo zao, na zikawadhihirikia watu kwenye akili zao kuwa ni nyoka wanaotembea, na wakaapa kwa cheo cha Fir'awn kwa kusema, «Sisi ni wenye kushinda».

فَأَلْقَوْاْ حِبَالَهُمْ وَعِصِيَّهُمْ وَقَالُواْ بِعِزَّةِ فِرْعَوْنَ إِنَّا لَنَحْنُ ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Hapo akaitupa Mûsã fimbo yake, na papo hapo ikawa ni nyoka mkubwa, akawa anavimeza vile vilivyotokana na wao, hao wachawi, vya uzushi na bandia.

فَأَلْقَىٰ مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Waliposhuhudia hilo na wakajua kuwa halitokani na udanganyifu wa wachawi, walimuamini Allah Mtukufu na wakamsujudia.

فَأُلْقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Na wakasema, «Tumemuamini Mola wa viumbe vyote».

قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Mola wa Mûsã na Hārūn.

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Fir'awn akasema kuwaambia wachawi kwa kukataa. «Mumemkubali Mûsã bila ya idhini yangu!» Na akasema akiashiria kuwa kitendo cha Mûsã ni uchawi, «Yeye ni mkubwa wenu aliyewafundisha nyinyi uchawi, basi mtayajua mateso yatakayowafikia. Nitaikata mikono yenu na miguu yenu kitafauti: kwa kuukata mkono wa kulia na mguu wa kushoto au kinyume chake, na nitawasulubu nyote».

قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِي عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحْرَ فَلَسَوْفَ تَعْلَمُونَۚ لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Wachawi walisema kumwambia Fir'awn, «Hakuna madhara ya duniani yatakayotupata, kwa kweli sisi ni wenye kurudi kwa Mola wetu, Atupe neema ya kuendelea».

قَالُواْ لَا ضَيْرَۖ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Sisi tunataraji Mola wetu Atusamehe makosa yetu ya ushirikina na mengineyo kwa kuwa sisi ndio

إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَٰيَٰنَآ أَن كُنَّآ أَوَّلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٥١﴾

Waumini wa mwanzo katika watu wako.

**52.** Na Allah Mtukufu Akampelekea wahyi Mûsã, amani imshukie, kwamba, «Nenda usiku pamoja na walioamini miongoni mwa Wana wa Isrãîl, ili Fir'awn na askari wake, ambao watawafuata nyinyi, wasije wakawafikia kabla ya kufika kwenu baharini».

۞ وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنۡ أَسۡرِ بِعِبَادِيٓ إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ٥٢

**53.** Fir'awn akawatuma askari wake, alipopata habari kwamba Wana wa Isrãîl wameenda usiku, wakusanye jeshi lake kutoka miji ya utawala wake.

فَأَرۡسَلَ فِرۡعَوۡنُ فِي ٱلۡمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ٥٣

**54.** Fir'awn akasema, «Kwa kweli, Wana wa Isrãîl waliokimbia pamoja na Mûsã ni pote dhalili lenye idadi ndogo».

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَشِرۡذِمَةٞ قَلِيلُونَ ٥٤

**55.** Na wao wamevijaza hasira vifua vyetu kwa kuwa wameenda kinyume na dini yetu na wametoka bila ya idhini yetu.

وَإِنَّهُمۡ لَنَا لَغَآئِظُونَ ٥٥

**56.** Na sisi sote tuko macho, tuko tayari nao.

وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَٰذِرُونَ ٥٦

**57.** Allah Mtukufu Akamtoa Fir'awn na watu wake kwenye ardhi ya Misri yenye mabustani, mabubujiko ya maji.

فَأَخۡرَجۡنَٰهُم مِّن جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ٥٧

**58.** Hazina za mali na majumba mazuri.

وَكُنُوزٖ وَمَقَامٖ كَرِيمٖ ٥٨

**59.** Na kama tulivyowatoa, tuliwapatia nyumba hizo Wana wa Isrãîl baada yao wao.

كَذَٰلِكَۖ وَأَوۡرَثۡنَٰهَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٥٩

**60.** Hivyo basi Fir'awn na askari wake walimkuta Mûsã na waliokuwa pamoja na yeye wakati wa kuchomoza jua.

فَأَتۡبَعُوهُم مُّشۡرِقِينَ ٦٠

**61.** Yalipoonana makundi mawili, watu wa Mûsã walisema, «Kwa hakika kundi la Fir’awn ni lenye kutufikia na kutuangamiza».

فَلَمَّا تَرَٰٓءَا ٱلۡجَمۡعَانِ قَالَ أَصۡحَٰبُ مُوسَىٰٓ إِنَّا لَمُدۡرَكُونَ ٦١

**62.** Mûsã alisema kuwaambia, «Sivyo! Mambo si kama mlivyotaja. Hamtafikiwa. Kwa hakika Allah Mtukufu Yupo na mimi kwa msaada, Ataniongoza njia ya kuokoka mimi na kuokoka nyinyi».

قَالَ كَلَّآۖ إِنَّ مَعِيَ رَبِّي سَيَهۡدِينِ ٦٢

**63.** Hapo tukampelekea wahyi Mûsã kwamba, «Piga bahari kwa fimbo yako!» Akapiga. Na bahari ikapasuka njia kumi na mbili kwa idadi ya kabila za Wana wa Isrãîl. Na kila kipande kilichojitenga na bahari ni kama jabali kubwa.

فَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱضۡرِب بِّعَصَاكَ ٱلۡبَحۡرَۖ فَٱنفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرۡقٖ كَٱلطَّوۡدِ ٱلۡعَظِيمِ ٦٣

**64.** Na tulimsogeza karibu Fir’awn na watu wake mpaka wakaingia baharini.

وَأَزۡلَفۡنَا ثَمَّ ٱلۡأٓخَرِينَ ٦٤

**65.** Na tukamuokoa Mûsã na waliokuwa pamoja na yeye wote. Bahari ikaendelea kuachana kwake (kwa ule mpasuko) mpaka wakavuka kwenye nchi kavu.

وَأَنجَيۡنَا مُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ٦٥

**66.** Kisha tukamzamisha Fir’awn na waliokuwa pamoja na yeye kwa kuifanya bahari iwafunike baada ya wao kuingia ndani wakimfuata Mûsã na watu wake.

ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ٦٦

**67.** Kwa hakika, katika hilo lililotokea pana mazingatio ya ajabu yenye kuonyesha dalili ya uwezo wa Allah Mtukufu. Na wengi wa wafuasi wa Fir’awn hawakuwa ni wenye kuamini, pamoja na alama hii yenye kushinda.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ٦٧

**68.** Na hakika ya Mola wako Ndiye Mshindi, Ndiye Mwenye

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٦٨

kurehemu. Kwa nguvu Zake na ushindi Amewaangamiza makafiri wakanushaji, na kwa rehema zake Amemuokoa Mûsã na waliokuwa pamoja na yeye wote.

وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ إِبۡرَٰهِيمَ ٦٩

**69.** Na wasimulie makafiri, ewe Mtume, habari ya Ibrãhîm.

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَا تَعۡبُدُونَ ٧٠

**70.** Alipomuambia baba yake na watu wake, «Mnaabudu kitu gani?»

قَالُواْ نَعۡبُدُ أَصۡنَامٗا فَنَظَلُّ لَهَا عَٰكِفِينَ ٧١

**71.** Wakasema, «Tunaabudu masanamu, tunakaa na kuendelea kuyaabudu».

قَالَ هَلۡ يَسۡمَعُونَكُمۡ إِذۡ تَدۡعُونَ ٧٢

**72.** Akasema Ibrãhîm akiwatanabahisha uharibifu wa njia yao, «Kwani yanasikia maombi yenu mnapoyaomba?»

أَوۡ يَنفَعُونَكُمۡ أَوۡ يَضُرُّونَ ٧٣

**73.** Au wanawapatia manufaa mkiwaabudu? Au wanawafanya mpate madhara mkiacha kuyaabudu?

قَالُواْ بَلۡ وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا كَذَٰلِكَ يَفۡعَلُونَ ٧٤

**74.** Wakasema, «Haliwi lolote katika hayo, lakini tuliwakuta mababa zetu wakiyaabudu, na sisi tukawaiga katika yale ambayo walikuwa wakiyafanya».

قَالَ أَفَرَءَيۡتُم مَّا كُنتُمۡ تَعۡبُدُونَ ٧٥

**75.** Ibrãhîm akasema, «Je, mmevifikiria hivyo mnavyoviabudu, miongoni mwa masanamu yasiyosikia wala kunufaisha wala kudhuru?»

أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُمُ ٱلۡأَقۡدَمُونَ ٧٦

**76.** Nyinyi na mababa zenu waliowatangulia?

فَإِنَّهُمۡ عَدُوّٞ لِّيٓ إِلَّا رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٧

**77.** Kwani hao mnaowaabudu badala ya Allah Mtukufu ni maadui zangu. Lakini Mola wa viumbe wote na Mmiliki wa mambo yao, Yeye Peke Yake Ndiye ninayemuabudu.

ٱلَّذِي خَلَقَنِي فَهُوَ يَهۡدِينِ ٧٨

**78.** Yeye Ndiye Aliyeniumba kwa sura nzuri zaidi. Yeye ananiongoza kwenye maslahi ya dunia na Akhera.

وَٱلَّذِى هُوَ يُطۡعِمُنِى وَيَسۡقِينِ ٧٩

**79.** Na Yeye Ndiye Anayenineemesha kwa chakula na kinywaji.

وَإِذَا مَرِضۡتُ فَهُوَ يَشۡفِينِ ٨٠

**80.** Na nikipatwa na ugonjwa, Yeye Ndiye Anayeniponyesha na kuniondolea.

وَٱلَّذِى يُمِيتُنِى ثُمَّ يُحۡيِينِ ٨١

**81.** Na Yeye Ndiye Atakayenifisha duniani kwa kuichukua roho yangu, kisha Atanihuisha Siku ya Kiyama, hakuna awezaye hilo isipokuwa Yeye.

وَٱلَّذِىٓ أَطۡمَعُ أَن يَغۡفِرَ لِى خَطِيٓـَٔتِى يَوۡمَ ٱلدِّينِ ٨٢

**82.** Na Ambaye ninatarajia Atanisamehe dhambi zangu Siku ya Malipo.

رَبِّ هَبۡ لِى حُكۡمٗا وَأَلۡحِقۡنِى بِٱلصَّٰلِحِينَ ٨٣

**83.** Ibrãhîm akasema akimuomba Mola wake, «Mola wangu! Nitunukie elimu na fahamu, na unikutanishe na watu wema, na unikusanye mimi na wao Peponi».

وَٱجۡعَل لِّى لِسَانَ صِدۡقٖ فِى ٱلۡأٓخِرِينَ ٨٤

**84.** Na unifanye niwe na sifa nzuri na utajo mwema kwa wale watakaokuja baada yangu mpaka Siku ya Kiyama.

وَٱجۡعَلۡنِى مِن وَرَثَةِ جَنَّةِ ٱلنَّعِيمِ ٨٥

**85.** Na unifanye mimi niwe miongoni mwa waja wako utakaowarithisha starehe za Peponi.

وَٱغۡفِرۡ لِأَبِىٓ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ٨٦

**86.** Hii ni dua ya Ibrãhîm, amani imshukie, ya kumuomba Allah Mtukufu Amuokoe babake na upotevu na Ampe uongofu, ili Amsamehe, kama Ibrãhîm alivyomuahidi baba yake kumuombea kwa mungu, na ilipomdhihirikia kuwa yeye ni mwenye kuendelea kwenye ukafiri na ushirikina mpaka afe alijiepusha naye.

وَلَا تُخۡزِنِى يَوۡمَ يُبۡعَثُونَ ٨٧

**87.** Na usinipe unyonge Siku hiyo, ambayo watu watatoka makaburini ili wahesabiwe na walipwe.

يَوۡمَ لَا يَنفَعُ مَالٞ وَلَا بَنُونَ ٨٨

**88.** Siku ambayo mali na watoto havitamfaa yoyote miongoni mwa waja.

**89.** Isipokua yule atakayemjia Allah Mtukufu kwa moyo uliyosalimika na ukafiri, unafiki na uovu.

إِلَّا مَنۡ أَتَى ٱللَّهَ بِقَلۡبٖ سَلِيمٖ ٨٩

**90.** Na Pepo itasogezwa karibu kwa wale waliojiepusha na ukafiri na matendo ya uasi, na wakamuelekea Allah Mtukufu kwa kumtii.

وَأُزۡلِفَتِ ٱلۡجَنَّةُ لِلۡمُتَّقِينَ ٩٠

**91.** Na Moto utaonyeshwa waziwazi kwa makafiri ambao walipotea njia ya uongofu na wakayafanyia ujasiri yaliyoharamishwa na Allah Mtukufu, na wakawakanusha Mitume Wake.

وَبُرِّزَتِ ٱلۡجَحِيمُ لِلۡغَاوِينَ ٩١

**92.** Na wataambiwa kwa kulaumiwa, «Wako wapi waungu wenu ambao mlikuwa mkiwaabudu?»

وَقِيلَ لَهُمۡ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡبُدُونَ ٩٢

**93.** Badala ya Allah Mtukufu na mkidai kwamba wao watawaombea leo? Je, watawanusuru na wawazuilie adhabu isiwafikie au watajinusuru kwa kuikinga adhabu isiwafikie? Hakuna chochote katika hayo.

مِن دُونِ ٱللَّهِ هَلۡ يَنصُرُونَكُمۡ أَوۡ يَنتَصِرُونَ ٩٣

**94.** Hapo watakusanywa na watupwe kwenye Jahanamu kwa vichwa vyao, mara kwa mara mpaka watakapotulia humo: wao, na wale waliowapoteza.

فَكُبۡكِبُواْ فِيهَا هُمۡ وَٱلۡغَاوُۥنَ ٩٤

**95.** Na wasaidizi wa Iblisi waliowapambia shari; hakuna yoyote kati yao atakayeponyoka.

وَجُنُودُ إِبۡلِيسَ أَجۡمَعُونَ ٩٥

**96.** Watasema wakikiri makosa yao, na huku wakigombana, ndani ya Jahanamu, na wale waliowapoteza.

قَالُواْ وَهُمۡ فِيهَا يَخۡتَصِمُونَ ٩٦

**97.** Tunaapa kwa Allah Mtukufu kwamba sisi, duniani, tulikuwa kwenye upotevu ulio wa wazi, haukuwa umefichika.

تَٱللَّهِ إِن كُنَّا لَفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٩٧

**98.** Tulipowafanya nyinyi kuwa ni sawa na Mola wa viumbe wote, Anayestahiki kuabudiwa, Peke Yake.

إِذۡ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٩٨

**99.** Na hakuna kilichotutia kwenye mwisho huu mbaya isipokuwa ni wahalifu ambao walitulingania tumuabudu asiyekuwa Allah Mtukufu.

وَمَآ أَضَلَّنَآ إِلَّا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٩٩

**100.** Hakuna yoyote wa kutuombea na kututoa kwenye adhabu.

فَمَا لَنَا مِن شَٰفِعِينَ ١٠٠

**101.** Wala mwenye kutupenda kikweli na kutuhurumia.

وَلَا صَدِيقٍ حَمِيمٖ ١٠١

**102.** Tunatamani tupatiwe fursa ya kurudi ulimwenguni tupate kuwa miongoni mwa wenye kuamini na kuokolewa.

فَلَوۡ أَنَّ لَنَا كَرَّةٗ فَنَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٠٢

**103.** Hakika katika habari ya Ibrãhîm iliyotangulia kuna mazingatio kwa mwenye kuzingatia. Na wengi wenye kuisikia habari hii hawakuwa ni wenye kuamini.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٠٣

**104.** Na kwa hakika, Mola wako Ndiye Mshindi Aliye Muweza wa kuwalipiza wakanushaji, Ndiye Mwenye kuwarehemu waja Wake Waumini.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٤

**105.** Waliukanusha watu wa Nûḥ ujumbe wa Nabii wao. Wakawa, kwa kufanya hivyo, ni wakanushaji wa Mitume wote, kwa kuwa kila Mtume anaamrisha kuwaamini Mitume wote.

كَذَّبَتۡ قَوۡمُ نُوحٍ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٠٥

**106.** Kumbuka pindi aliposema kuwaambia wao ndugu yao Nûḥ, «Je, hamumuogopi Allah Mtukufu kwa kuacha kumuabudu asiyekuwa Yeye?»

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ نُوحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٠٦

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٠٧

**107.** Mimi kwenu nyinyi ni Mtume muaminifu katika yale ninayowafikishia.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٠٨

**108.** Basi ifanyeni Imani kuwa ndio kinga yenu na adhabu ya Allah Mtukufu, na nitiini mimi katika yale ninayowaamrisha ya kumuabudu Yeye Peke Yake.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠٩

**109.** Na sitaki kutoka kwenu malipo yoyote ya kuufikisha ujumbe, malipo yangu hayako juu ya yoyote isipokuwa Mola wa viumbe wote, Mwenye kuendesha mambo ya viumbe Vyake.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١١٠

**110.** Basi jihadharini na mateso Yake na mnitii mimi kwa kufuata amri Zake na kujiepusha na makatazo Yake.

۞قَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ لَكَ وَٱتَّبَعَكَ ٱلۡأَرۡذَلُونَ ١١١

**111.** Watu wake wakamwambia, «Vipi tutakuamini na tutakufuata na hali hao waliokufuata ni watu wanyonge na wale wa hali ya chini miongoni mwao?»

قَالَ وَمَا عِلۡمِي بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١١٢

**112.** Nûḥ, amani imshukie, aliwajibu kwa kusema, «Sikupewa jukumu la kujua matendo yao. Jukumu nililopewa ni kuwalingania wao kwenye Imani. Na linalozingatiwa ni Imani, na sio cheo, ukoo, kazi na ujuzi wa sanaa».

إِنۡ حِسَابُهُمۡ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّيۖ لَوۡ تَشۡعُرُونَ ١١٣

**113.** Hesabu yao, ili walipwe kwa matendo yao na yaliyomo ndani ya nafsi zao, ni juu ya Mola wangu Anayeona na kujua siri zote. Lau mngetambua hilo msingesema maneno haya.

وَمَآ أَنَا۠ بِطَارِدِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١١٤

**114.** Na mimi si mwenye kuwafukuza wale wanaouamini ulinganizi wangu, kwa namna yoyote itakavyokuwa hali

yao, kwa kufuata matakwa yenu, ili mniamini.

إِنْ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿١١٥﴾

**115.** Mimi sikuwa isipokuwa ni mwonyaji ambaye onyo lake liko wazi.

قَالُواْ لَئِن لَّمْ تَنتَهِ يَٰنُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمَرْجُومِينَ ﴿١١٦﴾

**116.** Hapo watu wa Nûḥ waliacha kubishana na wakaamua kutoa vitisho, hivyo basi wakamuambia, «Usiporudi nyuma, ewe Nûḥ, ukaacha huo ulinganizi wako, utakuwa ni miongoni mwa wenye kuuawa kwa kupigwa mawe».

قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوْمِى كَذَّبُونِ ﴿١١٧﴾

**117.** Nûḥ aliposikia neno lao hili, alimuomba Mola wake kwa kusema, «Mola wangu! Kwa hakika watu wangu wameamua kuendelea kunikanusha».

فَٱفْتَحْ بَيْنِى وَبَيْنَهُمْ فَتْحًا وَنَجِّنِى وَمَن مَّعِىَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٨﴾

**118.** Basi amua baina yangu na wao uamuzi wa kumwangamiza mwenye kukataa kukupwekesha na akamkanusha Mtume wako. Na uniokoe mimi, na Waumini walio pamoja na mimi, na adhabu utakayowaadhibu makafiri.

فَأَنجَيْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِى ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ﴿١١٩﴾

**119.** Basi tukamuokoa na wale walio pamoja na yeye katika jahazi iliyojazwa aina mbalimabali za viumbe alivyovibeba pamoja na yeye.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا بَعْدُ ٱلْبَاقِينَ ﴿١٢٠﴾

**120.** Kisha tukawazamisha, baada ya kumuokoa Nûḥ na wale waliokuwa pamoja na yeye, wale waliosalia kati ya wale ambao hawakuamini na wakaukataa ushauri aliyowapa.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٢١﴾

**121.** Hakika katika maelezo ya Nûḥ na yale yaliyokuwa ya kuokolewa Waumini na kuangamizwa wakanushaji ni alama na ni zingatio kubwa kwa waliokuja baada yao.

Na wengi wa wale waliokisikia kisa hiki hawakuwa ni wenye kumuamini Allah Mtukufu, Mtume Wake na sheria Zake.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٢٢﴾

**122.** Na kwa kweli Mola wako Ndiye Mshindi katika kuwatesa waliomkanusha na wakaenda kinyume na amri Yake, Mwenye rehema kwa waja Wake walioamini.

كَذَّبَتْ عَادٌ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٣﴾

**123.** Walimkanusha watu wa kabila la ‘Ãd Mtume wao Hûd, amani imshukie, na kwa hivyo wakawa ni wakanushaji wa Mitume wote, kwa kuwa ulinganizi wao ni mmoja katika misingi yake na malengo yake.

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ هُودٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٤﴾

**124.** Alipowaambia ndugu yao Hûd, Je, hamumchi Allah Mtukufu mkamtakasia ibada?

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٢٥﴾

**125.** Mimi nimetumwa kwenu niwaongoze na niwaonyeshe njia, ni mtunzi wa ujumbe wa Allah Mtukufu, ninaufikisha kwenu kama Alivyoniamrisha Mola wangu.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٢٦﴾

**126.** Basi iogopeni adhabu ya Allah Mtukufu na mnitii mimi katika kile ninachowaitia nyinyi kutoka kwa Allah Mtukufu.

وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٢٧﴾

**127.** Na sitaki kutoka kwenu, kwa kuwaongoza nyinyi kwenye kumpwekesha Allah Mtukufu, aina yoyote ya malipo. Malipo yangu hayako juu ya yoyote isipokuwa Mola wa viumbe wote.

أَتَبْنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ ءَايَةً تَعْبَثُونَ ﴿١٢٨﴾

**128.** Je mnajenga kila mahali palipoinuka jengo refu mkawa mnatazama kutoka hapo na mnawacheza shere wapita njia? Huo ni upuuzi na upitaji kiasi,

na hauwaletei nyinyi faida yoyote katika dini au katika dunia.

وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمۡ تَخۡلُدُونَ ﴿١٢٩﴾

**129.** Na mnafanya majumba imara na ngome zilizojengwa madhubuti, kana kwamba nyinyi mtakaa milele duniani na hamtakufa.

وَإِذَا بَطَشۡتُم بَطَشۡتُمۡ جَبَّارِينَ ﴿١٣٠﴾

**130.** Na mnapomshika mtu kwa nguvu na kuweza kumuua au kumpiga, basi mnalifanya hilo kwa kutendesha nguvu hali ya kufanya maonevu.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٣١﴾

**131.** Basi muogopeni Allah Mtukufu na mkifuate kile ninachowalingania, kwani hilo lina nafuu zaidi kwenu.

وَٱتَّقُواْ ٱلَّذِيٓ أَمَدَّكُم بِمَا تَعۡلَمُونَ ﴿١٣٢﴾

**132.** Na mcheni Allah Mtukufu Aliyewapa aina mbalimbali za neema zisizofichika kwenu.

أَمَدَّكُم بِأَنۡعَٰمٖ وَبَنِينَ ﴿١٣٣﴾

**133.** Amewapa wanyama hawa: ngamia ng'ombe, mbuzi na kondoo, na Amewapa watoto.

وَجَنَّٰتٖ وَعُيُونٍ ﴿١٣٤﴾

**134.** Na Amewapa mabustani yenye matunda, na Amewatolea maji kwenye chemchemi zinazopita.

إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ﴿١٣٥﴾

**135.** Hûd, amani imshukie, akasema akiwatahadharisha wao, Mimi ninaogopa, mkiendelea na yale mliyo nayo ya ukanushaji, uonevu na kuzikufuru neema, asije Allah Mtukufu Akawateremshia nyinyi adhabu katika Siku ambayo shida yake ni kubwa kwa kitisho cha adhabu yake.

قَالُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡنَآ أَوَعَظۡتَ أَمۡ لَمۡ تَكُن مِّنَ ٱلۡوَٰعِظِينَ ﴿١٣٦﴾

**136.** Wakamwambia, «Ni sawa kwetu kutukumbusha, kututisha na kuacha kufanya hivyo, hatutakuamini».

إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا خُلُقُ ٱلۡأَوَّلِينَ ﴿١٣٧﴾

**137.** Na wakasema, «Haikuwa dini hii tuliyonayo isipokuwa ni dini ya watu wa mwanzo na desturi zao».

وَمَا نَحۡنُ بِمُعَذَّبِينَ ١٣٨

**138.** Na sisi si wenye kuadhibiwa kwa tunalolifanya katika yale ambayo unatuonya nayo ya adhabu.

فَكَذَّبُوهُ فَأَهۡلَكۡنَٰهُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٣٩

**139.** Wakaendelea kumkanusha, na Allah Mtukufu Akawaangamiza kwa upepo wa baridi ulio mkali. Kwa hakika, katika kuangamiza huko kuna mazingatio kwa wanaokuja baada yao, na hawakuwa wengi wao, wale waliokisikia kisa chao, ni wenye kukuamini wewe.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٤٠

**140.** Hakika Mola wako Ndiye Mwenye nguvu, Mshindi kwa anayoyataka ya kuwaangamiza wakanushaji, Mwenye huruma kwa Waumini.

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٤١

**141.** Watu wa kabila la Thamūd waliukanusha ujumbe wa Mtume wao Ṣāliḥ na wakaukanusha mwito wake wa kumpwekesha Allah Mtukufu, na kwa hivyo wakawa wamewakanusha Mitume wote, kwa kuwa wao wote wanalingania kwenye kumpwekesha Allah Mtukufu.

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ صَٰلِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٤٢

**142.** Pindi nimetumwa wao ndugu yao Ṣāliḥ Je, hamuogopi mateso ya Allah Mtukufu, mkampwekesha kwa ibada?

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٤٣

**143.** Mimi nimetumwa kwenu kutoka kwa Allah Mtukufu, ni mwenye kuutunza ujumbe huu kama nilivyoupokea kutoka kwa Allah Mtukufu.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٤٤

**144.** Basi jihadharini na mateso Yake, Aliyetukuka, na fuateni kile nilichowalingania mkifuate.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٤٥

**145.** Na mimi sitaki malipo kwa kuwashauri na kuwaongoza, malipo yangu hayako isipokuwa kwa Mola wa viumbe wote.

أَتُتۡرَكُونَ فِي مَا هَٰهُنَآ ءَامِنِينَ ١٤٦

**146.** Je, Awaache Mola wenu katika starehe mlizonazo, hali ya kuwa mmetulia katika dunia hii mkiwa mmesalimika na adhabu, na kuondoka, na kufa?

فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ١٤٧

**147.** Mkiwa kwenye mabustani yenye matunda, chemchemi zinazopita.

وَزُرُوعٖ وَنَخۡلٖ طَلۡعُهَا هَضِيمٞ ١٤٨

**148.** Nafaka nyingi na mitende ambayo matunda yake yamestawi, yamelainika na yameiva.

وَتَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتٗا فَٰرِهِينَ ١٤٩

**149.** Na mnachonga kutoka kwa majabali majumba hali ya kuwa ni wamahiri wa kuyachonga, mkiwa na kiburi na majivuno.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٥٠

**150.** Basi ogopeni adhabu ya Allah Mtukufu na mkubali ushauri wangu.

وَلَا تُطِيعُوٓاْ أَمۡرَ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ١٥١

**151.** Na msifuate amri ya wenye kuzidhulumu nafsi zao, waliokolea katika kumuasi Allah Mtukufu.

ٱلَّذِينَ يُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا يُصۡلِحُونَ ١٥٢

**152.** Waliozoea kufanya uharibifu kwenye ardhi, uharibifu usiotengenezeka.

قَالُوٓاْ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلۡمُسَحَّرِينَ ١٥٣

**153.** Watu wa Thamūd walimwambia Nabii wao Ṣāliḥ, Wewe hukuwa isipokuwa ni miongoni mwa wale waliofanyiwa uganga wa uchawi mwingi, mpaka uchawi ukaathiri akili yako.

مَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا فَأۡتِ بِـَٔايَةٍ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ١٥٤

**154.** Hukuwa wewe isipokuwa ni mmoja wa wanadamu unaofanana na sisi katika ubinadamu, basi vipi utakuwa tafauti na sisi kwa utume? Basi leta hoja wazi inayoonyesha kuwa utume wako umethibiti, iwapo wewe ni mkweli katika madai yako kwamba Allah Mtukufu amekutuma kwetu.

قَالَ هَٰذِهِۦ نَاقَةٞ لَّهَا شِرۡبٞ وَلَكُمۡ شِرۡبُ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ١٥٥

**155.** Ṣāliḥ akasema kuwaambia- na hapo alikuwa amewaletea ngamia ambaye Allah Mtukufu alimtolea kwenye jiwe-, Huyu ni ngamia wa Allah Mtukufu. Yeye ana hisa ya maji siku maalumu, na nyinyi mna hisa ya maji kwa siku nyingine. Haifai kwenu nyinyi kunywa siku ile ambayo ni hisa yake, na yeye hatakunywa siku ambayo ni hisa yenu.

وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ عَذَابُ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٥٦

**156.** Na msimguse kwa kitu chochote cha kumdhuru, kama kipigo au mauaji au mfano wake, kwani mkifanya hivyo, Allah Mtukufu Atawaangamiza nyinyi kwa adhabu ya Siku ambayo shida yake ni kubwa kwa sababu ya papatiko litakalotokea Siku hiyo na shida.

فَعَقَرُوهَا فَأَصۡبَحُواْ نَٰدِمِينَ ١٥٧

**157.** Basi wakamchinja ngamia, wakawa ni wenye kujuta kwa walilolifanya walipokuwa na uhakika kuwa watashukiwa na adhabu, na majuto yao yasiwafae kitu.

فَأَخَذَهُمُ ٱلۡعَذَابُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٥٨

**158.** Basi adhabu ya Allah Mtukufu ikawashukia, ile ambayo Ṣwāleḥ, (amani imshukie), aliwaahidi nayo, na ikawaangamiza. Kwa hakika, katika kuwaangamiza watu wa Thamūd pana mazingatio kwa mwenye kuuzingatia mwisho huu; na wengi wao hawakuwa ni wenye kuamini.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٥٩

**159.** Na kwa hakika Mola wako Ndiye Mshindi, Mwenye kutendesha nguvu, Mwenye kuwatesa maadui Wake, Mwenye huruma kwa walioamini miongoni mwa viumbe Wake.

كَذَّبَتۡ قَوۡمُ لُوطٍ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٦٠

**160.** Watu wa Lûṭ waliukanusha utume wake, wakawa kwa hilo ni

wakanushaji wa Mitume waliosalia, kwa kuwa lile walilolileta la kumpwekesha Allah Mtukufu na misingi ya Sheria ni moja.

**161.** Pindi ndugu yao Lûṭ alipowaambia, Je, hamuogopi adhabu ya Allah Mtukufu?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٦١﴾

**162.** Mimi ni mjumbe kutoka kwa Mola wenu aliye muaminifu juu ya utekelezaji wa ujumbe Wake kwenu.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٦٢﴾

**163.** Basi jihadharini na mateso ya Allah Mtukufu kwa kumkanusha kwenu mjumbe Wake, na nifuateni mimi katika yale ninayowalingania.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٦٣﴾

**164.** Na siwaombi malipo yoyote juu ya ulinganizi wangu wa kuwaongoza, malipo yangu hayako isipokuwa kwa Mola wa viumbe wote.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ
إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٤﴾

**165.** Mnawaingilia binadamu wanaume?

أَتَأْتُونَ الذُّكْرَانَ مِنَ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٥﴾

**166.** Na mnawaacha wake zenu ambao Allah Mtukufu Amewaumbia nyinyi ili mstarehe na mzaane? Lakini nyinyi ni watu, kwa uasi huu, wenye kuyakiuka yale ambayo Allah Mtukufu Amewaruhusu ya halali na mkayaendea ya haramu.

وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمْ رَبُّكُمْ مِنْ
أَزْوَاجِكُمْ ۚ بَلْ أَنْتُمْ قَوْمٌ عَادُونَ ﴿١٦٦﴾

**167.** Watu wa Lûṭ wakasema, «Usipoacha, ewe Lūt, kutukataza kuwaendea wanaume na kukichafua kitendo hicho (cha kuwaendea wanaume), utakuwa ni miongoni mwa wenye kufukuzwa kutoka miji yetu».

قَالُوا لَئِنْ لَمْ تَنْتَهِ يَا لُوطُ لَتَكُونَنَّ مِنَ
الْمُخْرَجِينَ ﴿١٦٧﴾

**168.** Lûṭ akasema kuwaambia wao, «Mimi ni miongoni mwa wale wanaokichukia sana kitendo chenu

قَالَ إِنِّي لِعَمَلِكُمْ مِنَ الْقَالِينَ ﴿١٦٨﴾

mnachokifanya cha kuwaendea wanaume».

**169.** Kisha Lûṭ akamuomba Mola wake, alipokata tamaa kuwa watamsikiliza, alisema, «Mola wangu! Niokoe mimi na uwaokoe jamaa zangu na kile wanachokifanya watu wangu cha uasi huu mchafu na (utuokoe na) adhabu yako itakayowapata».

رَبِّ نَجِّنِي وَأَهۡلِي مِمَّا يَعۡمَلُونَ ١٦٩

**170.** Basi tukamuokoa yeye na watu wa nyumbani kwake na wale wote walioukubali ulinganizi wake.

فَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ١٧٠

**171.** Isipokuwa mkongwe miongoni mwa watu wa nyumbani kwake, naye ni mke wake ambaye hakushirikiana na wao katika kuamini, hivyo basi akawa ni mwenye kusalia kwenye adhabu na maangamivu.

إِلَّا عَجُوزٗا فِي ٱلۡغَٰبِرِينَ ١٧١

**172.** Kisha tukawaangamiza wasiokuwa wao, miongoni mwa makafiri, kuwaangamiza kukubwa.

ثُمَّ دَمَّرۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ١٧٢

**173.** Na tukawateremshia wao mawe kutoka juu kama mvua yakawaangamiza. Ilikuwa mvua mbaya sana ya wale walioonywa na Mitume wao na wasiwakubalie. Kwa hakika, wao wameteremshiwa aina mbaya zaidi za maangamivu na uvunjaji.

وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِم مَّطَرٗاۖ فَسَآءَ مَطَرُ ٱلۡمُنذَرِينَ ١٧٣

**174.** Kwa hakika, katika mateso hayo yaliyowateremkia watu wa Lûṭ pana mazingatio na mawaidha ya kuwafanya wenye kukanusha wawaidhike. Na wengi wao hawakuwa ni wenye kuamini.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٧٤

**175.** Na kwa kweli Mola wako Ndiye Mshindi Mwenye nguvu ya kuweza

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٧٥

kuwashurutisha wakanushaji, Mwenye huruma kwa waja Wake wema.

**176.** Walimkanusha watu wa nchi yenye miti iliyoshikana Mtume wao Shu'ayb kuhusu utume wake, na kwa hivyo walikuwa wamekanusha jumbe zote za Mitume.

كَذَّبَ أَصۡحَٰبُ لۡـَٔيۡكَةِ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٧٦

**177.** Alipowaambia Shu'ayb, Je, hamuogopi kuwa Allah Mtukufu Atawatesa kwa ushirikina wenu na kufanya kwenu matendo ya uasi?

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ شُعَيۡبٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٧٧

**178.** Mimi nimetumwa kwenu kutoka kwa Allah Mtukufu niwaongoe, ni mtunzi wa kile alichoniletea mimi Allah Mtukufu cha wahyi wa utume.

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٧٨

**179.** Basi yaogopeni mateso ya Allah Mtukufu na mkifuate kile ninachowaitia cha uongofu wa Allah Mtukufu mpate kuongoka.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٧٩

**180.** Na sitaki kwenu, kwa kule kuwalingania kwangu kwenye kumuamini Allah Mtukufu, malipo yoyote. Malipo yangu hayako isipokuwa kwa Mola wa viumbe wote.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٨٠

**181.** Shu'ayb akaendelea kuwaambia- na walikuwa wakipunguza vipimo na mizani-, «Watimizieni watu vipimo kwa kuwakamilishia, na msiwe ni kati ya wale wanaowapunja watu haki zao».

۞أَوۡفُواْ ٱلۡكَيۡلَ وَلَا تَكُونُواْ مِنَ ٱلۡمُخۡسِرِينَ ١٨١

**182.** Na mpime kwa mizani ya uadilifu iliyolingana sawa.

وَزِنُواْ بِٱلۡقِسۡطَاسِ ٱلۡمُسۡتَقِيمِ ١٨٢

**183.** Na msiwapunje watu chochote katika haki zao kwenye vipimo au mizani au vinginevyo, na msizidishe uharibifu

وَلَا تَبۡخَسُواْ ٱلنَّاسَ أَشۡيَآءَهُمۡ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ١٨٣

katika ardhi kwa kufanya ushirikina. kuua, kunyang'anya, kuwatisha watu na kutekeleza vitendo vya uasi.

وَٱتَّقُواْ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ وَٱلْجِبِلَّةَ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٨٤﴾

**184.** Na jihadharini na mateso ya Allah Mtukufu Aliyewaumba na Akawaumba watu wa mataifa yaliyowatangulia.

قَالُوٓاْ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلْمُسَحَّرِينَ ﴿١٨٥﴾

**185.** Wakasema, «Ukweli ni kwamba wewe, ewe Shu'ayb, ni miongoni mwa wale waliopatwa na uchawi ukawashika sana ukawaondoa akili zao».

وَمَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَإِن نَّظُنُّكَ لَمِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿١٨٦﴾

**186.** Na wewe hukuwa isipokuwa ni mfano wetu sisi katika ubinadamu, basi vipi utahusika peke yako kwa utume bila ya sisi? Na kwa kweli, dhana yetu kubwa kuhusu wewe ni kuwa wewe ni miongoni mwa warongo katika kile unachokidai cha utume.

فَأَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١٨٧﴾

**187.** Iwapo wewe ni mkweli katika madai yako ya utume, basi muombe Allah Mtukufu Atuangushie vipande vya adhabu kutoka mbinguni vitumalize.

قَالَ رَبِّىٓ أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨٨﴾

**188.** Shu'ayb akawaambia, «Mola wangu Anayajua zaidi yale mnayoyafanya ya ushirikina na uasi na mateso mnayostahili.

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمْ عَذَابُ يَوْمِ ٱلظُّلَّةِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٨٩﴾

**189.** Wakaendelea kumkanusha, likawapata wao joto kali, wakawa wanatafuta mahali pa hifadhi ili wajifunike. Kikawafunika kiwingu, kikawapatia ubaridi na upepo laini, na walipokusanyika chini yake, moto uliwawakia na ukawachoma, basi hapo yakawa maangamivu yao wote katika siku yenye kitisho kikali.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٩٠

**190.** Hakika katika mateso hayo yaliyowashukia kuna ushahidi wa wazi juu ya uwezo wa Allah Mtukufu katika kuwapatiliza wakanushaji kwa adhabu na kuna mazingatio kwa mwenye kuzingatia. Na hawakuwa wengi wao ni wenye kuamini na kuwaidhika kwa hayo.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٩١

**191.** Na kwa hakika, Mola wako, ewe Mtume, Ndiye Yeye Aliye Mshindi katika kuwatesa Kwake wale Anaowatesa miongoni mwa maadui Wake, Ndiye Anayewarehemu waja Wake wanaompwekesha.

وَإِنَّهُۥ لَتَنزِيلُ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٩٢

**192.** Na kwa hakika, hii Qur'ani ambayo ndani yake zimetajwa habari hizi za kweli imeteremshwa na Muumba wa viumbe na Mmiliki wa mambo yote.

نَزَلَ بِهِ ٱلرُّوحُ ٱلۡأَمِينُ ١٩٣

**193.** Jibrili muaminifu ameshuka nayo.

عَلَىٰ قَلۡبِكَ لِتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُنذِرِينَ ١٩٤

**194.** Akakusomea mpaka ukaikusanya moyoni mwako, kwa kuihifadhi na kuielewa, upate kuwa ni mmoja wa wajumbe wa Allah Mtukufu wenye kuwafanya watu wao waogope mateso ya Allah Mtukufu, upate kuwaonya, kwa Teremsho hili, binadamu na majini wote.

بِلِسَانٍ عَرَبِيّٖ مُّبِينٖ ١٩٥

**195.** Ameshuka nayo Jibrili kwako kwa lugha ya Kiarabu yenye maana iliyo wazi, yenye ushahidi unaoonekena, ikikusanya kile wanachokihitajia cha kutengeneza mambo ya Dini yao na dunia yao.

وَإِنَّهُۥ لَفِي زُبُرِ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٩٦

**196.** Na kwa hakika, utajo wa hii Qur'ani umethibitishwa katika Vitabu vya Manabii waliotangulia, vimeibashiri na kukubali kuwa ni ya kweli.

أَوَلَمْ يَكُن لَّهُمْ ءَايَةً أَن يَعْلَمَهُۥ عُلَمَٰٓؤُاْ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿١٩٧﴾

**197.** Je, haiwatoshi hawa kuwa ni ushahidi kwamba wewe ni mtume wa Allah Mtukufu, na kwamba Qur'ani ni kweli kuwa wasomi wa Wana wa Isrãîl wana ujuzi wa usahihi wa hilo, na wale walioamini miongoni mwao kama ʻAbdullāh bin Sallām?

وَلَوْ نَزَّلْنَٰهُ عَلَىٰ بَعْضِ ٱلْأَعْجَمِينَ ﴿١٩٨﴾

**198.** Na lau tungeiteremsha Qur'ani kwa baadhi ya wale wasiozungumza lugha ya Kiarabu.

فَقَرَأَهُۥ عَلَيْهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ مُؤْمِنِينَ ﴿١٩٩﴾

**199.** Wakawasomea makafiri wa Kikureshi kisomo cha Kiarabu kilicho sawa, wangekanusha pia na wangezua sababu ya ukanushaji wao.

كَذَٰلِكَ سَلَكْنَٰهُ فِي قُلُوبِ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٢٠٠﴾

**200.** Hivyo ndivyo tulivyotia ndani ya nyoyo za wahalifu kuikanusha Qur'ani, na hilo likawa limejikita ndani ya hizo nyoyo.

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِۦ حَتَّىٰ يَرَوُاْ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ﴿٢٠١﴾

**201.** Na hii ikawa ni sababu ya udhalimu wao na uhalifu wao. Basi hapana njia ya wao kubadilika kwa kuyaacha waliyonayo ya kuikanusha Qur'ani mpaka waishuhudie adhabu kali walioahidiwa.

فَيَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٠٢﴾

**202.** Hapo adhabu iwashukie ghafla na hali wao hawajui kuja kwake kabla ya hapo.

فَيَقُولُواْ هَلْ نَحْنُ مُنظَرُونَ ﴿٢٠٣﴾

**203.** Na hapo waseme, watakaposhtushwa nayo, kwa majuto, «Je, sisi ni wenye kupatiwa nafasi na kucheleweshwa tupate kutubia kwa Allah Mtukufu ushirikina wetu na tuyafanye yaliyotupita?»

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ﴿٢٠٤﴾

**204.** Je, hawa wamedanganyika na kule kuwapa muhula kwangu ndipo wakawa wanataka kuteremka adhabu kwa haraka juu yao kutoka mbinguni?

أَفَرَءَيْتَ إِن مَّتَّعْنَٰهُمْ سِنِينَ ﴿٢٠٥﴾

**205.** Je, umejua, ewe Mtume, lau tungewastarehesha kwa uhai wa miaka mingi kwa kuwacheleweshea muda wao wa kufa.

ثُمَّ جَآءَهُم مَّا كَانُوا۟ يُوعَدُونَ ﴿٢٠٦﴾

**206.** Kisha iwashukie adhabu ilioahidiwa?

مَآ أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يُمَتَّعُونَ ﴿٢٠٧﴾

**207.** Kusingewafaa kitu kule kustarehe kwao kwa umri mrefu na maisha mazuri maadamu hawakutubia kutokana na ushirikina wao. Basi adhabu ya Allah Mtukufu ni yenye kuwashukia hivi karibuni (ulimwenguni) au baadaye (huko Akhera).

وَمَآ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍ إِلَّا لَهَا مُنذِرُونَ ﴿٢٠٨﴾

**208.** Na hatukuuangamiza mji wowote, miongoni mwa miji katika mataifa yote, isipokuwa baada ya kuwatuma Mitume kwao wawaonye.

ذِكْرَىٰ وَمَا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٢٠٩﴾

**209.** Ili wawe ni ukumbusho kwao na uzindushi wa yale yenye uokovu kwao. Na hatukuwa ni wenye kudhulumu kwani hatukuwaadhibu watu kabla ya kuwapelekea Mtume.

وَمَا تَنَزَّلَتْ بِهِ ٱلشَّيَٰطِينُ ﴿٢١٠﴾

**210.** Na Qur'ani hawakuiteremsha mashetani kwa Muhammad, kama wanavyodai makafiri.

وَمَا يَنۢبَغِى لَهُمْ وَمَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٢١١﴾

**211.** Na hilo halifai kutoka kwao na wala hawaliwezi.

إِنَّهُمْ عَنِ ٱلسَّمْعِ لَمَعْزُولُونَ ﴿٢١٢﴾

**212.** Kwa kuwa wao ni wenye kuzuiwa kuisikiliza Qur'ani kutoka mbinguni, ni wenye kupigwa na vimondo.

فَلَا تَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَكُونَ مِنَ ٱلْمُعَذَّبِينَ ﴿٢١٣﴾

**213.** Hivyo basi usiabudu, pamoja na Allah Mtukufu, chochote asiyekuwa Yeye, ufanyapo hivyo utateremkiwa na adhabu ile iliyowashukia hawa walioabudu, pamoja na Allah Mtukufu, asiyekuwa Yeye.

وَأَنذِرۡ عَشِيرَتَكَ ٱلۡأَقۡرَبِينَ ٢١٤

**214.** Na waonye, ewe Muhammad, watu wako wa karibu, ukianzia na wale walio karibu na wewe zaidi, isije adhabu yetu ikawashukia.

وَٱخۡفِضۡ جَنَاحَكَ لِمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢١٥

**215.** Na uwe laini wa mwenendo na maneno, kwa unyenyekevu na huruma, kwa yule ambaye imekudhihirikia kutoka kwake kuitika wito wako.

فَإِنۡ عَصَوۡكَ فَقُلۡ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ٢١٦

**216.** Basi wakienda kinyume na amri yako na wasikufuate, jiepushe na vitendo vyao na yale waliyonayo ya ushirikina na upotevu.

وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱلۡعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ٢١٧

**217.** Na Umuachie jambo lako Allah Mtukufu, Aliye Mshindi Ambaye hakuna wa kushindana na Yeye wala wa kumlazimisha, Mwenye kurehemu Ambaye Hawaachi wenye kumtegemea.

ٱلَّذِي يَرَىٰكَ حِينَ تَقُومُ ٢١٨

**218.** Na Ambaye Anakuona unaposimama kuswali ukiwa peke yako ndani ya usiku.

وَتَقَلُّبَكَ فِي ٱلسَّٰجِدِينَ ٢١٩

**219.** Na Anaona vile unavyogeuka, pamoja na wenye kumsujudia katika Swala zao wakiwa na wewe, ukiwa katika hali ya kusimama, kurukuu, na kusujudu na kukaa.

إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٢٢٠

**220.** Hakika Yeye, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, Ndiye Anayesikia kusoma kwako na kumtaja kwako, Ndiye Anayejua nia yako na matendo yako.

هَلۡ أُنَبِّئُكُمۡ عَلَىٰ مَن تَنَزَّلُ ٱلشَّيَٰطِينُ ٢٢١

**221.** Je, niwapashe habari, enyi watu, ni nani ambaye mashetani wanamshukia?

**222.** Wanamshukia kila mwingi wa urongo, mwingi wa madhambi miongoni mwa makuhani.

تَنَزَّلُ عَلَىٰ كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٖ ﴿٢٢٢﴾

**223.** Mashetani wanasikiliza kwa kuiba, wanayanyakuwa maneno kutoka sehemu za juu wakawatupia makuhani na wale wanaokuwa na mwenendo wao miongoni mwa watu wenye matendo mabaya. Na wengi wa hawa ni warongo, kwani mmoja wao husema kweli katika neno moja na akaongeza juu yake maneno mia moja ya urongo.

يُلۡقُونَ ٱلسَّمۡعَ وَأَكۡثَرُهُمۡ كَٰذِبُونَ ﴿٢٢٣﴾

**224.** Na washairi, mashairi yao yanasimama juu ya ubatilifu na urongo, na wanafuatana na wao wapotevu waliopotoka kama wao.

وَٱلشُّعَرَآءُ يَتَّبِعُهُمُ ٱلۡغَاوُۥنَ ﴿٢٢٤﴾

**225.** Kwani huoni, ewe Nabii, kwamba wao wanaenda kama mtu aliyekosa mwelekeo, wanazama ndani ya kila aina ya fani za urongo, uzushi, uvunjaji heshima, kutukana nasaba na kuwataja vibaya wanawake waliojihifadhi.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّهُمۡ فِي كُلِّ وَادٖ يَهِيمُونَ ﴿٢٢٥﴾

**226.** Na kwamba wao wanayasema wasiyoyatenda, wanapita mipaka katika kuwasifu watu wa ubatilifu na wanawatia kasoro watu wa haki.

وَأَنَّهُمۡ يَقُولُونَ مَا لَا يَفۡعَلُونَ ﴿٢٢٦﴾

**227.** Allah Mtukufu amewavua, kati ya hao washairi, wale washairi walioongoka kwa kuamini na kufanya matendo mema, na wakamtaja Allah Mtukufu kwa wingi, wakatunga mashairi juu ya kumpwekesha Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, na kumsifu Yeye, Mwenye utajo mtukufu, na kumtetea Mtume

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَذَكَرُواْ ٱللَّهَ كَثِيرٗا وَٱنتَصَرُواْ مِنۢ بَعۡدِ مَا ظُلِمُواْۗ وَسَيَعۡلَمُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ أَيَّ مُنقَلَبٖ يَنقَلِبُونَ ﴿٢٢٧﴾

Wake, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, wakasema maneno ya busara yenye mawaidha na adabu nzuri, na wakaunusuru Uislamu wakawa wanamtukana anayeutukana au anayemtukana Mtume wake kwa kuwarudi washairi makafiri. Na watajua wale waliozidhulumu nafsi zao kwa ushirikina na matendo ya uasi, wakawadhulumu wasiokuwa wao kwa kuwanyima haki zao au kuwafanyia uadui au tuhuma za urongo, ni marejeo gani ya shari na maangamivu watakayorejea. Kwa kweli, hayo ni mageuko mabaya. Tunamuomba Allah Mtukufu salama na afya.

## SURA YA AL-NAML

سُورَةُ النَّمۡلِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. «Ṭā Sīn» Yametangulia maelezo kuhusu herufi zilizokatwa katika mwanzo wa sura ya Al-Baqarah. Hizi ni aya za Qur'ani, nazo ni aya za Kitabu kitukufu zenye maana iliyo wazi zenye ushahidi wa wazi wa kuonyesha elimu zilizomo, hekima na Sheria.

طسٓۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡقُرۡءَانِ وَكِتَابٖ مُّبِينٍ ١

2. Nazo ni aya zenye kuongoza kwenye njia ya kufuzu duniani na Akhera, na zinatoa bishara ya malipo mazuri kwa Waumini walioziamini na wakaongoka kwa uongofu wake.

هُدٗى وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٢

3. Ambao wanasimamisha Swala tano zilizotimia nguzo, zilizokamilika masharti, na wanatoa Zaka za lazima kwa wanaostahiki kupewa, na wao wanaamini kwa yakini maisha ya Akhera na yaliyomo ndani yake ya malipo mema na mateso.

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ يُوقِنُونَ ٣

4. Hakika ya wale wasioamini nyumba ya Akhera na hawafanyi matendo ya kuwafaa huko, tutawapambia wao matendo yao mabaya wayaone ni mazuri, na wao watakuwa wakizunguka kwenye matendo hayo wakiwa wameduwaa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ زَيَّنَّا لَهُمۡ أَعۡمَٰلَهُمۡ فَهُمۡ يَعۡمَهُونَ ٤

5. Hao ndio watakaopata adhabu mbaya duniani, kwa kuuawa, kutekwa, kudhalilika na kushindwa. Na wao huko Akhera watakuwa ni wenye hasara kubwa zaidi.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَهُمۡ سُوٓءُ ٱلۡعَذَابِ وَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ هُمُ ٱلۡأَخۡسَرُونَ ٥

**6.** Na kwa hakika wewe, ewe Mtume, unapewa Qur’ani kutoka kwa Allah Mtukufu, Mwingi wa hekima katika kuumba Kwake na upelekeshaji Wake Ambaye Amekizunguka kila kitu kwa kukijua.

وَإِنَّكَ لَتُلَقَّى ٱلْقُرْءَانَ مِن لَّدُنْ حَكِيمٍ عَلِيمٍ ٦

**7.** Kumbuka habari ya Mûsã aliposema kuwaambia watu wa nyumbani kwake katika safari yake kutoka Madyan kwenda Misri, Mimi nimeuona moto. Nitawajia kutoka huko na habari ya kutuonyesha njia, au nitawajia na kinga cha moto mpate mvuke wake mjihami na baridi.

إِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِأَهْلِهِۦٓ إِنِّىٓ ءَانَسْتُ نَارًا سَـَٔاتِيكُم مِّنْهَا بِخَبَرٍ أَوْ ءَاتِيكُم بِشِهَابٍ قَبَسٍ لَّعَلَّكُمْ تَصْطَلُونَ ٧

**8.** Mûsã alipoujia moto, Mola wake Alimwita na akampa habari kwamba hapa ni mahali Alipopatakasa Allah Mtukufu na Akapabariki na Akapafanya ni mahali pa kusema na Mûsã na kumpa utume, na kwamba Allah Mtukufu Amewabariki waliopo katika huo moto na waliopo pembezoni mwake miongoni mwa Malaika, na kumtakasa Allah Mtukufu, Mola wa viumbe, kwa kumuepusha na sifa zisizonasibiana na Yeye.

فَلَمَّا جَآءَهَا نُودِىَ أَنۢ بُورِكَ مَن فِى ٱلنَّارِ وَمَنْ حَوْلَهَا وَسُبْحَـٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ٨

**9.** Ewe Mûsã! Hakika yangu mimi ni Allah Mtukufu ninayestahiki kuabudiwa peke yangu, ni Mshindi Mwenye nguvu wa kuwaadhibu maadui zangu, niliye na hekima katika upelekeshaji wa viumbe vyangu.

يَـٰمُوسَىٰٓ إِنَّهُۥٓ أَنَا ٱللَّهُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٩

**10.** Na itupe fimbo yako! Akaitupa ikawa nyoka. Alipoiona inatikisika kwa ulaini kama vile nyoka mwepesi anavyojitikisa, alizunguka kukimbia na asiirudie. Hapo Allah Mtukufu

وَأَلْقِ عَصَاكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا وَلَمْ يُعَقِّبْ ۚ يَـٰمُوسَىٰ لَا تَخَفْ إِنِّى لَا يَخَافُ لَدَىَّ ٱلْمُرْسَلُونَ ١٠

Akamtuliza kwa neno Lake, Ewe Mûsã! Usiogope. Hakika hawaogopi mbele yangu wale niliowatuma na ujumbe wangu.

إِلَّا مَن ظَلَمَ ثُمَّ بَدَّلَ حُسۡنَۢا بَعۡدَ سُوٓءٖ فَإِنِّي غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١١

**11.** Isipokuwa yule aliyepitisha mpaka kwa kufanya dhambi kisha akatubia, akabadilisha toba njema baada ya dhambi baya, kwani mimi ni mwenye kumsamehe ni mwenye kumrehemu. Basi asikate tamaa mtu yoyote na rehema za Allah Mtukufu na msamaha Wake.

وَأَدۡخِلۡ يَدَكَ فِي جَيۡبِكَ تَخۡرُجۡ بَيۡضَآءَ مِنۡ غَيۡرِ سُوٓءٖۖ فِي تِسۡعِ ءَايَٰتٍ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَقَوۡمِهِۦٓۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمٗا فَٰسِقِينَ ١٢

**12.** Na utie mkono wako kwenye uwazi wa kanzu yako uliofunuliwa kifuani, utatoka ukiwa mweupe kama barafu, bila ya kuwa na mbalanga, ikiwa ni moja ya miujiza tisa, nayo, pamoja na huo mkono, ni fimbo, miaka ya ukame, upungufu wa matunda, mafuriko, nzige, chawa, vyura na damu, ili kukupa nguvu wewe katika ujumbe wako utakaoupeleka kwa Fir'awn na watu wake. Hakika wao walikuwa ni watu waliotoka nje ya amri ya Allah Mtukufu na kumkanusha.

فَلَمَّا جَآءَتۡهُمۡ ءَايَٰتُنَا مُبۡصِرَةٗ قَالُواْ هَٰذَا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ١٣

**13.** Miujiza hii ilipowajia, hali ya kuwa iko wazi, inamfanya mwenye kuitazama auone uhakika wa yale inayoyatolea ushahidi, walisema, «Huu ni uchawi wa wazi».

وَجَحَدُواْ بِهَا وَٱسۡتَيۡقَنَتۡهَآ أَنفُسُهُمۡ ظُلۡمٗا وَعُلُوّٗاۚ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ١٤

**14.** Na waliikanusha, Fir'awn na watu wake, miujiza tisa yenye kuonyesha wazi ukweli wa Mûsã katika unabii wake na ukweli wa ulinganizi wake, na walikanusha kwa ndimi zao kuwa inatoka kwa Allah Mtukufu, na hali wana yakini nayo ndani ya nyoyo zao,

kwa kuifanyia uadui haki na kuwa na kiburi cha kutoikubali. Basi angalia, ewe Mtume, ulikuwa vipi mwisho wa wale waliozikanusha aya za Allah Mtukufu na wakafanya uharibifu kwenye ardhi? Allah Mtukufu aliwazamisha baharini. Na katika hilo kuna mazingatio kwa anayezingatia.

**15.** Na kwa kweli, tulimpa Dāwūd na Sulaymān elimu wakaifanyia kazi na wakasema, 'Shukrani zote ni za Allah Mtukufu Aliyetufanya bora kuliko wengi miongoni mwa waja Wake Waumini. Katika hii aya kuna dalili ya utukufu wa elimu na daraja ya juu ya wenye elimu.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ وَسُلَيۡمَٰنَ عِلۡمٗاۖ وَقَالَا ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي فَضَّلَنَا عَلَىٰ كَثِيرٖ مِّنۡ عِبَادِهِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٥

**16.** Na Sulaymān alimrithi baba yake Dāwūd unabii na elimu. Na alisema Sulaymān kuwaambia watu wake, «Enyi watu! Tumefundishwa na kufahamishwa maneno ya ndege, na tumepewa kila kitu kinachohitajika. Kwa hakika, huu ambao Allah Mtukufu Aliyetukuka Ametupa ndio wema ulio wazi ambao Anatufadhilisha nao juu ya wasiokuwa sisi».

وَوَرِثَ سُلَيۡمَٰنُ دَاوُۥدَۖ وَقَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ عُلِّمۡنَا مَنطِقَ ٱلطَّيۡرِ وَأُوتِينَا مِن كُلِّ شَيۡءٍۖ إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡفَضۡلُ ٱلۡمُبِينُ ١٦

**17.** Na akakusanyiwa Sulaymān askari wake miongoni mwa majini, binadamu na ndege katika matembezi yao. Na wao, pamoja na wingi wao, hawakua wamepuuzwa, bali palikuwa, juu ya kila jinsi, mwenye kuwasimamia wa mwanzo wao kwa wa mwisho wao ili wasimame wote wakiwa wamejipanga.

وَحُشِرَ لِسُلَيۡمَٰنَ جُنُودُهُۥ مِنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ وَٱلطَّيۡرِ فَهُمۡ يُوزَعُونَ ١٧

**18.** Mpaka walipofika kwenye bonde la sisimizi, alisema sisimizi mmoja «Enyi sisimizi! Ingieni kwenye

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَوۡاْ عَلَىٰ وَادِ ٱلنَّمۡلِ قَالَتۡ نَمۡلَةٞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّمۡلُ ٱدۡخُلُواْ مَسَٰكِنَكُمۡ

لَا يَحْطِمَنَّكُمْ سُلَيْمَٰنُ وَجُنُودُهُۥ وَهُمْ
لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٨﴾

makazi yenu ili Sulaymān na askari wake wasije wakawaua na hali wao hawajui hilo».

فَتَبَسَّمَ ضَاحِكًا مِّن قَوْلِهَا وَقَالَ رَبِّ
أَوْزِعْنِىٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتَ
عَلَىَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَىَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَٰلِحًا
تَرْضَىٰهُ وَأَدْخِلْنِى بِرَحْمَتِكَ فِى عِبَادِكَ
ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٩﴾

**19.** Akatabasamu akicheka kwa neno la huyu sisimizi, kwa kufahamu kwake na kuwa na akili ya kuwaonya sisimizi, na akatambua neema ya Allah Mtukufu juu yake. Hapo akaelekea Kwake akiomba, Mola wangu! Nipe muelekeo na uniafikie nishukuru neema zako ulizonineemesha mimi na wazazi wangu wawili, na nifanye matendo mema ambayo wewe utaridhika nayo kutoka kwangu na unitie, kwa rehema zako, ndani ya starehe ya Pepo yako pamoja na waja wako wema ambao uliridhika na matendo yao.

وَتَفَقَّدَ ٱلطَّيْرَ فَقَالَ مَا لِىَ لَآ أَرَى
ٱلْهُدْهُدَ أَمْ كَانَ مِنَ ٱلْغَآئِبِينَ ﴿٢٠﴾

**20.** Na akakagua Sulaymān hali ya ndege waliofanywa watiifu kwake na hali ya wale wasiokuweko miongoni mwao, na kulikuwa hapo kwake kuna ndege anayetambulika na kujulikana aina ya *hud-hud* asimpate hapo. Akasema, «Kwa nini mimi simuoni yule *hud-hud* nimjuwae? Je, kuna kitu kilichomfanya afichike nisimuone? Au huyu ni miongoni mwa wale ambao hawapo hapa kwangu, ndio nisimuone kwa kuwa hayupo?» ilipodhihiri wazi kuwa hayupo.

لَأُعَذِّبَنَّهُۥ عَذَابًا شَدِيدًا أَوْ لَأَا۟ذْبَحَنَّهُۥٓ أَوْ
لَيَأْتِيَنِّى بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٢١﴾

**21.** alisema, Nitamuadhibu *hud-hud* huyu adhabu kali kwa kumtia adabu ya kutokuweko kwake, au nitamtesa kwa kumchinja kwa kitendo alichokifanya kwa kuwa aliharibu nidhamu aliyowekewa aifuate, au ni lazima anijie na hoja iliyo wazi ya sababu ya kughibu kwake.

فَمَكَثَ غَيۡرَ بَعِيدٖ فَقَالَ أَحَطتُ بِمَا لَمۡ تُحِطۡ بِهِۦ وَجِئۡتُكَ مِن سَبَإِۭ بِنَبَإٖ يَقِينٍ ٢٢

22. Akakaa *hud-hud* muda usio mrefu kisha akahudhuria, na Sulaymān akamlaumu juu ya kughibu kwake na kutokuwako kwake. *Hud-hud* akamwambia, «Nimejua jambo usilolijuwa kikamilifu, na nimekujia kutoka mji wa *Saba'* na habari ya jambo muhimu sana, na mimi nina yakini nalo».

إِنِّي وَجَدتُّ ٱمۡرَأَةٗ تَمۡلِكُهُمۡ وَأُوتِيَتۡ مِن كُلِّ شَيۡءٖ وَلَهَا عَرۡشٌ عَظِيمٞ ٢٣

23. Mimi nimemkuta mwanamke anawatawala watu wa *Saba'*, na amepatiwa kila kitu katika mahitaji ya utawala wa kidunia, na ana kitanda cha heshima kubwa anakalia juu yake kuendesha mambo ya ufalme wake.

وَجَدتُّهَا وَقَوۡمَهَا يَسۡجُدُونَ لِلشَّمۡسِ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ فَصَدَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ فَهُمۡ لَا يَهۡتَدُونَ ٢٤

24. Nimemkuta Yeye na watu wake wanaabudu jua, wakiacha kumuabudu Allah Mtukufu. Na Shetani Amewapambia matendo yao mabaya waliokuwa wakiyafanya, akawaepusha na kumuamini Allah Mtukufu na kumpwekesha, hivyo basi wao hawaongoki kuelekea kwa Allah Mtukufu, kumpwekesha na kumuabudu Peke Yake.

أَلَّا يَسۡجُدُواْۤ لِلَّهِ ٱلَّذِي يُخۡرِجُ ٱلۡخَبۡءَ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَيَعۡلَمُ مَا تُخۡفُونَ وَمَا تُعۡلِنُونَ ٢٥

25. Shetani amewapambia hilo, ili wasimsujudie Allah Mtukufu Ambaye Anakitoa kilichofichwa na kufunikwa mbinguni na ardhini miongoni mwa mvua, mimea na visivyokuwa hivyo, na Anayajua mnayoyafanya kwa siri na mnayoyafanya kwa dhahiri.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡعَظِيمِ۩ ٢٦

26. Allah Mtukufu, Ambaye hakuna muabudiwa anayestahiki ibada isipokuwa Yeye, ni Mola wa *'Arsh* iliyo kubwa ambayo ni kubwa kuliko viumbe vyote.

**27.** Sulaymān alisema kumwambia *hud-hud*, «Tutaichunguza habari uliyotuletea tujue: unasema kweli katika hiyo au umekuwa ni katika warongo ndani yake?»

۞ قَالَ سَنَنظُرُ أَصَدَقْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** Nenda na barua yangu hii kwa watu wa *Saba*' uwapatie, kisha jiepushe kando na wao ukiwa karibu nao mahali unapoweza kusikia maneno yao na uyatie akilini maneno yatakayopitika baina yao.

ٱذْهَب بِّكِتَٰبِي هَٰذَا فَأَلْقِهْ إِلَيْهِمْ ثُمَّ تَوَلَّ عَنْهُمْ فَٱنظُرْ مَاذَا يَرْجِعُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** *Hud-hud* aliend a akamrushia malkia ile barua. Papo hapo akaisoma na akawakasunya wakubwa wa watu wake, na akamsikia akisema, «Mimi nimefikiwa na barua tukufu yenye cheo kutoka kwa mtu mkubwa wa cheo».

قَالَتْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُاْ إِنِّيٓ أُلْقِيَ إِلَيَّ كِتَٰبٌ كَرِيمٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Kisha akayaeleza yaliyomo ndani akasema, «Hiyo inatoka kwa Sulaymān, nayo imeanza na *'Bi ism Allāh al-Rahmān al-Rahīm*» (Kwa jina la Allah Mtukufu Mwenye kuwarehemu wema na waovu ulimwenguni, Mwenye kuwarehemu wema watupu kesho Akhera).

إِنَّهُۥ مِن سُلَيْمَٰنَ وَإِنَّهُۥ بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٣٠﴾

**31.** Msifanye kiburi wala msijifanye wakubwa mkakataa kuyakubali haya ninayowalingania. Na njooni kwangu mkiwa ni wenye kukubali upweke wa Allah Mtukufu na kujisalimisha Kwake kwa utiifu.

أَلَّا تَعْلُواْ عَلَيَّ وَأْتُونِي مُسْلِمِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Akasema, «Enyi wakubwa! Nipeni shauri kuhusu jambo hili. Sikuwa mimi ni mwenye kuamua jambo isipokuwa mbele yenu na kwa ushauri wenu».

قَالَتْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُاْ أَفْتُونِي فِيٓ أَمْرِي مَا كُنتُ قَاطِعَةً أَمْرًا حَتَّىٰ تَشْهَدُونِ ﴿٣٢﴾

قَالُواْ نَحۡنُ أُوْلُواْ قُوَّةٖ وَأُوْلُواْ بَأۡسٖ شَدِيدٖ
وَٱلۡأَمۡرُ إِلَيۡكِ فَٱنظُرِي مَاذَا تَأۡمُرِينَ ٣٣

**33.** Wakasema kumjibu, Sisi ni wenye nguvu wa idadi na silaha, na ni watu wa utetezi na ushujaa katika vita vikali, na uamuzi ni wako, na wewe ndiye mwenye maoni, basi fikiria unatuamrisha nini. Sisi ni wenye kusikiliza maneno yako na ni watiifu kwako.

قَالَتۡ إِنَّ ٱلۡمُلُوكَ إِذَا دَخَلُواْ قَرۡيَةً
أَفۡسَدُوهَا وَجَعَلُوٓاْ أَعِزَّةَ أَهۡلِهَآ أَذِلَّةٗۚ
وَكَذَٰلِكَ يَفۡعَلُونَ ٣٤

**34.** Akasema akiwatahadharisha kukabiliana na Sulaymān kwa uadui na akiwaelezea mwisho mbaya wa kupigana, Kwa hakika, wafalme wakiingia na majeshi yao kwenye mji kwa nguvu na ushindi, wanauharibu, wanawafanya watukufu wake kuwa wanyonge, wanauwa na wanachukua mateka. Na hii ndiyo desturi yao inayoendelea na inayojikita ili kuwafanya watu wawaogope.

وَإِنِّي مُرۡسِلَةٌ إِلَيۡهِم بِهَدِيَّةٖ فَنَاظِرَةُۢ بِمَ
يَرۡجِعُ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ٣٥

**35.** Na mimi nitamtumia Sulaymān zawadi iliyokusanya mali ya thamani ili kufanya urafiki naye kwayo, na nitangojea watarudi na nini hao wajumbe.

فَلَمَّا جَآءَ سُلَيۡمَٰنَ قَالَ أَتُمِدُّونَنِ بِمَالٖ
فَمَآ ءَاتَىٰنِۦَ ٱللَّهُ خَيۡرٞ مِّمَّآ ءَاتَىٰكُمۚ بَلۡ
أَنتُم بِهَدِيَّتِكُمۡ تَفۡرَحُونَ ٣٦

**36.** Mjumbe wa malkia alipokuja na zawadi kwa Sulaymān, alisema Sulaymān, akilikataa hilo na akizungumzia neema za Allah Mtukufu juu yake, «Mnanipatia mali ili kuniridhisha? Yale aliyonipa Allah Mtukufu ya unabii, ufalme na mali nyingi ni mazuri zaidi na ni bora zaidi kuliko hayo Aliyowapa nyinyi, bali nyinyi ndio mnaofurahia zawadi mnayotunukiwa, kwa kuwa nyinyi ni watu wa kuonyeshana kwa kujifahiri na dunia na kuipupia kwa wingi».

**54.** Hawa ambao sifa zao zimetangulia, watapewa malipo ya matendo yao mema mara mbili: ya kukiamini Kitabu chao na kuiamini kwao Qur'ani kwa vile walivyosubiri. Na miongoni mwa sifa zao ni kwamba wao wanalikinga baya kwa zuri, na katika kile tunachowaruzuku wanatumia katika njia ya uzuri na wema.

أُوْلَـٰٓئِكَ يُؤْتَوْنَ أَجْرَهُم مَّرَّتَيْنِ بِمَا صَبَرُواْ وَيَدْرَءُونَ بِٱلْحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقْنَـٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Na wanaposikia, watu hawa, maneno ya ubatilifu, hawayasikilizi, na wanasema, «Sisi tuna matendo yetu tusiyoyaacha, na nyinyi mna matendo yenu msiyoyaacha. Sisi hatujishughulishi kuwajibu nyinyi, na hamtasikia kutoka kwetu isipokuwa mema, na hatutasema na nyinyi kulingana na ujinga wenu, kwa kuwa sisi hatutaki njia ya wajinga na hatuipendi.» Na haya ni miongoni mwa maneno mazuri zaidi ambayo wanao lingania kwa Allah Mtukufu wanayasema.

وَإِذَا سَمِعُواْ ٱللَّغْوَ أَعْرَضُواْ عَنْهُ وَقَالُواْ لَنَآ أَعْمَـٰلُنَا وَلَكُمْ أَعْمَـٰلُكُمْ سَلَـٰمٌ عَلَيْكُمْ لَا نَبْتَغِى ٱلْجَـٰهِلِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Wewe, ewe Mtume, humuongoi, uongofu wa kumuafikia, unayependa aongoke. Lakini hilo liko kwenye mkono wa Allah Mtukufu, Anamuongoa Anayemtaka kumuongoa kwenye Imani na kumuafikia aifuate. Na Yeye Ndiye Anayemjua zaidi anayefaa kuongoka, hivyo basi Anamuongoa.

إِنَّكَ لَا تَهْدِى مَنْ أَحْبَبْتَ وَلَـٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهْدِى مَن يَشَآءُ ۚ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Na makafiri wa *Makkah* wanasema, «Tukiifuata haki uliyotuletea na tukajiepusha na wategemewa na waungu, tutanyakuliwa kutoka kwenye ardhi yetu kwa kuuawa na kutekwa na kuporwa mali.» Kwani

وَقَالُوٓاْ إِن نَّتَّبِعِ ٱلْهُدَىٰ مَعَكَ نُتَخَطَّفْ مِنْ أَرْضِنَآ ۚ أَوَلَمْ نُمَكِّن لَّهُمْ حَرَمًا ءَامِنًا يُجْبَىٰٓ إِلَيْهِ ثَمَرَٰتُ كُلِّ شَىْءٍ رِّزْقًا مِّن لَّدُنَّا وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٧﴾

hatukuwafanya wao wamakinifu ndani ya mji wa amani, ambao ndani yake tumeharamisha umwagaji damu na ambao yanaletwa huko matunda ya kila aina yakiwa ni riziki kutoka kwetu? Lakini wengi wa hawa washirikina hawajui kadiri ya neema hizi kwao, wakapata kumshukuru Aliyewaneemesha wao kwazo na wakamtii.

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةِۭ بَطِرَتۡ مَعِيشَتَهَاۖ فَتِلۡكَ مَسَٰكِنُهُمۡ لَمۡ تُسۡكَن مِّنۢ بَعۡدِهِمۡ إِلَّا قَلِيلٗاۖ وَكُنَّا نَحۡنُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ٥٨

**58.** Na wengi miongoni mwa watu wa miji tuliwaangamiza yalipowapumbaza wao maisha yao yakawashughulisha wasiwaamini Mitume, kwa hivyo wakakufuru na wakapita kiasi. Basi hayo ndio majumba yao, hayakukaliwa baada yao isipokuwa machache katika hayo. Na sisi daima ndio wenye kuwarithi waja: tunawafisha, kisha wanarejea kwetu tukawalipa kwa matendo yao.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ مُهۡلِكَ ٱلۡقُرَىٰ حَتَّىٰ يَبۡعَثَ فِيٓ أُمِّهَا رَسُولٗا يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِنَاۚ وَمَا كُنَّا مُهۡلِكِي ٱلۡقُرَىٰٓ إِلَّا وَأَهۡلُهَا ظَٰلِمُونَ ٥٩

**59.** Na hakuwa Mola wako, ewe Mtume, ni mwenye kuiangamiza miji iliyo pembezoni mwa *Makkah* katika zama zako mpaka atume kwenye kilele cha miji hiyo, nacho ni *Makkah*, Mtume atakayewasomea wao aya zetu. Na hatukuwa ni wenye kuiangamiza miji isipokuwa na watu wake wanajidhulumu wenyewe kwa kumkanusha Allah Mtukufu na kumuasi, basi wao kwa hivyo wanastahili mateso na adhabu.

وَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَيۡءٖ فَمَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَزِينَتُهَاۚ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٦٠

**60.** Na chochote kile mlichopewa, enyi watu, cha mali na watoto, basi hayo ni starehe ya nyinyi kustarehe nayo katika maisha haya ya kilimwengu na ni pambo la kujipamba nalo. Na yaliyoko kwa Allah Mtukufu,

yaliyowekewa watu walio watiifu Kwake na wenye kumtegemea, ni bora zaidi na ni yenye kusalia zaidi, kwani hayo ni ya daima yasiyomalizika. Basi nyinyi hamuwi na akili, enyi watu, ya kuzingatia kwayo, mkajua jema na ovu?

أَفَمَن وَعَدۡنَٰهُ وَعۡدًا حَسَنٗا فَهُوَ لَٰقِيهِ كَمَن مَّتَّعۡنَٰهُ مَتَٰعَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا ثُمَّ هُوَ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ مِنَ ٱلۡمُحۡضَرِينَ ٦١

**61.** Je, yule tuliyomuahidi Pepo, miongoni mwa viumbe wetu, kwa sababu ya kututii, akawa ni mwenye kupata alichoahidiwa na ni mwenye kukifikia, ni kama yule tuliyempa, katika uhai wa kilimwengu, starehe zake, naye akastarehe nazo na akaipa mbele ladha ya karibu kuliko ile ya baadaye, kisha yeye akawa ni mwenye kuhudhurishwa Siku ya Kiyama ili ahesabiwe na alipwe? Makundi mawili haya hayalingani. Basi mwenye akili ajichagulie nafsi yake kile kilicho bora kuchagua, nacho ni kule kumtii Allah Mtukufu na kutafuta radhi Zake.

وَيَوۡمَ يُنَادِيهِمۡ فَيَقُولُ أَيۡنَ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٦٢

**62.** Na siku ambayo Allah Mtukufu, Aliyetukuka na kuwa juu, Atakapowaita wale waliomshirikisha Yeye wategemewa na masanamu ulimwenguni, awaambie, «Wako wapi washirika wangu ambao nyinyi mlikuwa mkidai kuwa wao ni washirika wangu?»

قَالَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلُ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَغۡوَيۡنَآ أَغۡوَيۡنَٰهُمۡ كَمَا غَوَيۡنَاۖ تَبَرَّأۡنَآ إِلَيۡكَۖ مَا كَانُوٓاْ إِيَّانَا يَعۡبُدُونَ ٦٣

**63.** Watasema wale ambao imethibiti kwao adhabu, nao ni walinganizi wa ukafiri, «Mola wetu! Hawa ndio tuliowapoteza. Tuliwapoteza kama tulivyopotea sisi. tumejitakasa kwako na urafiki wao na uokoaji wao. Hawakuwa ni sisi wanaotuabudu, Hakika ni kwamba wao walikuwa wakiwaabudu mashetani».

وَقِيلَ ٱدۡعُواْ شُرَكَآءَكُمۡ فَدَعَوۡهُمۡ فَلَمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَهُمۡ وَرَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَۚ لَوۡ أَنَّهُمۡ كَانُواْ يَهۡتَدُونَ ٦٤

**64.** Na wataambiwa, Siku ya Kiyama, wale wenye kumshirikisha Allah Mtukufu, «Waiteni washirika wenu ambao mlikuwa mkiwaabudu badala ya Allah Mtukufu.» Na wao wakawaita na wasiwajibu. Na wakaiona wazi adhabu, na lau wao wangekua waongofu ulimwenguni, wasingeadhibiwa.

وَيَوۡمَ يُنَادِيهِمۡ فَيَقُولُ مَاذَآ أَجَبۡتُمُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٦٥

**65.** Na siku ambayo Allah Mtukufu Atawaita hawa washirikina na aseme, «Mliwajibu vipi Mitume katika yale tuliyowatuma wao kwenu?»

فَعَمِيَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَنۢبَآءُ يَوۡمَئِذٖ فَهُمۡ لَا يَتَسَآءَلُونَ ٦٦

**66.** Hapo hoja zao zote zitafichika, wasijue ni hoja ipi waitumie. Wao hawatoulizana wao kwa wao kuhusu hoja za kuzitumia, maswali yenye nafuu.

فَأَمَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَعَسَىٰٓ أَن يَكُونَ مِنَ ٱلۡمُفۡلِحِينَ ٦٧

**67.** Ama yule aliyetubia kati ya washirikina na akamtakasia Allah Mtukufu ibada na akafanya matendo yanayoambatana na amri Yake na Mtume Wake, yeye ni katika wale wanaofuzu katika Nyumba Mbili.

وَرَبُّكَ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخۡتَارُۗ مَا كَانَ لَهُمُ ٱلۡخِيَرَةُۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٦٨

**68.** Na Mola wako anaumba anachokitaka kukiumba, na anamteua awe karibu na Yeye Anayemtaka katika viumbe wake. Na hakuna yoyote mwenye chochote cha amri na uteuzi. Kwa hakika, hilo ni la Allah Mtukufu Peke Yake, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, Ametukuka na kutakasika na ushirikina wao.

وَرَبُّكَ يَعۡلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمۡ وَمَا يُعۡلِنُونَ ٦٩

**69.** Na Mola wako anayajua yale yanayofichwa na vifua vya waja Wake na yale wanayoyafanya waziwazi.

وَهُوَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ لَهُ ٱلْحَمْدُ فِى ٱلْأُولَىٰ وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَلَهُ ٱلْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٧٠

**70.** Na Yeye Ndiye Allah Mtukufu Ambaye hapana muabudiwa kwa haki isipokuwa Yeye. Ni Zake sifa njema na shukrani katika ulimwengu na Akhera. Na ni Wake uamuzi baina ya waja Wake. Na Kwake mtarudishwa baada ya kufa kwenu, muhesabiwe na mulipwe.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمُ ٱلَّيْلَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِضِيَآءٍ ۖ أَفَلَا تَسْمَعُونَ ٧١

**71.** Sema, ewe Mtume, «Nipeni habari, enyi watu, iwapo Allah Mtukufu angewawekea usiku wa daima mpaka Siku ya Kiyama, ni mungu gani asiyekuwa Allah Mtukufu angewaletea mwangaza wa nyinyi kupata kuona? Basi kwani nyinyi hamsikii kwa namna ya kufahamu na kukubali?»

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمُ ٱلنَّهَارَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِلَيْلٍ تَسْكُنُونَ فِيهِ ۖ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ٧٢

**72.** Waambie, «Nipeni habari iwapo Allah Mtukufu angewawekea mchana wa daima mpaka Siku ya Kiyama, ni mungu gani asiyekuwa Allah Mtukufu angewaletea usiku wa nyinyi kutulia na kupumzika ndani yake? Basi hamuoni kwa macho yenu kule kupishana kwa usiku na mchana?»

وَمِن رَّحْمَتِهِۦ جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ لِتَسْكُنُوا۟ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٧٣

**73.** Na miongoni mwa rehema Yake kwenu, enyi watu, ni kuwafanyia usiku na mchana Akatafautisha baina ya viwili hivi, Akaufanya huu usiku kuwa ni giza, ili mtulie humo na miili yenu ipumzike. Na Akawafanyia mchana kuwa ni mwangaza, ili mtafute maisha yenu na ili mumshukuru Yeye kwa kuwapa nyinyi neema zake hizo.

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ٧٤

**74.** Na Siku ambayo Allah Mtukufu Atawaita hawa washirikina Awaambie, «Wako wapi washirika wangu ambao mlikuwa mkidai duniani kwamba wao ni washirika wangu?».

**75.** Na tutamtoa kwenye kila *ummah*, miongoni mwa *ummah* zenye kukanusha, shahidi, naye ni Nabii wao, atakayetoa ushahidi juu ya yaliyopita duniani ya ushirikina wao na ukanushaji wao Mitume wao. Tukaziambia *ummah* hizo zilizokanusha Mitume wake na yale waliyoyaleta kutoka kwa Allah Mtukufu, «Leteni hoja yenu juu ya kile mlichomshirikisha nacho Allah Mtukufu.» Wakati huo watajua kuwa hoja nzuri ni ya Allah Mtukufu juu yao, kuwa haki ni ya Allah Mtukufu, na kitawaondokea kile walichokuwa wakimzulia Mola wao, kisiwanufaishe hiko, bali kiwadhuru na kiwafikishe kwenye Moto wa Jahanamu.

وَنَزَعۡنَا مِن كُلِّ أُمَّةٖ شَهِيدٗا فَقُلۡنَا هَاتُواْ بُرۡهَٰنَكُمۡ فَعَلِمُوٓاْ أَنَّ ٱلۡحَقَّ لِلَّهِ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٧٥

**76.** Hakika Qārūn alikuwa ni miongoni mwa watu wa jamii ya Mûsã, rehema na amani zimshukie, akakiuka mpaka wake katika kuwa na kiburi na ujabari juu yao. Na tulimpa Qārūn mahazina mengi ya mali, mpaka ikafikia kiwango cha kuwa funguo zake zinawaelemea idadi kubwa ya watu wenye nguvu kuzibeba. Walipomuambia watu wake, «Usifanye kiburi ukawa na majivuno ya furaha kwa mali uliyonayo. Hakika Allah Mtukufu Hawapendi waja wake wenye kiburi ambao hawamshukuru Allah Mtukufu Aliyetukuka kwa kile Alichowapa».

۞ إِنَّ قَٰرُونَ كَانَ مِن قَوۡمِ مُوسَىٰ فَبَغَىٰ عَلَيۡهِمۡۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡكُنُوزِ مَآ إِنَّ مَفَاتِحَهُۥ لَتَنُوٓأُ بِٱلۡعُصۡبَةِ أُوْلِي ٱلۡقُوَّةِ إِذۡ قَالَ لَهُۥ قَوۡمُهُۥ لَا تَفۡرَحۡۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡفَرِحِينَ ٧٦

**77.** Na utafute, kwa mali Aliyokupa Allah Mtukufu, malipo mema ya Nyumba ya Akhera, kwa kufanyia mambo ya kumtii Allah Mtukufu duniani, na usiache fungu lako la duniani la kustarehe humo kwa halali bila kupita

وَٱبۡتَغِ فِيمَآ ءَاتَىٰكَ ٱللَّهُ ٱلدَّارَ ٱلۡأٓخِرَةَۖ وَلَا تَنسَ نَصِيبَكَ مِنَ ٱلدُّنۡيَاۖ وَأَحۡسِن كَمَآ أَحۡسَنَ ٱللَّهُ إِلَيۡكَۖ وَلَا تَبۡغِ ٱلۡفَسَادَ فِي ٱلۡأَرۡضِۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٧٧

kiasi, na uwafanyie watu hisani kwa kuwapa sadaka kama vile Allah Mtukufu Alivyokufanyia hisani kwa kukupa mali nyingi, na usitafute kile Alichokiharamisha Allah Mtukufu cha kuwadhulumu watu wako, kwani hakika Allah Mtukufu Hawapendi waharibifu, na Atawalipa kwa matendo yao mabaya.

**78.** Akasema Qārūn kuwaambia watu wake waliomuwaidhia, «Kwa hakika, mahazina haya ya mali nimeyapata kutokana na ujuzi na uwezo.»Kwani Qārūn hajui kwamba Allah Mtukufu ameshawaangamiza *ummah* wengi kabla yake waliokuwa na nguvu zaidi za kushinda na ukusanyaji zaidi wa mali? Na hawataulizwa wahalifu kuhusu dhambi zao, kwa kuwa Allah Mtukufu Anazijua, isipokuwa wataulizwa maulizo ya kuwalaumu na kuwasimanga. Na Atawatesa Allah Mtukufu kulingana na ujuzi Wake kuhusu wao.

قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلۡمٍ عِندِيٓۚ أَوَ لَمۡ يَعۡلَمۡ أَنَّ ٱللَّهَ قَدۡ أَهۡلَكَ مِن قَبۡلِهِۦ مِنَ ٱلۡقُرُونِ مَنۡ هُوَ أَشَدُّ مِنۡهُ قُوَّةٗ وَأَكۡثَرُ جَمۡعٗاۚ وَلَا يُسۡـَٔلُ عَن ذُنُوبِهِمُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٧٨

**79.** Basi akatoka Qārūn akiwa kwenye pambo lake, akitaka kwa kufanya hivyo kuonyesha ukubwa wake na wingi wa mali yake. Na walipomuona wale wanaotaka pambo la uhai wa kilimwengu walisema, «Tunatamani lau sisi tungepatiwa mfano wa kile alichopatiwa Qārūn, cha mali, pambo na heshima. Kwa kweli, Qārūn ni mwenye sehemu kubwa ya dunia».

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ فِي زِينَتِهِۦۖ قَالَ ٱلَّذِينَ يُرِيدُونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا يَٰلَيۡتَ لَنَا مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ قَٰرُونُ إِنَّهُۥ لَذُو حَظٍّ عَظِيمٖ ٧٩

**80.** Na wakasema, wale waliopewa elimu ya kumjua Allah Mtukufu na Sheria Yake na wakajua uhakika wa mambo, kuwaambia wale waliosema, «Tunatamani tuwe

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ وَيۡلَكُمۡ ثَوَابُ ٱللَّهِ خَيۡرٞ لِّمَنۡ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗاۚ وَلَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلصَّٰبِرُونَ ٨٠

na mfano wa kile alichopatiwa Qārūn», Ole wenu! Muogopeni Allah Mtukufu na mumtii. Malipo mema ya Allah Mtukufu ni bora, kwa aliyemuamini Yeye na Mitume Wake na akafanya matendo mema, kuliko kile alichopatiwa Qārūn. Na haupokei ushauri huu na akaafikiwa kuufuata na kuufanyia kazi isipokua yule anayepigana jihadi na nafsi yake, anayevumilia katika kumtii Mola wake na anayejiepusha na mambo ya kumuasi.

**81.** Basi tukamdidimiza Qārūn pamoja na nyumba yake ndani ya ardhi. Na hakuwa na askari wa kumuokoa badala ya Allah Mtukufu, na hakuwa ni mwenye kujikinga na Allah Mtukufu yalipomshukia mateso Yake.

**82.** Na wale waliotamani kuwa kama yeye jana yake wakawa wanasema, wakiwa na uchungu, wenye kuzingatia na wenye kuiogopa adhabu isiwashukie, Hakika Allah Mtukufu Anamkunjulia riziki Anayemtaka miongoni mwa waja Wake, na Anambania Anayemtaka miongoni mwao. Lau si Allah Mtukufu kutuneemesha kwa kutotuadhibu kwa tulilolisema, Angetudidimiza sisi ardhini kama Alivyomfanya qarûn. Kwani hujui kwamba makafiri hawafaulu, hapa duniani wala Akhera?

**83.** Hiyo ndiyo Nyumba ya Akhera. Tumewapatia, ile starehe yake, wale ambao hawataki kuifanyia kiburi haki hapa duniani wala kufanya uharibifu humo. Na mwisho wenye

فَخَسَفْنَا بِهِۦ وَبِدَارِهِ ٱلْأَرْضَ فَمَا كَانَ لَهُۥ مِن فِئَةٍ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُنتَصِرِينَ ﴿٨١﴾

وَأَصْبَحَ ٱلَّذِينَ تَمَنَّوْاْ مَكَانَهُۥ بِٱلْأَمْسِ يَقُولُونَ وَيْكَأَنَّ ٱللَّهَ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ وَيَقْدِرُ ۖ لَوْلَآ أَن مَّنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَا لَخَسَفَ بِنَا ۖ وَيْكَأَنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٨٢﴾

تِلْكَ ٱلدَّارُ ٱلْءَاخِرَةُ نَجْعَلُهَا لِلَّذِينَ لَا يُرِيدُونَ عُلُوًّا فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فَسَادًا ۚ وَٱلْعَٰقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٨٣﴾

kushukuriwa, nayo ni pepo, ni wa yule aliyejikinga na adhabu ya Allah Mtukufu na akafanya mema na akaacha mambo yaliyoharamishwa.

مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيۡرٞ مِّنۡهَاۖ وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا يُجۡزَى ٱلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ إِلَّا مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ﴿٨٤﴾

**84.** Mwenye kuja, Siku ya Kiyama, na utakasaji wa Allah Mtukufu Mmoja na matendo mema yanayolingana na Sheria ya Allah Mtukufu, basi yeye atakuwa na malipo makubwa yenye kheri zaidi kuliko kile alichokifanya. Na kheri hiyo ni Pepo na starehe ya daima. Na mwenye kuja na matendo mabaya, hawatalipwa hao waliofanya maovu kwa matendo yao, isipokuwa yale waliokuwa wakiyafanya.

إِنَّ ٱلَّذِي فَرَضَ عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لَرَآدُّكَ إِلَىٰ مَعَادٖۚ قُل رَّبِّيٓ أَعۡلَمُ مَن جَآءَ بِٱلۡهُدَىٰ وَمَنۡ هُوَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ﴿٨٥﴾

**85.** Hakika Yule Aliyekuteremshia wewe, Qur'ani, ewe Mtume, na akakulazimisha wewe uifikishe na ushikamane nayo, ni Mwenye kukurudisha kule ulikotoka, nako ni *Makkah*. Sema, ewe Mtume, kuwaambia hawa washirikina, «Mola wangu Anamjua zaidi yule aliyeleta uongofu na yule ambaye ameenda nje ya haki waziwazi».

وَمَا كُنتَ تَرۡجُوٓاْ أَن يُلۡقَىٰٓ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبُ إِلَّا رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۖ فَلَا تَكُونَنَّ ظَهِيرٗا لِّلۡكَٰفِرِينَ ﴿٨٦﴾

**86.** Na hukuwa ukitarajia, ewe Mtume, kuteremkiwa na Qur'ani, lakini Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, Alikurehemu Akakuteremshia. Basi mshukuru Allah Mtukufu Aliyetukuka kwa neema Zake, na usiwe ni mwenye kuwasaidia watu wa ushirikina na upotevu.

وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بَعۡدَ إِذۡ أُنزِلَتۡ إِلَيۡكَۖ وَٱدۡعُ إِلَىٰ رَبِّكَۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ﴿٨٧﴾

**87.** Na wasikuzuiye wewe washirikina hawa na ufikishaji aya za Mola wako na hoja Zake baada ya kuwa Amekuteremshia kwako, na ufikishe ujumbe wa Mola wako, na usiwe ni

miongoni mwa washirikina katika kitu chochote.

وَلَا تَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَۘ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ كُلُّ شَيۡءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجۡهَهُۥۚ لَهُ ٱلۡحُكۡمُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٨٨

**88.** Wala usiabudu, pamoja na Allah Mtukufu, muabudiwa mwingine. Hapana muabudiwa kwa haki isipokuwa Allah Mtukufu. Kila kitu ni chenye kuangamia na kutoweka isipokuwa uso Wake. Uamuzi ni Wake. Na Kwake Yeye mtarudishwa baada ya kufa kwenu ili mhesabiwe na mlipwe. Katika aya hii kuna kuthibitisha sifa ya uso wa Allah Mtukufu, aliyetukuka, kama inavyonasibiana na ukamilifu Wake, ukubwa Wake na utukufu Wake.`

## SURA YA AL-ÁNKABŪT

## سُورَةُ العَنكَبُوتِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** «Alif, Lām, Mīm.» Yametangulia maelezo juu ya herufi zilizokatwa na kutengwa mwanzo wa sura ya *Al-Baqarah*.

الٓمٓ ١

**2.** Je wanadhani watu kwamba wakisema «Tumeamini» Allah Mtukufu Atawaachilia bila ya kuwajaribu wala kuwatahini?

أَحَسِبَ ٱلنَّاسُ أَن يُتۡرَكُوٓاْ أَن يَقُولُوٓاْ ءَامَنَّا وَهُمۡ لَا يُفۡتَنُونَ ٢

**3.** Kwa hakika, tuliwajaribu wale waliokuwa kabla yao miongoni mwa *ummah* mbalimbali na tukawatahini kwa Mitume wetu tuliowatuma kwao. Basi hakika ni kwamba Allah Mtukufu atajua ukweli wa wale wakweli katika Imani yao na urongo wa warongo, ili Alipambanue kila kundi na lingine.

وَلَقَدۡ فَتَنَّا ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۖ فَلَيَعۡلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ صَدَقُواْ وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٣

**4.** Je, kwani wanadhani wale wanaofanya mambo ya uasi, ya ushirikina na mengineyo, kuwa watatushinda wajikwepeshe na sisi tusiwaweze? Ni uamuzi mbaya mno wanaouamua.

أَمۡ حَسِبَ ٱلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَسۡبِقُونَاۚ سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ٤

**5.** Yoyote mwenye kuwa na matumaini ya kukutana na Allah Mtukufu na akawa na matarajio ya kupata malipo Yake mema, basi muda Aliouweka Allah Mtukufu wa kuwafufua viumbe Wake ili wahesabiwe na walipwe ni wenye kuja hivi karibuni. Na Yeye Ndiye Msikizi wa maneno, Mjuzi wa vitendo.

مَن كَانَ يَرۡجُواْ لِقَآءَ ٱللَّهِ فَإِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ لَأٓتٖۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٥

وَمَن جَٰهَدَ فَإِنَّمَا يُجَٰهِدُ لِنَفْسِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِيٌّ عَنِ ٱلْعَٰلَمِينَ ٦

6. Na mwenye kupigana jihadi katika njia ya kuinua neno la Allah Mtukufu Aliyetukuka, na akapigana jihadi na nafsi yake kwa kuisukuma ifanye vitendo vya utiifu, basi anapigana jihadi kwa maslahi ya nafsi yake. Kwa kuwa yeye anafanya hilo kwa kutaka thawabu ya kupigana kwake jihadi. Hakika Allah Mtukufu ni Mkwasi, Hana haja ya matendo mema ya waja Wake, kwani mamlaka ni Yake, uumba na mapitisho.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَحْسَنَ ٱلَّذِى كَانُواْ يَعْمَلُونَ ٧

7. Na wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na wakafanya matendo mema, kwa hakika tutawafutia makosa yao na tutawalipa kwa matendo yao mema, mazuri zaidi ya yale waliokuwa wakiyafanya.

وَوَصَّيْنَا ٱلْإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيْهِ حُسْنًاۖ وَإِن جَٰهَدَاكَ لِتُشْرِكَ بِى مَا لَيْسَ لَكَ بِهِۦ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَآۚ إِلَىَّ مَرْجِعُكُمْ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٨

8. Na tumemsihi binadamu awatendee wema wazazi wake wawili na awe mwema kwao wa maneno na vitendo. Na wakikushawishi ewe binadamu, umshirikishe mwingine na mimi katika ibada yangu, basi usifuate amri yao. Matakwa ya kuwa Allah Mtukufu ashirikishwe yanashikanishwa na matakwa ya kuwa vitendo vingine vya maasia vifanywe. Kwani hakuna kutiiwa kiumbe namna atakavyokuwa katika jambo la kumuasi Allah Mtukufu, Aliyetukuka, kama lilivyothibiti hilo kutoka kwa Mtume wa Allah Mtukufu, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie). Kwangu mimi ndio mwisho wenu, Siku ya Kiyama, na huko niwape habari ya matendo mema na mabaya ambayo mlikuwa

mkiyafanya duniani na niwalipe kwa hayo.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُدْخِلَنَّهُمْ فِى ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٩﴾

**9.** Na wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume wakafanya matendo mema, tutawatia Peponi wakiwa ni katika jumla ya waja wa Allah Mtukufu wema.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ فَإِذَآ أُوذِىَ فِى ٱللَّهِ جَعَلَ فِتْنَةَ ٱلنَّاسِ كَعَذَابِ ٱللَّهِ ۖ وَلَئِن جَآءَ نَصْرٌ مِّن رَّبِّكَ لَيَقُولُنَّ إِنَّا كُنَّا مَعَكُمْ ۚ أَوَلَيْسَ ٱللَّهُ بِأَعْلَمَ بِمَا فِى صُدُورِ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠﴾

**10.** Na miongoni mwa watu, kuna wanaosema, «Tumemuamini Allah Mtukufu.» Na wafanyiwapo udhia na washirikina huwa wanapapatika kutokana na mateso yao na kero zao, kama wanavyopapatika kutokana na adhabu ya Allah Mtukufu na wasivumilie adhabu na mateso yake, wakaritadi na wakaiacha Imani yao. Na lau waja ushindi kutoka kwa Mola wako, ewe Mtume, kwa watu wenye kumuamini, watasema hawa wenye kuritadi kuiacha Imani yao, «Sisi tulikuwa pamoja na nyinyi, enyi Waumini, tukiwasaidia dhidi ya maadui wenu.» Je, si Allah Mtukufu ni Mjuzi zaidi kuliko yoyote wa kuyajua yaliyomo ndani ya vifua vya viumbe wake wote?

وَلَيَعْلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَلَيَعْلَمَنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ ﴿١١﴾

**11.** Na Atawajua Allah Mtukufu, tena atawajua, wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na wakazifuata Sheria Zake kivitendo, na Atawajua, tena Atawajua, wanafiki, ili Alipambanue kila kundi na lingine.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّبِعُوا۟ سَبِيلَنَا وَلْنَحْمِلْ خَطَٰيَٰكُمْ وَمَا هُم بِحَٰمِلِينَ مِنْ خَطَٰيَٰهُم مِّن شَىْءٍ ۖ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿١٢﴾

**12.** Na wamesema wale waliokataa upweke wa Allah Mtukufu miongoni mwa Makureshi, na wasiliamini onyo la Allah Mtukufu na ahadi Yake, kuwaambia wale waliomuamini Allah Mtukufu miongoni mwao na

wakafuata Sharia Zake kivitendo, «Iacheni Dini ya Muhammad, na fuateni dini yetu, kwani sisi tutayabeba makosa yenu,» na wao si wenye kubeba chochote katika dhambi zao. Kwa kweli, wao ni warongo kwa yale waliyoyanena.

وَلَيَحۡمِلُنَّ أَثۡقَالَهُمۡ وَأَثۡقَالٗا مَّعَ أَثۡقَالِهِمۡۖ وَلَيُسۡـَٔلُنَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ عَمَّا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ١٣

**13.** Na wataibeba, tena wataibeba, washirikina hawa mizigo ya nafsi zao na madhambi yake na mizigo ya wale waliowapoteza na wakawazuia wasiifuate njia ya Allah Mtukufu pamoja na mizigo yao wenyewe, bila ya wale waliowafuata nyinyi kupunguziwa mizigo yao kitu chochote. Na wataulizwa, tena wataulizwa, Siku ya Kiyama, kuhusu yale ya urongo waliokuwa wakiyazua.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ فَلَبِثَ فِيهِمۡ أَلۡفَ سَنَةٍ إِلَّا خَمۡسِينَ عَامٗا فَأَخَذَهُمُ ٱلطُّوفَانُ وَهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١٤

**14.** Na hakika tumemtuma Nûḥ kwa watu wake, akakaa kwao miaka elfu moja kasoro miaka hamsini, akiwaita kwenye upwekeshaji wa Allah Mtukufu na akiwakataza ushirikina, na wao wasimuitikie. Allah Mtukufu Akawaangamiza kwa mafuriko, na wao wako katika hali ya kujidhulumu wenyewe kwa ukafiri wao na kupita kiasi kwao katika uasi.

فَأَنجَيۡنَٰهُ وَأَصۡحَٰبَ ٱلسَّفِينَةِ وَجَعَلۡنَٰهَآ ءَايَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٥

**15.** Hivyo basi tukamuokoa Nûḥ na waliomfuata miongoni mwa wale waliokuwa naye jahazini. Na tukalifanya hilo kuwa ni mazingatio na mawaidha kwa viumbe wote.

وَإِبۡرَٰهِيمَ إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُۖ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١٦

**16.** Kumbuka ewe Mtume, Ibrãhîm, amani imshukie, alipowalingania watu wake kwamba: mtakasieni Ibada Allah Mtukufu Peke Yake, na muogope hasira Zake kwa kutekeleza

faradhi Zake na kujiepusha na vitendo vya kumuasi. Hilo ni bora kwenu ikiwa mnakijua kilicho chema kwenu kutokana na kilicho kibaya kwenu.

إِنَّمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡثَٰنٗا وَتَخۡلُقُونَ إِفۡكًاۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَمۡلِكُونَ لَكُمۡ رِزۡقٗا فَٱبۡتَغُواْ عِندَ ٱللَّهِ ٱلرِّزۡقَ وَٱعۡبُدُوهُ وَٱشۡكُرُواْ لَهُۥٓۖ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ١٧

**17.** Hamuabudu, enyi watu, badala ya Allah Mtukufu isipokuwa masanamu na mnazua urongo kwa kuwaita wao waungu. Kwa hakika, hawa masanamu wenu mnaoaowaabudu badala ya Allah Mtukufu, hawawezi kuwaruzuku nyinyi kitu chochote, basi tafuteni riziki kwa Allah Mtukufu na sio kwa masanamu wenu na mumtakasie ibada na shukrani kwa kuwaruzuku. Ni kwa Allah Mtukufu mtarudishwa baada ya kufa kwenu, na hapo awalipe kwa yale ambayo mlifanya.

وَإِن تُكَذِّبُواْ فَقَدۡ كَذَّبَ أُمَمٞ مِّن قَبۡلِكُمۡۖ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ١٨

**18.** Na mkimkanusha, enyi watu, Mtume wetu Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), katika kile alichowalingania mkifuate cha kumuabudu Allah Mtukufu Peke Yake, basi kuna makundi ya watu kabla yenu waliowakanusha Mitume wao katika kile walichowaitia, na kwa hivyo zikawashukia hasira za Allah Mtukufu. Na Mtume Muhammad hana jukumu lingine isipokuwa ni kuwafikishia nyinyi kutoka kwa Allah Mtukufu ujumbe Wake ufikishaji wenye uwazi, na ashafanya hilo.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ كَيۡفَ يُبۡدِئُ ٱللَّهُ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥٓۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ١٩

**19.** Kwani hawa hawajui ni vipi Allah Mtukufu Anaanzisha uumbaji viumbe kutoka katika hali ya kutokuwako, kisha Atawarudisha baada ya kutoweka kwao, kama alivyoanzisha mara ya kwanza uumbaji mpya na kwamba kulifanya hili si jambo

linalomshinda? Hakika hilo kwa Allah Mtukufu ni lepesi kama lilivyokuwa lepesi lile la kuanzisha uumbaji wake.

قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُوا۟ كَيْفَ بَدَأَ ٱلْخَلْقَ ۚ ثُمَّ ٱللَّهُ يُنشِئُ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْـَٔاخِرَةَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٢٠

**20.** Sema, ewe Mtume, kuwaambia wenye kukanusha kufufuliwa baada ya kufa, «Nendeni katika ardhi, muangalie namna Allah Mtukufu Alivyoanzisha uumbaji bila kuelemewa» Hivyo basi Hataelemewa na kule kuuanzilisha upya uanzilishaji mwingine. Hakika Allah Mtukufu ni Muweza wa kila kitu, hakuna jambo lolote Alitakalo linalomshinda.

يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَرْحَمُ مَن يَشَآءُ ۖ وَإِلَيْهِ تُقْلَبُونَ ٢١

**21.** Anamuadhibu Anayemtaka kati ya viumbe Vyake kwa makosa waliyoyafanya siku za uhai wao, na Anawarehemu Anaowataka miongoni mwao, kati ya wale waliotubia, wakaamini na wakafanya matendo mema. Na Kwake Yeye mtarejeshwa mhesabiwa na mlipwe kwa mliyoyafanya.

وَمَآ أَنتُم بِمُعْجِزِينَ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فِى ٱلسَّمَآءِ ۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٢٢

**22.** Na hamkuwa nyinyi, enyi watu, ni wenye kumshinda Allah Mtukufu katika ardhi wala katika mbingu iwapo mtamuasi. Na nyinyi hamna badala ya Allah Mtukufu mtegemewa yoyote wa kuyasimamia mambo yenu, wala msaidizi wa kuwaokoa nyinyi na Allah Mtukufu iwapo Anawatakia mabaya.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَلِقَآئِهِۦٓ أُو۟لَٰٓئِكَ يَئِسُوا۟ مِن رَّحْمَتِى وَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٢٣

**23.** Na wenye kukanusha hoja za Allah Mtukufu na kupinga dalili Zake, hao hawatakuwa na matarajio ya rehema yangu huko Akhera watakapoishuhudia adhabu iliyoandaliwa kwao, na wao watakuwa

na adhabu yenye uchungu na iumizayo.

**24.** Basi jawabu la watu wa Ibrãhîm halikua isipokuwa ni kuambiana wao kwa wao, «Muueni au mchomeni kwa moto!» Wakamtupa motoni, na Allah Mtukufu Akamuokoa nao, na akaufanya kuwa ni baridi na salama kwake. Hakika katika kumuokoa kwetu Ibrãhîm kutokana na moto pana dalili na hoja kwa watu wanaomuamini Allah Mtukufu na kufanya matendo yanayoambatana na Sheria Yake.

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوۡمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱقۡتُلُوهُ أَوۡ حَرِّقُوهُ فَأَنجَىٰهُ ٱللَّهُ مِنَ ٱلنَّارِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٢٤

**25.** Na Akasema Ibrãhîm kuwaambia watu wake, Enyi watu wangu! Kwa hakika, nyinyi mumewaabudu waungu wa ubatilifu, mumewafanya wao ni waabudiwa badala ya Allah Mtukufu, mnapendana juu ya kuwaabudu na mnajipendekeza kwa kuwatumikia. Kisha, Siku ya Kiyama, baadhi yenu mtajitenga na wengine na mtalaaniana nyinyi kwa nyinyi, na mwisho wenu ni Moto, na hamtakuwa na msaidizi wa kuwazuia kuuingia.

وَقَالَ إِنَّمَا ٱتَّخَذۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡثَٰنٗا مَّوَدَّةَ بَيۡنِكُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ ثُمَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَكۡفُرُ بَعۡضُكُم بِبَعۡضٖ وَيَلۡعَنُ بَعۡضُكُم بَعۡضٗا وَمَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٥

**26.** Lûṭ akamuamini Ibrãhîm na akaufuata mwenendo wake. Na Ibrãhîm akasema, Mimi nitaiwacha nchi ya watu wangu na nitaenda kwenye ardhi iliyobarikiwa, nayo ni *Shām*, kwani Allah Mtukufu ni Mshindi Asiyeshindwa ni Mwingi wa hekima katika uendeshaji mambo Wake.

۞فَـَٔامَنَ لَهُۥ لُوطٞۘ وَقَالَ إِنِّي مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٦

**27.** Na tukamtunukia yeye Isḥãq, mtoto wake, na Yaʿqûb, mtoto wa mtoto wake. Na tukawafanya, katika kizazi

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَجَعَلۡنَا فِي ذُرِّيَّتِهِ ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلۡكِتَٰبَ وَءَاتَيۡنَٰهُ

أَجْرَهُۥ فِي ٱلدُّنْيَاۖ وَإِنَّهُۥ فِي ٱلْأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٢٧

chake, Mitume na tukawaletea Vitabu. Na tukampa yeye malipo mema ya mitihani aliyoipata kwa ajili yetu, nayo ni kutajwa vizuri na kuwa na wana wema duniani. Na kwa hakika, yeye huko Akhera ni miongoni mwa watu wema.

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلْفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ٢٨

**28.** Na mkumbuke Lûṭ, ewe Mtume, alipowaambia watu wake, «Kwa hakika, nyinyi mnaleta kitendo kichafu, hakuna yoyote katika viumbe aliyetangulia kukifanya».

أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ وَتَقْطَعُونَ ٱلسَّبِيلَ وَتَأْتُونَ فِي نَادِيكُمُ ٱلْمُنكَرَۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱئْتِنَا بِعَذَابِ ٱللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٩

**29.** Je, ni vipi nyinyi mnawaendea wanaume kupitia sehemu zao za nyuma, mnavamia njia za wasafiri kwa kitendo chenu kiovu na mnafanya vitendo vibaya kwenye mabaraza yenu, kama vile kuwacheza shere watu, kuwarushia mawe wapita njia na kuwakera kwa maneno na vitendo kwa namna isiyofaa? Katika haya kuna tangazo kwamba haifai watu kukusanyika juu ya jambo baya ambalo Allah Mtukufu na Mtume Wake wamelikataza. Watu wa Lûṭ hawakuwa na jawabu la kumpa isipokuwa ni kusema, «tuletee adhabu ya Allah Mtukufu ikiwa wewe ni miongoni mwa wakweli katika hayo unayoyasema na ni miongoni mwa watekelezaji katika ahadi unayoitoa».

قَالَ رَبِّ ٱنصُرْنِي عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْمُفْسِدِينَ ٣٠

**30.** Akasema, «Mola wangu! Nipe ushindi juu ya watu waharibifu kwa kuwateremshia adhabu, kwa kuwa wameuzua uchafu huu na wameendelea nao» Na Allah Mtukufu Akaikubali dua yake.

**31.** Na Malaika walipomjia Ibrãhîm na habari ya furaha itokayo kwa Allah Mtukufu ya (kuzaliwa) Isḥãq, na nyuma ya Isḥãq ni mwanawe, Yaʿqûb, walisema wale Malaika, «Sisi ni wenye kuwaangamiza watu wa kijiji cha watu wa Lûṭ, nacho ni Sadūm, kwa kuwa watu wake wamekuwa ni wenye kujidhulumu wenyewe kwa kumuasi Allah Mtukufu».

وَلَمَّا جَآءَتۡ رُسُلُنَآ إِبۡرَٰهِيمَ بِٱلۡبُشۡرَىٰ قَالُوٓاْ إِنَّا مُهۡلِكُوٓاْ أَهۡلِ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةِۖ إِنَّ أَهۡلَهَا كَانُواْ ظَٰلِمِينَ ٣١

**32.** Akasema Ibrãhîm kuwaambia Malaika, «Huko kuna Lûṭ, na yeye si miongoni mwa madhalimu.» Malaika wakasema, Sisi tunamjua zaidi aliye huko. Tutamuokoa, yeye na watu wa nyumbani kwake, na maangamivu yatakayowashukia watu wa kijiji chake, isipokuwa mke wake atakayesalia kwenye maangamivu.

قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطٗاۚ قَالُواْ نَحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَن فِيهَاۖ لَنُنَجِّيَنَّهُۥ وَأَهۡلَهُۥٓ إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ كَانَتۡ مِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٣٢

**33.** Na Malaika walipomjia Lûṭ, hilo lilimkera, kwa kuwa yeye aliwadhania ni wageni wanadamu na akaingiwa na masikitiko kwa kuwako kwao kwa kuwa ajua ubaya wa kitendo cha watu wake, na wao wakamwambia, «Usituogopee, kwani watu wako hawatatufikia. Na wala usiwe na masikitiko kwa kuwa tunakupasha habari kuwa sisi ni wenye kuwaangamiza wao. Sisi ni wenye kukuokoa wewe na hiyo adhabu itakayowashukia watu wako na ni wenye kuwaokoa watu wa nyumbani kwako pamoja nawe isipokuwa mke wako, kwani yeye ni mwenye kuangamia akiwa na wale wenye kuangamia katika watu wake».

وَلَمَّآ أَن جَآءَتۡ رُسُلُنَا لُوطٗا سِيٓءَ بِهِمۡ وَضَاقَ بِهِمۡ ذَرۡعٗاۖ وَقَالُواْ لَا تَخَفۡ وَلَا تَحۡزَنۡ إِنَّا مُنَجُّوكَ وَأَهۡلَكَ إِلَّا ٱمۡرَأَتَكَ كَانَتۡ مِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ٣٣

**34.** Sisi ni wenye kuwateremshia watu wa kijiji hiki adhabu kutoka mbinguni kwa sababu ya kumuasi kwao Allah Mtukufu na kufanya kwao machafu.

إِنَّا مُنزِلُونَ عَلَىٰٓ أَهۡلِ هَٰذِهِ ٱلۡقَرۡيَةِ رِجۡزٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ٣٤

**35.** Na tulizibakisha, katika nyumba za watu wa Lûṭ, athari zilizo wazi kwa watu wanaoelewa mambo ya kuwapa mazingatio na kunufaika kwayo.

وَلَقَد تَّرَكۡنَا مِنۡهَآ ءَايَةَۢ بَيِّنَةٗ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٣٥

**36.** Na tulimtuma, kwa watu wa *Madyan*, ndugu yao, Shuʿayb. Akawaambia, «Enyi watu wangu! Muabuduni Allah Mtukufu Peke Yake, na mumtakasie Ibada, kwani nyinyi hamna Mola isipokuwa Yeye. Na kuweni na matarajio mema, kwa ibada mnazofanya, kupata malipo mazuri ya Siku ya Akhera, na msifanye uharibifu na maasia kwa wingi, na msijikite juu ya hayo. Lakini tubieni kwa Allah Mtukufu kwa makosa hayo na mrudi Kwake».

وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗا فَقَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱرۡجُواْ ٱلۡيَوۡمَ ٱلۡأٓخِرَ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ٣٦

**37.** Wakamkanusha Shuʿayb watu wa *Madyan* kwa yale aliyokuja nayo ya utume kutoka kwa Mweyezi Mungu, basi wakapatikana na msukosuko mkali, wakawa wamelala chini kwenye nyumba zao hali ya kuwa wameangamia.

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دَارِهِمۡ جَٰثِمِينَ ٣٧

**38.** Na tukawaangamiza kina ʻÃd na Thamūd, na yameshaonekana na nyinyi magofu ya nyumba zao, vile yalivyokuwa matupu, hayana mtu yoyote katika wakazi wake, na vile mateso yetu yalivyowashukia wao wote. Na Shetani aliwapambia wao matendo yao maovu, na kwa hivyo akawazuia wasiifuate njia ya Allah Mtukufu na njia ya kumuamini

وَعَادٗا وَثَمُودَاْ وَقَد تَّبَيَّنَ لَكُم مِّن مَّسَٰكِنِهِمۡۖ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَعۡمَٰلَهُمۡ فَصَدَّهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَكَانُواْ مُسۡتَبۡصِرِينَ ٣٨

Yeye na Mitume Wake, na walikuwa wakijiongoza kuona njia katika ukafiri wao na upotevu wao wakijifurahisha nayo, wakidhani kwamba wao wako kwenye uongofu na usawa, ilhali wao wamezama kwenye upotevu.

**39.** Na tulimuangamiza Qārūn, Firʿawn na Hāmān. Na wote hao Mûsã aliwajia na dalili za wazi, wakajifanya wakubwa katika ardhi na wakafanya kiburi humo. Na hawakuwa wao ni wenye kutuponyoka, bali sisi tulikuwa tuna uwezo juu yao.

وَقَٰرُونَ وَفِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَۖ وَلَقَدۡ جَآءَهُم
مُّوسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ
وَمَا كَانُواْ سَٰبِقِينَ ٣٩

**40.** Kila mmoja, kati ya hao waliotajwa, tulimkamata kwa dhambi zake: kati yao kuna wale tuliyowatumia mawe ya udongo ulioshikana, nao ni watu wa Lûṭ, na kati yao kuna waliopatwa na ukelele, nao ni watu wa Ṣāliḥ na watu wa Shuʿayb, na kati yao kuna tuliowadidimiza ardhini kama vile Qārūn, na katika wao kuna tuliowazamisha majini, nao ni watu wa Nûḥ na Firʿawn na jamaa zake. Na Allah Mtukufu hakuwa ni Mwenye kuwaangamiza hawa kwa dhambi za wengine akawa ni mwenye kuwadhulumu kwa kuwaangamiza wao bila kustahili, lakini wao walikuwa wakijidhulumu wenyewe kwa kujistarehesha kwa neema za Mola wao na kumuabudu asiyekuwa Yeye.

فَكُلًّا أَخَذۡنَا بِذَنۢبِهِۦۖ فَمِنۡهُم مَّنۡ
أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِ حَاصِبٗا وَمِنۡهُم مَّنۡ
أَخَذَتۡهُ ٱلصَّيۡحَةُ وَمِنۡهُم مَّنۡ خَسَفۡنَا
بِهِ ٱلۡأَرۡضَ وَمِنۡهُم مَّنۡ أَغۡرَقۡنَاۚ وَمَا كَانَ
ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ
يَظۡلِمُونَ ٤٠

**41.** Mfano wa wale waliowafanya masanamu ni wategemewa badala ya Allah Mtukufu, wakawa wanatarajia msaada wao, ni kama mfano wa buibui aliyejitengenezea nyumba ili imuhifadhi, isimfae kitu alipokuwa na

مَثَلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡلِيَآءَ
كَمَثَلِ ٱلۡعَنكَبُوتِ ٱتَّخَذَتۡ بَيۡتٗاۖ وَإِنَّ
أَوۡهَنَ ٱلۡبُيُوتِ لَبَيۡتُ ٱلۡعَنكَبُوتِۚ لَوۡ كَانُواْ
يَعۡلَمُونَ ٤١

haja nayo. Hivyo basi ndivyo walivyo hawa washirikina, hawakuwafaa kitu wale waliowachukuwa kuwa ni wasaidizi wao badala ya Allah Mtukufu. Na kwa hakika, nyumba iliyo dhaifu zaidi ni nyumba ya buibui, na lau wao wangekua wakilijua hilo wasingewafanya wao ni wasaidizi wenye kutegemewa badala ya Allah Mtukufu, kwani wao hawawanufaishi wala hawawadhuru.

إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ مِن شَيۡءٖۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٤٢﴾

**42.** Hakika Allah Mtukufu Anavijua vile wanavyomfananisha navyo washirikina na kumshirikisha navyo, na kwamba hivyo, kwa hakika, si kitu chochote, bali ni majina tu waliyoyaita, havinufaishi wala havidhuru. Na Yeye Ndiye Mshindi Mwenye uwezo wa kuwatesa waliomkufuru, Ndiye Mwenye hekima katika uendeshaji mambo Wake na utengenezaji Wake.

وَتِلۡكَ ٱلۡأَمۡثَٰلُ نَضۡرِبُهَا لِلنَّاسِۖ وَمَا يَعۡقِلُهَآ إِلَّا ٱلۡعَٰلِمُونَ ﴿٤٣﴾

**43.** Na mifano hii tunawapigia watu, ili wanufaike nayo na wajifunze kwayo. Na hawaielewi isipokuwa wale wanaomjua Allah Mtukufu na kuzijua aya Zake na Sheria Zake.

خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٤٤﴾

**44.** Allah Mtukufu Ameumba mbingu na ardhi kwa uadilifu na usawa. Hakika katika uumbaji Wake huo kuna ushahidi mkubwa, kwa wanaoamini, wa uwezo Wake na kupwekeka kwake kwa uungu. Na Amewahusu Waumini kwa kuwataja kwa kuwa wao ndio wanaonufaika na huo ushahidi.

ٱتۡلُ مَآ أُوحِيَ إِلَيۡكَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَۖ إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ تَنۡهَىٰ عَنِ ٱلۡفَحۡشَآءِ

**45.** Isome hii Qur'ani iliyoteremshwa kwako, na uifuate kivitendo, na utekeleze Swala kwa mipaka yake,

وَٱلْمُنكَرِۗ وَلَذِكْرُ ٱللَّهِ أَكْبَرُۗ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ
مَا تَصْنَعُونَ ﴿٤٥﴾

kwani utunzaji wa Swala unamkataza mtu kuingia kwenye vitendo vya uasi na makatazo. Hivyo ni kwamba mwenye kuzitimiza nguzo zake na masharti yake, moyo wake unang'ara, Imani yake inazidi, hima yake ya kufanya mema inapata nguvu na matamanio yake ya kufanya mabaya yanapungua au yanaondoka. Na kwa hakika, kumtaja Allah Mtukufu katika Swala na isiyokuwa Swala ni jambo kubwa na bora kuliko kitu chochote. Na Allah Mtukufu Anayajua mnayoyatenda ya uzuri na ubaya, hivyo basi Atawalipa kwa hayo malipo makamilifu zaidi na yanayotosha zaidi.

۞ وَلَا تُجَٰدِلُوٓاْ أَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ إِلَّا بِٱلَّتِي
هِيَ أَحْسَنُ إِلَّا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنْهُمْۖ وَقُولُوٓاْ
ءَامَنَّا بِٱلَّذِيٓ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَأُنزِلَ إِلَيْكُمْ
وَإِلَٰهُنَا وَإِلَٰهُكُمْ وَٰحِدٞ وَنَحْنُ لَهُۥ
مُسْلِمُونَ ﴿٤٦﴾

**46.** Na wala msijadiliane, enyi Waumini, na Mayahudi na manaswara isipokuwa kwa njia nzuri na maneno mazuri na kulingania kwenye haki kwa njia nyepesi yenye kupelekea kwenye lengo hilo, isipokuwa wale ambao wamekaa kando na haki wakafanya ushindani na kiburi na wakatangaza vita juu yenu, basi hao piganeni nao kwa upanga mpaka waamini au watoe jizia (kodi maalumu) kwa mkono na wao wakiwa katika hali ya unyonge. Na semeni, «Tumeiamini Qur'ani iliyoteremshwa kwetu, na tumeiamini Taurati na Injili ambazo mliteremshiwa, na Mola wetu na Mola wenu ni Mmoja Hana mshirika Wake katika uungu Wake, wala katika sifa Yake ya kuwa ni Mola, wala majina Yake na sifa Zake. Na sisi ni wenye kunyenyekea na kuwa wanyonge Kwake kwa kumtii katika yale Aliyotuamrisha na Aliyotukataza».

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَۚ فَٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۖ وَمِنۡ هَٰٓؤُلَآءِ مَن يُؤۡمِنُ بِهِۦۚ وَمَا يَجۡحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا ٱلۡكَٰفِرُونَ ٤٧

**47.** Na kama tulivyowateremshia Kitabu, ewe Mtume, wale Mitume waliokuwa kabla yako, vilevile tumekuteremshia Kitabu hiki chenye kusadikisha Vitabu vilivyotangulia. Basi wale tuliyowapa Kitabu miongoni mwa Wana wa Israîl wakamjua vile inavyotakikana wamjue, wanaiamini Qur’ani. Na kati ya hawa Warabu wa Kikureshi kuna wanaomuamini. Na hawaikanushi Qur’ani au kuzifanyia shaka dalili zake na hoja zake zenye ushahidi uliyo wazi isipokuwa makafiri ambao mienendo yao ni kukataa na kufanya ushindani.

وَمَا كُنتَ تَتۡلُواْ مِن قَبۡلِهِۦ مِن كِتَٰبٖ وَلَا تَخُطُّهُۥ بِيَمِينِكَۖ إِذٗا لَّٱرۡتَابَ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ٤٨

**48.** Na miongoni mwa miujiza yako iliyo wazi, ewe Mtume, ni kuwa wewe hukusoma kitabu wala hukuandika herufi zozote kwa mkono wako wa kulia kabla ya hii Qur’ani kukuteremkia, na hali wao wanalijua hilo. Na lau ungekua ni mwenye kusoma au kuandika kabla hujaletewa wahyi wangelifanyia shaka hilo hao wapotofu na wangesema, «Amejifunza hiyo (Qur’ani) au ameinukuu kutoka kwenye vitabu vilivyotangulia».

بَلۡ هُوَ ءَايَٰتُۢ بَيِّنَٰتٞ فِي صُدُورِ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَۚ وَمَا يَجۡحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا ٱلظَّٰلِمُونَ ٤٩

**49.** Lakini Qur’ani ni aya zilizo wazi katika kuutolea ushahidi ukweli, wanavyuoni wanaihifadhi. Na hawazikanushi aya zetu na kuzikataa isipokuwa washindani wanaoijua haki na kuiepuka.

وَقَالُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ ءَايَٰتٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ قُلۡ إِنَّمَا ٱلۡأٓيَٰتُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ٥٠

**50.** Na washirikina walisema, «Si ateremshiwe Muhammad dalili na hoja kutoka kwa Mola wake, kama vile ngamia wa Ṣãleḥ na fimbo ya Mûsã!» Waambie, «Jambo la miujiza hii liko kwa Allah Mtukufu, Akitaka

Ataiteremsha na Akitaka Ataizuia. Na hakika ni kwamba mimi ni muonyaji, ninawatahadharisha na ukali wa adhabu Yake na mateso Yake, na ni mwenye kuwaonyesha njia ya haki na batili».

أَوَ لَمْ يَكْفِهِمْ أَنَّآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَرَحْمَةً وَذِكْرَىٰ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Kwani haikuwatosha washirikina hawa ili wajue ukweli wako, ewe Mtume, kuwa sisi tumekuteremshia Qur'ani inayosomwa kwao? Hakika katika hii Qur'ani kuna rehema kwa Waumini, ulimwenguni na Akhera, na kuna ukumbusho wa kujikumbusha nao wa mazingatio na mawaidha.

قُلْ كَفَىٰ بِٱللَّهِ بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ شَهِيدًا ۖ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱلْبَٰطِلِ وَكَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٥٢﴾

**52.** Sema, Inatosha kuwa Allah Mtukufu ni Shahidi baina yangu mimi na nyinyi juu ya ukweli wangu wa kuwa mimi ni Mtume Wake, na juu ya kunikanusha kwenu mimi na kuirudisha kwenu haki niliyokuja nayo kutoka kwa Allah Mtukufu. Anavijuwa vilivyomo mbinguni na ardhini», hakuna kinachofichamana na Yeye chochote kile kilichoko ndani ya hivyo viwili. Na wale waliouamini urongo na wakamkanusha Allah Mtukufu, pamoja na kuwepo dalili hizi zilizo wazi, hao ndiyo wenye hasara ulimwenguni na Akhera.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِٱلْعَذَابِ ۚ وَلَوْلَآ أَجَلٌ مُّسَمًّى لَّجَآءَهُمُ ٱلْعَذَابُ ۚ وَلَيَأْتِيَنَّهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٥٣﴾

**53.** Na wanakuharakisha, ewe Mtume, hawa washirikina wa watu wako uwaletee adhabu kwa kukufanyia shere. Na lau si Allah Mtukufu kuwa Amewawekea wakati wa kuadhibiwa wao duniani usiotangulia wala kuchelewa, ingewajia adhabu pale walipoitaka. Na kwa hakika itawajia ghafla na hali wao hawaitambui wala kuihisi.

**54.** Wanakuharakisha uwaletee adhabu ulimwenguni, na hali hiyo ni yenye kuwajia hapana budi, ima hapa ulimwenguni au huko Akhera. Na kwa hakika adhabu ya Jahanamu huko Akhera ni yenye kuwazunguka, hawana makimbilio nayo.

يَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلۡعَذَابِ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةُۢ بِٱلۡكَٰفِرِينَ ﴿٥٤﴾

**55.** Hiyo Siku ya Kiyama, adhabu ya Jahanamu itawafunika makafiri upande wa juu wa vichwa vyao na upande wa chini wa nyayo zao. Hivyo basi Moto utawazunguka pande zao zote, na Allah Mtukufu Atasema kuwaambia wakati huo, «Onjeni malipo ya yale mliokuwa mkiyafanya ulimwenguni, ya kumshirikisha Allah Mtukufu na kufanya uhalifu na madhambi».

يَوۡمَ يَغۡشَىٰهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِن فَوۡقِهِمۡ وَمِن تَحۡتِ أَرۡجُلِهِمۡ وَيَقُولُ ذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Enyi waja wangu mlioamini! Iwapo mna shida ya kudhihirisha Imani na ibada ya Allah Mtukufu Peke Yake, basi hamieni kwenye ardhi ya Allah Mtukufu iliyo pana na mnitakasie ibada mimi peke yangu.

يَٰعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ أَرۡضِي وَٰسِعَةٞ فَإِيَّٰيَ فَٱعۡبُدُونِ ﴿٥٦﴾

**57.** Kila nafsi iliyo hai ni yenye kuonja kifo, kisha kwetu sisi mtarejea muhesabiwe na mlipwe.

كُلُّ نَفۡسٖ ذَآئِقَةُ ٱلۡمَوۡتِۖ ثُمَّ إِلَيۡنَا تُرۡجَعُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Na wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na wakafanya matendo mema waliyoamrishwa kwayo, tutawatayarishia katika Pepo vyumba vilivyo juu, ambavyo chini yake inapita mito, hali ya kukaa humo milele. Neema ya malipo ya wenye kufanya utiifu kwa Allah Mtukufu ni Vyumba hivi vilivyoko ndani ya Mabustani ya starehe.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُبَوِّئَنَّهُم مِّنَ ٱلۡجَنَّةِ غُرَفٗا تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ نِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ﴿٥٨﴾

ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٥٩

**59.** Mabustani hayo yaliyotajwa ni ya Waumini waliovumilia katika kumuabudu Allah Mtukufu, wakashikamana na dini yao na wakawa wanamtegemea Allah Mtukufu katika riziki zao na kupigana jihadi na maadui wao.

وَكَأَيِّن مِّن دَآبَّةٖ لَّا تَحۡمِلُ رِزۡقَهَا ٱللَّهُ يَرۡزُقُهَا وَإِيَّاكُمۡۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٦٠

**60.** Ni viumbe vingapi vitambaavyo visivyojiwekea akiba ya chakula chao cha kesho, kama vile mwanadamu anavyofanya. Basi Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kuwa juu, Anaviruzuku kama Anavyowaruzuku nyinyi. Na Yeye ni Msikizi wa maneno yenu, ni Mjuzi wa vitendo vyenu na mawazo ya nyoyo zenu.

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۖ فَأَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٦١

**61.** Na ukiwauliza, ewe Mtume, hao washirikina, Ni nani aliyeumba mbingu na ardhi kwa mpango huu mzuri na akalidhalilisha jua na mwezi? Watasema, «Aliyeviumba hivyo ni Allah Mtukufu Peke Yake.» Basi vipi wao watapotoshwa waache kumuamini Allah Mtukufu, Muumba na Muendeshaji wa kila kitu, na wakawa wanamuabudu asiyekuwa Yeye? Basi uonee ajabu uzushi wao na urongo wao!

ٱللَّهُ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُ لَهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ 

**62.** Allah Mtukufu, aliyetakasika na kuwa juu, Anampanulia riziki Anayemtaka na anawapunguzia wengine katika wao, kwa kuwa Anayajua yanayowafaa waja Wake. Hakika Allah Mtukufu kwa kila jambo, katika hali zenu na mambo yenu, ni Mjuzi, hakuna chochote kinachojificha Kwake.

**63.** Na ukiwauliza, ewe Mtume, hao washirikina, «Ni nani anayeteremsha maji kutoka mawinguni, yakaotesha mimea juu ya ardhi baada ya kuwa imekauka?» watakwambia huku wakikubali, «Allah Mtukufu Peke Yake Ndiye Anayeyateremsha hayo.» Sema, «Shukrani ni za Allah Mtukufu Aliyedhihirisha hoja yako kwao. Lakini wengi wao hawafahamu yanayowafaa wala yanayowadhuru, na lau wangeelewa wasingemshirikisha Allah Mtukufu na mwingine».

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّن نَّزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَحْيَا بِهِ ٱلْأَرْضَ مِنۢ بَعْدِ مَوْتِهَا لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۚ قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Na haukuwa uhai huu wa ulimwengu isipokuwa ni pumbao na mchezo wa kuzifanya nyoyo zipumbae na miili icheze, kwa sababu ya pambo na matamanio, kisha yanaondoka haraka. Na kwa hakika, nyumba ya Akhera ndiyo uhai wa kikweli na wa daima usiokuwa na kifo ndani yake. Lau watu wangelijua hilo wasingefadhilisha nyumba ya kutoweka juu ya Nyumba ya kusalia.

وَمَا هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ إِلَّا لَهْوٌ وَلَعِبٌ ۚ وَإِنَّ ٱلدَّارَ ٱلْءَاخِرَةَ لَهِىَ ٱلْحَيَوَانُ ۚ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Na wanapopanda makafiri kwenye majahazi baharini, na wakaogopa kuzama, wanampwekesha Allah Mtukufu na kumtakasia dua wakati wa shida yao. Na Anapowaokoa akawafikisha kwenye nchi kavu, na shida ikawaondokea, wanarudi kwenye ushirikina wao. Hakika yao wao, kwa kufanya hivi, wanagongana, wanampwekesha Allah Mtukufu kipindi cha shida na wanamshirikisha kipindi cha raha.

فَإِذَا رَكِبُوا۟ فِى ٱلْفُلْكِ دَعَوُا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا نَجَّىٰهُمْ إِلَى ٱلْبَرِّ إِذَا هُمْ يُشْرِكُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Na kushirikisha kwao baada ya sisi kuwaneemesha kwa kuwaokoa na bahari, ni ili iwe mwisho wake ni

لِيَكْفُرُوا۟ بِمَآ ءَاتَيْنَٰهُمْ وَلِيَتَمَتَّعُوا۟ ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٦٦﴾

kuzikanusha zile tulizowaneemesha katika nafsi zao na mali zao na ili wakamilishe kujistarehesha kwao katika hii dunia. Basi wataujua uharibikaji wa matendo yao na kile Alichowaandalia wao Allah Mtukufu cha adhabu kali Siku ya Kiyama. Na katika hilo pana onyo na tahadharisho kwao.

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا جَعَلْنَا حَرَمًا ءَامِنًا وَيُتَخَطَّفُ ٱلنَّاسُ مِنْ حَوْلِهِمْ ۚ أَفَبِٱلْبَٰطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَةِ ٱللَّهِ يَكْفُرُونَ ٦٧

**67.** Kwani hawakushuhudia makafiri wa *Makkah* kwamba Allah Mtukufu Amewawekea *Makkah* kuwa ni mahali patakatifu penye amani, watu wake wanapata amani humo ya nafsi zao na mali zao, hali watu walio pembezoni mwake, nje ya eneo takatifu, wananyakuliwa hawana amani? Je, ni ushirikina wanaouamini na ni neema ya Allah Mtukufu Aliyowahusu nayo, wanayoikanusha, wakawa hawamuabudu Yeye, Peke Yake, bila mwingine?

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِٱلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُۥٓ ۚ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكَٰفِرِينَ ٦٨

**68.** Hakuna yoyote aliye na udhalimu mkubwa kuliko yule aliyemkanusha Allah Mtukufu na akamnasibishia Allah Mtukufu upotevu na ubatilifu, au akaikanusha haki ambayo Allah Mtukufu Amemleta nayo Mtume Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie). Hakika ndani ya Moto ni makao ya aliyemkanusha Allah Mtukufu na akaukataa upweke Wake na akamkanusha Mtume Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

وَٱلَّذِينَ جَٰهَدُوا۟ فِينَا لَنَهْدِيَنَّهُمْ سُبُلَنَا ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَمَعَ ٱلْمُحْسِنِينَ ٦٩

**69.** Na Waumini waliopigana jihadi na maadui wa Allah Mtukufu, nafsi na Shetani na wakavumilia

kwenye misukosuko na kero katika njia ya Allah Mtukufu, basi Allah Mtukufu Atawaongoa kwenye wema na kuwasimamisha imara juu ya njia iliyolingana sawa. Na yoyote ambaye sifa yake ni hii, basi yeye amejifanyia wema nafsi yake na amewafanyia wema wengine. Na Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kuwa juu, Yupo pamoja na wale viumbe wake waliofanya wema, kwa kuwapa ushindi, kuwatilia nguvu, kuwahifadhi na kuwaongoza.

## SURA YA AL-RŪM

سُورَةُ الرُّومِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. «Alif, Lām, Mīm» Yametangulia maelezo kuhusu herufi zilizokatwa katwa na kutengwa mwanzo wa sura ya *Al-Baqarah*.

الٓمٓ ١

2. Wafursi waliwashinda Warumi.

غُلِبَتِ ٱلرُّومُ ٢

3. Katika sehemu za karibu za ardhi ya Shamu kuelekea Uajemi. Na Warumi watawashinda Wafursi.

فِيٓ أَدۡنَى ٱلۡأَرۡضِ وَهُم مِّنۢ بَعۡدِ غَلَبِهِمۡ سَيَغۡلِبُونَ ٣

4. Katika kipindi kisichopita miaka kumi na kisichopungua miaka mitatu. Ni ya Allah Mtukufu, Aliyetukuka na kuwa juu, amri yote kabla ya ushindi wa Warumi na baada yake. Na siku hiyo ambayo Warumi watapata ushindi juu ya Wafursi Waumini wataifurahia nusura ya Allah Mtukufu kwa Warumi juu ya Wafursi.

فِي بِضۡعِ سِنِينَۗ لِلَّهِ ٱلۡأَمۡرُ مِن قَبۡلُ وَمِنۢ بَعۡدُۚ وَيَوۡمَئِذٖ يَفۡرَحُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٤

5. Na Allah Mtukufu, Kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake na kutukuka ni Kwake, Anamsaidia Anayemtaka na Anaacha kumsaidia Anayemtaka. Na Yeye Ndiye Mshindi Ambaye hakuna wa kushindana naye, Ndiye Mwenye kumrehemu Anayemtaka miongoni mwa viumbe Vyake. Na hilo lilithibitika, na Warumi waliwashinda Wafursi baada ya miaka saba, na Waislamu wakafurahi kwa hilo, kwa kuwa Warumi walikuwa ni watu wa Kitabu ingawa wamekipotosha.

بِنَصۡرِ ٱللَّهِۚ يَنصُرُ مَن يَشَآءُۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٥

وَعۡدَ ٱللَّهِۖ لَا يُخۡلِفُ ٱللَّهُ وَعۡدَهُۥ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٦

**6.** Allah Mtukufu Amewaahidi Waumini, ahadi ya kukata isiyoenda kinyume, kuwapa ushindi Warumi juu ya Wafursi wenye kuabudu masanamu. Lakini wengi wa makafiri wa *Makkah* hawajui kwamba kile Alichokiahidi Allah Mtukufu ni kweli.

يَعۡلَمُونَ ظَٰهِرٗا مِّنَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَهُمۡ عَنِ ٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ غَٰفِلُونَ ٧

**7.** Wanayoyajua wao ni mambo yaliyofunuka wazi ya dunia na pambo lake, na wao kuhusu mambo ya Akhera na yale yanayowafaa huko wameghafilika, hawayafikirii.

أَوَ لَمۡ يَتَفَكَّرُواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۗ مَّا خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَأَجَلٖ مُّسَمّٗىۗ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِ بِلِقَآيِٕ رَبِّهِمۡ لَكَٰفِرُونَ ٨

**8.** Kwani hawakufikiri, hawa wakanushaji Mitume wa Allah Mtukufu na kukutana na Yeye, vile Allah Mtukufu Alivyowaumba, na kuwa wao Amewaumba na hawakuwa kitu chochote? Allah Mtukufu hakuumba mbingu na ardhi na vilivyo baina yake isipokuwa ni kwa ajili ya kusimamisha uadilifu, malipo mema na mateso na kutolea ushahidi upweke Wake na uwezo Wake. Na kwa muda uliotajwa wa kukomea kwake nao ni Siku ya Kiyama. Na kwa hakika, wengi wa watu ni wenye kukataa na kukanusha kwa ujinga wao wa kutojua kuwa marejeo yao ni kwa Allah Mtukufu baada ya kutoweka kwao na kwa kughafilika kwao na Akhera.

أَوَ لَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَانُوٓاْ أَشَدَّ مِنۡهُمۡ قُوَّةٗ وَأَثَارُواْ ٱلۡأَرۡضَ وَعَمَرُوهَآ أَكۡثَرَ مِمَّا عَمَرُوهَا وَجَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم

**9.** Basi si waende hawa wanaomkanusha Allah Mtukufu, wanaoghafilika na Akhera, mwendo wa kufikiria na kuzingatia, wakapata kuona yalikuwa namna gani malipo ya *ummah* waliowakanusha Mitume wa

Mwenyezi Mungu, kama vile kina ‘Ãd na Thamûd? Hakika walikuwa wana nguvu zaidi kuliko wao kimiili na wana uwezo zaidi wa kustarehe na maisha, kwa kuwa waliilima ardhi na kuipanda mimea, na wakajenga majumba ya fahari na wakayakalia, hivyo basi waliuimarisha ulimwengu wao kuliko vile watu wa Makkah walivyouimarisha ulimwengu wao, na kusiwafalie kitu kule kuimarisha kwao wala urefu wa maisha yao. Na Mitume wao waliwajia na hoja za wazi na dalili zenye kung’ara, wakawakanusha, na Allah Mtukufu Akawaangamiza. Na Hakuwadhulumu kwa huko kuwaangamiza, isipokuwa wao wenyewe walijidhulumu wenyewe kwa kufanya ushirikina na kuasi.

بِٱلْبَيِّنَٰتِ ۖ فَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٩

**10.** Kisha ulikuwa mwisho wa waovu, miongoni mwa madhalimu na makafiri, ni mbaya zaidi na muovu zaidi, kwa kumkanusha kwao Allah Mtukufu na kuzifanyia shere aya Zake ambazo Aliziteremsha kwa Mitume Wake.

ثُمَّ كَانَ عَٰقِبَةَ ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔوا۟ ٱلسُّوٓأَىٰٓ أَن كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَكَانُوا۟ بِهَا يَسْتَهْزِءُونَ ١٠

**11.** Allah Mtukufu, Peke Yake, Ndiye Aliyepwekeka kwa kuanzisha uumbaji viumbe vyote. Na Yeye Ndiye Anayeweza, Peke Yake, kuvirudisha mara nyingine, kisha Kwake Yeye watarejea viumbe wote, Amlipe aliye mwema kwa wema wake na aliye mbaya kwa ubaya wake.

ٱللَّهُ يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ١١

**12.** Na Siku ambayo Kiyama kitasimama wahalifu watakata tamaa ya kuokoka na adhabu, na utawapata wao mshangao utakaokata hoja zao.

وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُبْلِسُ ٱلْمُجْرِمُونَ ١٢

وَلَمْ يَكُن لَّهُم مِّن شُرَكَآئِهِمْ شُفَعَـٰٓؤُاْ وَكَانُواْ بِشُرَكَآئِهِمْ كَـٰفِرِينَ ﴿١٣﴾

**13.** Na washirikina, Siku hiyo, hawatakuwa na waombezi kati ya waungu wao waliokuwa wakiwaabudu badala ya Allah Mtukufu, bali wao, hao waungu, watajiepusha nao na wao watajiepusha nao. Maombezi ni ya Allah Mtukufu Peke Yake, na hayatafutwi kutoka kwa mwingine.

وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَتَفَرَّقُونَ ﴿١٤﴾

**14.** Na Siku ambayo Kiyama kitasimama, watatengana watu wa Imani na watu wa ukafiri.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ فَهُمْ فِي رَوْضَةٍ يُحْبَرُونَ ﴿١٥﴾

**15.** Ama waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake, wenye kufanya matendo mema, watakuwa Peponi ambapo watakirimiwa, watafurahishwa na wataneemeshwa.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَـٰتِنَا وَلِقَآيِٕ ٱلْـَٔاخِرَةِ فَأُوْلَـٰٓئِكَ فِي ٱلْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ﴿١٦﴾

**16.** Na ama wale waliomkanusha Allah Mtukufu na wakayakanusha yale waliyokuja nayo Mitume na wakakanusha kufufuliwa baada ya kufa, basi hao watakaa adhabuni, ikiwa ni malipo ya kile walichokikanusha ulimwenguni.

فَسُبْحَـٰنَ ٱللَّهِ حِينَ تُمْسُونَ وَحِينَ تُصْبِحُونَ ﴿١٧﴾

**17.** Basi, enyi waumini, Mtakaseni Allah Mtukufu na mumuepushe na mshirika, mke na mtoto, na msifuni kwa sifa za ukamilifu kwa ndimi zenu, na mlithibitishe hilo kwa viungo vyenu vyote muingiliwapo na wakati wa jioni, na muingiliwapo na wakati wa asubuhi, na wakati wa usiku na wakati wa mchana.

وَلَهُ ٱلْحَمْدُ فِي ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَعَشِيًّا وَحِينَ تُظْهِرُونَ ﴿١٨﴾

**18.** Na ni Zake Yeye, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, shukrani na sifa njema katika mbingu na ardhi, na usiku na mchana.

يُخۡرِجُ ٱلۡحَيَّ مِنَ ٱلۡمَيِّتِ وَيُخۡرِجُ ٱلۡمَيِّتَ مِنَ ٱلۡحَيِّ وَيُحۡيِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَاۚ وَكَذَٰلِكَ تُخۡرَجُونَ ١٩

**19.** Allah Mtukufu Anakitoa kilicho hai kutokana na kilichokufa, kama vile binadamu kutokana na tone la manii na ndege kutokana na yai, na Anakitoa kilichokufa kutokana na kilicho hai, kama vile tone la manii kutokana na binadamu na yai kutokana na ndege. Na Anahuisha ardhi kwa mimea baada ya kukauka na kuwa kavu. Na kwa namna hii ya kuhuisha mtatoka, enyi watu, makaburini mwenu mkiwa hai ili mhesabiwe na mlipwe.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنۡ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ إِذَآ أَنتُم بَشَرٞ تَنتَشِرُونَ ٢٠

**20.** Na miongoni mwa alama za Allah Mtukufu zinazoonyesha ukubwa wake na ukamilifu wa uwezo Wake, ni kuwa Alimuumba baba yenu *Ãdam* kutokana na mchanga, kisha nyinyi binadamu mnaenea kwenye ardhi kwa kuzaliana, mnatafuta fadhila za Allah Mtukufu.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنۡ خَلَقَ لَكُم مِّنۡ أَنفُسِكُمۡ أَزۡوَٰجٗا لِّتَسۡكُنُوٓاْ إِلَيۡهَا وَجَعَلَ بَيۡنَكُم مَّوَدَّةٗ وَرَحۡمَةًۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ٢١

**21.** Na miongoni mwa alama zenye kuonyesha ukubwa Wake na ukamilifu wa uwezo wake ni kuwa Amewaumba wake kwa ajili yenu kutokana na jinsi yenu, enyi wanaume, ili nafsi zenu zijitulize kwao na ziburudike, na Akatia mapenzi na huruma baina ya mwanamke na mumewe. Hakika katika uumbaji huo wa Allah Mtukufu pana alama zenye kuonyesha uwezo wa Allah Mtukufu na kupwekeka Kwake kwa watu wenye kufikiria na kuzingatia.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ خَلۡقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱخۡتِلَٰفُ أَلۡسِنَتِكُمۡ وَأَلۡوَٰنِكُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡعَٰلِمِينَ ٢٢

**22.** Na miongoni mwa dalili za uwezo wa Allah Mtukufu ni uumbaji mbingu na kuwa juu kwake bila ya nguzo, na uumbaji ardhi ikiwa imekunjuka na kupanuka, na kutafautiana lugha

zenu na kuwa mbalimbali rangi zenu. Hakika katika hayo kuna mazingatio kwa kila mwenye elimu na busara.

**23.** Na miongoni mwa dalili za uwezo huu ni kuwa Allah Mtukufu Amewawekea usingizi uwe ni mapumziko kwenu ya usiku au mchana, kwani katika kulala yanapatikana mapumziko na kuondokewa na machovu, na Amewawekea mchana ambapo ndani yake mnaenda huku na kule kutafuta riziki. Hakika katika hayo kuna dalili ya ukamilifu wa uwezo wa Allah Mtukufu na upitishaji matakwa Yake kwa watu wanaosikia mawaidha usikiaji wa kutia akilini, kufikiria na kuzingatia.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ مَنَامُكُم بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَٱبۡتِغَآؤُكُم مِّن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَسۡمَعُونَ ٢٣

**24.** Na miongoni mwa dalili za uwezo Wake, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake ni kuwaonyesha umeme, mkaogopa vimondo na mkawa na matumaini ya mvua, na Anateremsha mvua kutoka mawinguni ikahuisha ardhi baada ya kuwa katika hali ya ukame na ukavu. Hakika katika hayo kuna dalili ya ukamilifu wa uwezo wa Allah Mtukufu na ukubwa wa hekima Yake na wema Wake kwa kila Mwenye akili ya kujiongoza.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ يُرِيكُمُ ٱلۡبَرۡقَ خَوۡفٗا وَطَمَعٗا وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَيُحۡيِۦ بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَآۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٢٤

**25.** Na miongoni mwa alama Zake zenye kuonyesha uwezo Wake ni kuwa mbingu na ardhi zinasimama, zinatulia na zinajikita kwa Amri Yake, zisitikisike na mbingu isianguke juu ya ardhi, kisha Allah Mtukufu Atakapowaita nyinyi kwenye kufufuliwa Siku ya Kiyama, muda si mrefu mtajikuta mnatoka makaburini kwa haraka.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَن تَقُومَ ٱلسَّمَآءُ وَٱلۡأَرۡضُ بِأَمۡرِهِۦۚ ثُمَّ إِذَا دَعَاكُمۡ دَعۡوَةٗ مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ إِذَآ أَنتُمۡ تَخۡرُجُونَ ٢٥

**26.** Ni wa Allah Mtukufu, Peke Yake, wote waliyoko mbinguni na ardhini, miongoni mwa Malaika, binadamu, majini, wanyama, mimea na visivyo na uhai, wote hao wanafuata amri Yake wanaunyenyekea ukamilifu Wake.

وَلَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ كُلّٞ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ٢٦

**27.** Na ni Allah Mtukufu, Peke Yake, Anayeanzisha uumbaji viumbe kutoka kwenye hali ya kutokuwako, kisha Atawarudisha wakiwa hai baada ya kufa. Na kuwarudishia viumbe uhai baada ya kufa ni rahisi kwa Allah Mtukufu kuliko kuanzisha kuwaumba, na yote mawili ni rahisi Kwake. Na ni ya Allah Mtukufu sifa ya hali ya juu katika kila anachosifiwa, Hakuna chochote mfano Wake, na Yeye Ndiye Mwenye kusikia, Ndiye Mwenye kuona, Na Yeye Ndiye Mshindi Asiyeshindwa, Ndiye Mwingi wa hekima katika maneno Yake na vitendo Vyake na uendeshaji mambo ya viumbe Vyake.

وَهُوَ ٱلَّذِي يَبۡدَؤُاْ ٱلۡخَلۡقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ وَهُوَ أَهۡوَنُ عَلَيۡهِۚ وَلَهُ ٱلۡمَثَلُ ٱلۡأَعۡلَىٰ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٧

**28.** Allah Mtukufu Amewapigia mfano, enyi washirikina, utokao na nafsi zenu: Je kuna yoyote, kati ya watumwa wenu na wajakazi wenu, anayeshirikiana na nyinyi katika riziki yenu na mkaona kuwa nyinyi na wao mko sawa katika hiyo, ikawa mnawaogopa wao kama mnavyowaogopa waungwana washirika katika ugawaji wa mali zenu? Nyinyi hamtaridhika na hilo, basi vipi mtaridhika na hilo upande wa Allah Mtukufu kwa kumfanya kuwa Ana mshirika miongoni mwa viumbe Vyake? Kwa mfano wa

ضَرَبَ لَكُم مَّثَلٗا مِّنۡ أَنفُسِكُمۡۖ هَل لَّكُم مِّن مَّا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُم مِّن شُرَكَآءَ فِي مَا رَزَقۡنَٰكُمۡ فَأَنتُمۡ فِيهِ سَوَآءٞ تَخَافُونَهُمۡ كَخِيفَتِكُمۡ أَنفُسَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٢٨

ufafanuzi huu, tunawafafanulia ushahidi na hoja watu wenye akili timamu ambao watanufaika nao.

**29.** Bali washirikina walifuata matamanio yao kwa kuwaiga wazazi wao bila ujuzi wowote, wakashirikiana nao katika ujinga na upotevu. Na hakuna yoyote anayeweza kumuongoza yule ambaye Allah Mtukufu Amempoteza kwa sababu ya kuendelea kwake kwenye ukafiri na ukaidi. Na hawa hawana wasaidizi wa kuwaokoa na adhabu ya Allah Mtukufu.

بَلِ ٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ أَهۡوَآءَهُم بِغَيۡرِ عِلۡمٖۖ فَمَن يَهۡدِي مَنۡ أَضَلَّ ٱللَّهُۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٩

**30.** Basi simamisha uso wako, ewe Mtume, wewe na waliokufuata na uendelee kwenye msimamo wa dini ambayo Allah Mtukufu Amekuwekea, nayo ni Uislamu ambao Allah Mtukufu Ameifanya ilingane na maumbile ya watu. Basi kuendelea kwenu kubaki kwenye Uislamu, na kushikamana kwenu nao ni kushikamana na umbile la Allah Mtukufu la kumuamini Allah Mtukufu Peke Yake. Hapana ugeuzaji wa uumbaji wa Allah Mtukufu na Dini Yake, kwani hiyo ndiyo njia iliyonyoka yenye kupelekea kwenye radhi za Allah Mtukufu, Mola wa viumbe wote, na Pepo Yake. Lakini wengi wa watu hawajui kuwa yale niliyokuamrisha nayo, ewe Mtume, ndiyo Dini ya haki na si nyingine.

فَأَقِمۡ وَجۡهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفٗاۚ فِطۡرَتَ ٱللَّهِ ٱلَّتِي فَطَرَ ٱلنَّاسَ عَلَيۡهَاۚ لَا تَبۡدِيلَ لِخَلۡقِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلۡقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٠

**31.** Na muwe ni wenye kurejea kwa Allah Mtukufu kwa kutubia na kumtakasia matendo mema. Na muogopeni Yeye kwa kufanya maamrisho na kujiepusha na makatazo, na

۞ مُنِيبِينَ إِلَيۡهِ وَٱتَّقُوهُ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَلَا تَكُونُواْ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٣١

msimamishe Swala kikamilifu kwa nguzo zake na mambo yake yanayopasa na sharti zake, na msiwe ni miongoni mwa wenye kumshirikisha mwingine pamoja na Allah Mtukufu katika ibada.

مِنَ ٱلَّذِينَ فَرَّقُواْ دِينَهُمۡ وَكَانُواْ شِيَعٗاۖ كُلُّ حِزۡبِۭ بِمَا لَدَيۡهِمۡ فَرِحُونَ ٣٢

**32.** Na msiwe ni miongoni mwa washirikina na watu wa (kufuata) matamanio na mambo ya uzushi, walioibadilisha dini yao na wakaigeuza kwa kuchukuwa baadhi yake na kuacha baadhi yake kwa kufuata matamanio yao, wakawa ni makundi na mapote, wanafuata maelekezo ya viongozi wao na vyama vyao na maoni yao, wanasaidiana wao kwa wao katika batili, kila watu wa kundi wanashangilia na kufurahia kundi lao, wanajihukumia wenyewe kuwa wao wako kwenye haki na wasiokuwa wao wako kwenye ubatilifu.

وَإِذَا مَسَّ ٱلنَّاسَ ضُرّٞ دَعَوۡاْ رَبَّهُم مُّنِيبِينَ إِلَيۡهِ ثُمَّ إِذَآ أَذَاقَهُم مِّنۡهُ رَحۡمَةً إِذَا فَرِيقٞ مِّنۡهُم بِرَبِّهِمۡ يُشۡرِكُونَ ٣٣

**33.** Na yakiwapata watu matatizo na misukosuko wanamuomba Mola wao, hali ya kumtakasia, Awaondolee mashaka, na Anapowarehemu na Akawaondolea mashaka, punde si punde linatoka pote la watu kati yao wakarudi kwenye ushirikina mara nyingine wakamuabudu mwingine pamoja na Allah Mtukufu.

لِيَكۡفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡۚ فَتَمَتَّعُواْ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٣٤

**34.** Ili wakanushe kile tulichowapa na kuwaneemesha kwacho cha kutatuliwa matatizo na kuondolewa shida. Basi stareheni, enyi washirikina, kwa neema na ukunjufu katika dunia hii, mtakijua mtakachokikuta cha adhabu na mateso.

أَمۡ أَنزَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ سُلۡطَٰنٗا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُواْ بِهِۦ يُشۡرِكُونَ ٣٥

**35.** Hivi hatujawateremshia hawa washirikina hoja yenye kutoa mwangaza na kitabu kisicho na shaka kikielezea usahihi wa ushirikina wao na ukanushaji wao Allah Mtukufu na aya Zake?

وَإِذَآ أَذَقۡنَا ٱلنَّاسَ رَحۡمَةٗ فَرِحُواْ بِهَاۖ وَإِن تُصِبۡهُمۡ سَيِّئَةُۢ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡ إِذَا هُمۡ يَقۡنَطُونَ ٣٦

**36.** Na tunapowaonjesha watu neema itokayo kwetu ya afya, uzima na mafanikio, wanafurahia hilo furaha ya kiburi na majivuno, na sio furaha ya shukrani. Na yakiwapata wao magonjwa, umasikini, kuogopa na dhiki kwa sababu ya dhambi zao na maasia yao, Ghafla wao wanakata tamaa kuwa hayo yatawaondokea. Na hii ni tabia ya wengi wa watu katika hali ya neema na matatizo.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٣٧

**37.** Kwani hawajui kwamba Allah Mtukufu Anamkunjulia riziki Anayemtaka kwa kumjaribu: atashukuru au atakufuru? Na (kwani hawajui kwamba Yeye) Anambania riziki Anayemtaka kwa kumjaribu: je atavumilia au atababaika? Hakika katika kukunjulia na kubania kuna alama (za utendakazi wa Allah Mtukufu) kwa watu wanaomuamini Allah Mtukufu na wanaojua hekima ya Allah Mtukufu na rehema zake.

فَـَٔاتِ ذَا ٱلۡقُرۡبَىٰ حَقَّهُۥ وَٱلۡمِسۡكِينَ وَٱبۡنَ ٱلسَّبِيلِۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ يُرِيدُونَ وَجۡهَ ٱللَّهِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٣٨

**38.** Basi mpe, ewe mwenye kuamini, jamaa yako wa karibu haki yake ya kuunga udugu na sadaka na mambo mengine ya wema. Na mpe masikini na mwenye uhitaji aliyekatikiwa na njia (kwa kuishiwa na pesa akiwa safarini) Zaka na sadaka. Kwani kutoa huko ni bora kwa wale wanaoukusudia kupata radhi za Allah Mtukufu kwa matendo yao mema.

Na wanaofanya matendo haya na megineyo miongoni mwa matendo mema, wao ndio wenye kufaulu kupata malipo ya Allah Mtukufu, ndio wenye kuokoka na mateso Yake.

وَمَآ ءَاتَيْتُم مِّن رِّبًا لِّيَرْبُوَاْ فِىٓ أَمْوَٰلِ ٱلنَّاسِ فَلَا يَرْبُواْ عِندَ ٱللَّهِ ۖ وَمَآ ءَاتَيْتُم مِّن زَكَوٰةٍ تُرِيدُونَ وَجْهَ ٱللَّهِ فَأُوْلَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُضْعِفُونَ ﴿٣٩﴾

**39.** Na mkopo wowote wa pesa mnaoutoa kwa makusudio ya riba, na kutaka kuzidisha mkopo huo ili kupatikane ongezeko katika mali ya watu, basi mbele ya Allah Mtukufu hayaongezeki, bali Anayaondolea baraka na kuyabatilisha. Na Zaka na sadaka mnazotoa kuwapatia wastahiki kwa kutafuta radhi za Allah Mtukufu na kutaka malipo yake, basi hiki ndicho ambacho Allah Mtukufu Anakikubali na Atawaongezea mara nyingi zaidi.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ ثُمَّ رَزَقَكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ۖ هَلْ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَفْعَلُ مِن ذَٰلِكُم مِّن شَىْءٍ ۚ سُبْحَـٰنَهُۥ وَتَعَـٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٤٠﴾

**40.** Allah Mtukufu, Peke Yake, Ndiye Aliyewaumba nyinyi, enyi watu, kisha Akawapa riziki katika uhai huu, kisha Atawafisha muda wenu ufikapo, kisha Atawafufua kutoka makaburini mkiwa mko hai mpate kuhesabiwa na kulipwa. Je kuna yoyote miongoni mwa washirika wenu anayefanya chochote katika hayo? Ametakasika Allah Mtukufu na ushirikina wa hawa wenye kumshirikisha.

ظَهَرَ ٱلْفَسَادُ فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ بِمَا كَسَبَتْ أَيْدِى ٱلنَّاسِ لِيُذِيقَهُم بَعْضَ ٱلَّذِى عَمِلُواْ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٤١﴾

**41.** Uharibifu umejitokeza barani na baharini, kama vile ukame, uchache wa mvua, wingi wa magonjwa na majanga, kwa sababu ya maasia yanayofanywa na binadamu, hivyo basi Awapatie adhabu kwa baadhi ya matendo waliyoyatenda ulimwenguni wapate kutubia kwa Allah Mtukufu, (kutakasika na sifa

za upungufu ni Kwake), na warudi nyuma waache maasia na matendo yao yatengenezeke na mambo yao yalingane sawa.

**42.** Sema, ewe Mtume, kuwaambia wenye kuyakanusha uliyokuja nayo, Tembeeni kwenye sehemu za ardhi matembezi ya kuzingatia na kutia mambo akilini, na mtazame vile ulivyokuwa mwisho wa *ummah* waliopita wenye kukanusha, kama vile watu wa Nûḥ, ‘Ãd na Thamûd, mtakuta kwamba mwisho wao walioishia ulikuwa mbaya zaidi na kikomo hicho walichokomea kilikuwa kibaya zaidi, kwani wengi wao walikuwa ni wenye kumshirikisha Allah Mtukufu.

قُلۡ سِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلُۚ كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّشۡرِكِينَ ٤٢

**43.** Basi elekeza uso wako, ewe Mtume, upande wa Dini iliyonyooka, nayo ni Uislamu, hali ya kutekeleza maamrisho yake na kujiepusha makatazo yake. Na ushikamane nayo kabla Siku ya Kiyama haijaja, kwani ijapo Siku hiyo, ambayo hakuna anayeweza kuirudisha, viumbe watapambanuka wakiwa makundi makundi yalio tafauti ili waoneshwe matendo yao.

فَأَقِمۡ وَجۡهَكَ لِلدِّينِ ٱلۡقَيِّمِ مِن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ يَوۡمٞ لَّا مَرَدَّ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِۖ يَوۡمَئِذٖ يَصَّدَّعُونَ ٤٣

**44.** Mwenye kukanusha basi mateso ya ukanushaji wake yatamshukia yeye, nayo ni kukaa milele Motoni. Na mwenye kuamini na akafanya matendo mema basi hao wanajitayarishia wenyewe makao ya Peponi, kwa sababu ya kushikamana kwao na utiifu wa Mola wao.

مَن كَفَرَ فَعَلَيۡهِ كُفۡرُهُۥۖ وَمَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا فَلِأَنفُسِهِمۡ يَمۡهَدُونَ ٤٤

**45.** Hivyo basi Allah Mtukufu Awalipe wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na wakafanya matendo mema kwa fadhila Zake na wema Wake, hakika Yeye Hawapendi wakanushaji kwa kuwa Ana hasira na ghadhabu juu yao.

لِيَجْزِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ مِن فَضْلِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلْكَـٰفِرِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Na miongoni mwa alama za Allah Mtukufu zenye kuonyesha kuwa Yeye ndiye Mungu wa kweli Peke Yake, Asiye na Mshirika, na kuwa Ana uwezo mkubwa, ni kule kutuma upepo mbele ya mvua ukiwa ni wenye kuleta habari njema, kwa kuyasukuma mawingu, hapo nafsi zikaingiwa na furaha kwa hilo, ili awaonjeshe rehema Yake kwa kuwateremshia mvua ambayo kwayo miji inahuika na pia waja, na ili jahazi zitembee baharini kwa amri Yake na matakwa Yake, na ili mtafute fadhila Zake kwa kufanya biashara na megineyo. Allah Mtukufu Amefanya hayo yote ili mzishukuru neema Zake na mmuabudu Yeye Peke Yake.

وَمِنْ ءَايَـٰتِهِۦٓ أَن يُرْسِلَ ٱلرِّيَاحَ مُبَشِّرَٰتٍ وَلِيُذِيقَكُم مِّن رَّحْمَتِهِۦ وَلِتَجْرِيَ ٱلْفُلْكُ بِأَمْرِهِۦ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Kwa hakika tuliwatuma kabla yako wewe, ewe Mtume, Mitume waende kwa watu wao kwa kubashiria na kuonya, wawaite kwenye upwekeshaji (wa Allah Mtukufu) na wawatahadharishe na ushirikina. Wakawajia na miujiza na hoja zenye mwangaza, na wengi wao wakamkanusha Mola wao, na kwa hivyo tukawatesa wale waliotenda mabaya miongoni mwao, tukawaangamiza na tukawapa ushindi wafuasi wa Mitume. Na hivyo ndivyo tunavyowafanya wenye kukukanusha

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَآءُوهُم بِٱلْبَيِّنَـٰتِ فَٱنتَقَمْنَا مِنَ ٱلَّذِينَ أَجْرَمُوا۟ ۖ وَكَانَ حَقًّا عَلَيْنَا نَصْرُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٧﴾

wanapoendelea kukukanusha na wasiamini.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى يُرْسِلُ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابًا فَيَبْسُطُهُۥ فِى ٱلسَّمَآءِ كَيْفَ يَشَآءُ وَيَجْعَلُهُۥ كِسَفًا فَتَرَى ٱلْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَٰلِهِۦ ۖ فَإِذَآ أَصَابَ بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦٓ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٨﴾

**48.** Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, Ndiye Anayetuma upepo ukayasukuma mawingu yaliyojaa maji, na Allah Mtukufu Akayasambaza mbinguni vile Anavyotaka, Akayafanya ni vipande vilivyotenganika mbalimbali, hapo ukaiona mvua inatoka mawinguni. Na Aipelekapo Allah Mtukufu kwa waja wake, ghafla utawakuta wameingiwa na bashasha na wanafurahi kwa kuwa Allah Mtukufu Amewaletea hiyo.

وَإِن كَانُوا۟ مِن قَبْلِ أَن يُنَزَّلَ عَلَيْهِم مِّن قَبْلِهِۦ لَمُبْلِسِينَ ﴿٤٩﴾

**49.** Na ingawa wao kabla ya kuteremka mvua walikuwa katika hali ya kukata tamaa na kutokuwa na matumaini kwa sababu ya kutonyeshewa na mvua.

فَٱنظُرْ إِلَىٰٓ ءَاثَٰرِ رَحْمَتِ ٱللَّهِ كَيْفَ يُحْىِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَآ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٥٠﴾

**50.** Basi Tazama, ewe mwenye kuangalia, mtazamo wa kutia akilini na kuzingatia, athari za mvua kwenye mimea, nafaka na miti, ujionee vipi Allah Mtukufu Anaipa uhai ardhi baada ya kuwa imekufa, Akaiotesha mimea na nyasi? Hakika Yule aliyeweza kuihuisha ardhi hii Ndiye Atakayehuisha wafu, na Yeye juu ya kila kitu ni Muweza, hakuna kinachomshinda.

وَلَئِنْ أَرْسَلْنَا رِيحًا فَرَأَوْهُ مُصْفَرًّا لَّظَلُّوا۟ مِنۢ بَعْدِهِۦ يَكْفُرُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Na tungeupeleka kwenye mashamba yao ya nafaka na mimea yao upepo wenye kuharibu, wakaiona mimea yao imeharibika kwa upepo huo, ikawa imekuwa rangi ya manjano baada ya kuwa rangi ya kijani, wangeendelea kumkufuru Allah

Mtukufu na kuzikanusha neema Zake.

**52.** Kwa hakika wewe, ewe Mtume, humsikilizishi yule ambaye moyo wake umekufa au masikio yake yameziba yakawa hayaisikii haki. Basi usibabaike wala usisikitike kwa kukataa kukuamini hawa washirikina, kwani wao ni kama viziwi na wafu, hawasikii wala hawahisi hata kama wako mbele yako, basi itakuwa vipi iwapo hawako na wewe na wamekupa mgongo?

فَإِنَّكَ لَا تُسۡمِعُ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَلَا تُسۡمِعُ ٱلصُّمَّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا وَلَّوۡاْ مُدۡبِرِينَ ٥٢

**53.** Na hukuwa wewe, ewe mtume, ni mwenye kumuongoza yule aliyefanywa kipofu na Allah Mtukufu asiione njia ya uongofu. Utakayemsikilizisha akanufaika kwa kusikia si mwingine isipokuwa yule anayeziamini aya zetu, basi hao ni wenye kufuata amri ya Allah Mtukufu.

وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِ ٱلۡعُمۡيِ عَن ضَلَٰلَتِهِمۡۖ إِن تُسۡمِعُ إِلَّا مَن يُؤۡمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُم مُّسۡلِمُونَ ٥٣

**54.** Allah Mtukufu Aliyetukuka Ndiye Ambaye Amewaumba kwa maji ya udhaifu na unyonge, nayo ni tone la manii, kisha akaleta, baada ya udhaifu wa utoto, nguvu za utu uzima, kisha akaleta, baada ya nguvu hizi, udhaifu wa uzee na ukongwe. Anaumba Anachotaka cha udhaifu na nguvu. Na Yeye Ndiye Mjuzi wa viumbe Vyake, Ndiye Muweza wa kila kitu.

۞ ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن ضَعۡفٖ ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعۡدِ ضَعۡفٖ قُوَّةٗ ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعۡدِ قُوَّةٖ ضَعۡفٗا وَشَيۡبَةٗۚ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ وَهُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡقَدِيرُ ٥٤

**55.** Na siku kitakapokuja Kiyama na Atakapo Allah Mtukufu kuwafufua viumbe kutoka makaburini mwao, wataapa washirikina kwamba hawakukaa duniani isipokuwa kipindi

وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُقۡسِمُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ مَا لَبِثُواْ غَيۡرَ سَاعَةٖۚ كَذَٰلِكَ كَانُواْ يُؤۡفَكُونَ ٥٥

kifupi. Watasema urongo katika kiapo chao kama walivyokuwa wakisema urongo duniani na wakiikataa haki ambayo Mitume walikuja nayo.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلْعِلْمَ وَٱلْإِيمَٰنَ لَقَدْ لَبِثْتُمْ فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْبَعْثِۖ فَهَٰذَا يَوْمُ ٱلْبَعْثِ وَلَٰكِنَّكُمْ كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ٥٦

**56.** Na watasema wale waliopewa elimu na Imani ya Allah Mtukufu, miongoni mwa Malaika, Mitume na Waumini, «Mlikuwa mmekaa katika kile Alichokiandika Allah Mtukufu, kutokana na ujuzi Wake uliotangulia, kuanzia siku mliyoumbwa mpaka mkafufuliwa. Basi hii ndio Siku ya Kufufuliwa, lakini nyinyi mlikuwa hamjui, ndipo mkaikataa duniani na mkaikanusha».

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مَعْذِرَتُهُمْ وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ٥٧

**57.** Basi Siku ya Kiyama, hazitawafaa madhalimu nyudhuru zao wazitowazo, na hawatatakiwa wamridhishe Allah Mtukufu kwa kutubia na kutii, isipokuwa watateswa kwa makosa yao na maasia yao.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍۚ وَلَئِن جِئْتَهُم بِـَٔايَةٍ لَّيَقُولَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا مُبْطِلُونَ ٥٨

**58.** Hakika tuliwafafanulia watu, katika hii Qur'ani, kila mfano ili kuwasimamishia hoja na kuthibitisha kuwa Allah Mtukufu ni Mmoja, Aliyetukuka na kuwa juu. Na lau ungewajia na hoja yoyote yenye kuonyesha ukweli wako, wale waliokukanusha wangesema kukwambia, «Hamkuwa nyinyi, ewe Mtume na wafuasi wako, isipokuwa ni warongo katika yale mambo mnayotuletea».

كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ٥٩

**59.** Mfano wa mhuri huu, Allah Mtukufu Anapiga mhuri juu ya nyoyo za wasioujua uhakika wa kile unachowaletea, ewe Mtume, kutoka kwa Allah Mtukufu kutokana na

mazingatio haya na miujiza iliyo ya wazi.

فَٱصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ ۖ وَلَا يَسْتَخِفَّنَّكَ ٱلَّذِينَ لَا يُوقِنُونَ ﴿٦٠﴾

**60.** Basi vumilia, ewe Mtume, kwa yale yanayokupata ya kero za watu wako kwako na kukukanusha kwao, kwani ahadi ya Allah Mtukufu kwako ya ushindi, uthabiti na malipo mema ni kweli isiyo na shaka. Na wasikubababaishe wakakuweka kando na Dini yako wale wasiokuwa na yakini ya Agizo (la Siku ya Kiyama) na wasioamini kufufuliwa na malipo.

## SURA YA LUQMĀN

سُورَةُ لُقۡمَانَ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. «Alif, Lām, Mīm» Yametangulia maelezo kuhusu herufi zilizokatwa na kutengwa mwanzo wa sura ya *Al-Baqarah*.

الٓمٓ ١

2. Aya hizi ni aya za Qur'ani yenye hekima kubwa.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

3. Aya hizi ni uongofu na ni rehema kwa waliofanya vizuri kuyafuata kivitendo yale yaliyoteremshwa katika Qur'ani na aliyowaamrisha kwayo Mtume wao Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie.

هُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّلۡمُحۡسِنِينَ ٣

4. Wanaotekeleza Swala kikamilifu kwa nyakati zake na wanaotoa Zaka zilizo lazima juu yao kwa wanaostahiki kupewa. Na hali wao wana yakini kuwa kuna kufufuliwa na kulipwa Akhera.

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ يُوقِنُونَ ٤

5. Hao wanaosifika kwa sifa zilizotangulia wako kwenye ubainifu na nuru kutoka kwa Mola wao, na wao ndio wenye kufaulu ulimwenguni na Akhera.

أُوْلَٰٓئِكَ عَلَىٰ هُدٗى مِّن رَّبِّهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٥

6. Na miongoni mwa watu kuna wanaonunua maneno ya pumbao, nayo ni kila chenye kumpumbaza mtu na utiifu wa Allah Mtukufu, ili wawapoteze watu na njia ya uongofu wafuate njia ya matamanio na wazifanye aya za Allah Mtukufu kuwa ni shere, basi hao watakuwa na adhabu yenye kuwadhalilisha na kuwatweza.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَشۡتَرِي لَهۡوَ ٱلۡحَدِيثِ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَيَتَّخِذَهَا هُزُوًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٦

**7.** Na anaposomewa aya za Qur'ani anaupa mgongo utiifu wa Allah Mtukufu na anafanya kiburi bila kuzingatia, kana kwamba yeye hakusikia kitu, kana kwamba kwenye masikio yake kuna uziwi. Na yoyote ambaye hali yake ni hii, mpe bishara, ewe Mtume, ya adhabu kali yenye kuumiza humo Motoni Siku ya Kiyama.

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا وَلَّىٰ مُسۡتَكۡبِرٗا
كَأَن لَّمۡ يَسۡمَعۡهَا كَأَنَّ فِيٓ أُذُنَيۡهِ وَقۡرٗاۖ
فَبَشِّرۡهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٧

**8.** Hakika wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na wakatenda mema waliyoamrishwa, hao wana starehe ya daima ndani ya mabustani ya Peponi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ
جَنَّٰتُ ٱلنَّعِيمِ ٨

**9.** Na uhai wao katika mabustani hayo ya Peponi ni uhai wa milele, haukatiki wala haumaliziki, Allah Mtukufu Amewaahidi hilo ahadi ya kweli. Na Yeye, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, Haendi kinyume na ahadi Yake. Na Yeye ni Mshindi katika amri Yake, ni Mwenye hekima katika uendeshaji mambo Wake.

خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٗاۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡحَكِيمُ ٩

**10.** Ameumba mbingu, Akaziinua bila ya nguzo kama mnavyoziona. Na Ameweka ndani ya ardhi majabali yaliyojikita, ili zisipate kutikisika na kutetemeka yakaharibika maisha yenu. Na Ameeneza kwenye ardhi aina mbalimbali za wanyama. Na tumeteremsha kutoka mawinguni mvua, tukaotesha kwayo kwenye ardhi kila aina ya mimea mizuri yenye nafuu yenye mandhari nzuri.

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ بِغَيۡرِ عَمَدٖ تَرَوۡنَهَاۖ
وَأَلۡقَىٰ فِي ٱلۡأَرۡضِ رَوَٰسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمۡ
وَبَثَّ فِيهَا مِن كُلِّ دَآبَّةٖۚ وَأَنزَلۡنَا مِنَ
ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوۡجٖ
كَرِيمٍ ١٠

**11.** Na vyote mnavyovishuhudia ni viumbe vya Allah Mtukufu, basi nioneshenі, enyi washirikina, imeumba nini hiyo miungu yenu mnayoiabudu badala ya Allah

هَٰذَا خَلۡقُ ٱللَّهِ فَأَرُونِي مَاذَا خَلَقَ ٱلَّذِينَ
مِن دُونِهِۦۚ بَلِ ٱلظَّٰلِمُونَ فِي ضَلَٰلٖ
مُّبِينٖ ١١

Mtukufu? Bali washirikina wameenda kando na haki na msimamo wa sawa waziwazi.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا لُقۡمَٰنَ ٱلۡحِكۡمَةَ أَنِ ٱشۡكُرۡ لِلَّهِۚ وَمَن يَشۡكُرۡ فَإِنَّمَا يَشۡكُرُ لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ حَمِيدٞ ١٢

**12.** Na kwa hakika tulimpa mja mwema miongoni mwa waja wetu, naye ni Luqmān, busara, nayo ni ufahamu wa Dini, akili na usawa wa maneno, na tulimwambia, Zishukuru neema za Allah Mtukufu juu yako. Na Mwenye kumshukuru Mola wake, faida yake itamrudia mwenyewe, na Mwenye kukanusha neema Zake, basi Allah Mtukufu ni Tajiri, Hahitaji kushukuriwa, ni Zake Yeye shukrani na sifa njema kwa kila hali.

وَإِذۡ قَالَ لُقۡمَٰنُ لِٱبۡنِهِۦ وَهُوَ يَعِظُهُۥ يَٰبُنَيَّ لَا تُشۡرِكۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّ ٱلشِّرۡكَ لَظُلۡمٌ عَظِيمٞ ١٣

**13.** Na kumbuka ewe Mtume, usia wa Luqmān kwa mwanawe alipomuambia kwa kumpa mawaidha, «Ewe mwanangu! Usimshirikishe Allah Mtukufu ukajidhulumu nafsi yako, hakika ushirikina ni dhambi kubwa na ovu kabisa la madhambi makubwa».

وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ حَمَلَتۡهُ أُمُّهُۥ وَهۡنًا عَلَىٰ وَهۡنٖ وَفِصَٰلُهُۥ فِي عَامَيۡنِ أَنِ ٱشۡكُرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيۡكَ إِلَيَّ ٱلۡمَصِيرُ ١٤

**14.** Na tulimuamuru binadamu kuwatendea wema wazazi wake wawili na kuwafanyia hisani, Mama yake alimbeba tumboni, shida juu ya shida, na mimba yake na kumaliza kunyonya kwake ni ndani ya kipindi cha miaka miwili, na tukamwambia, «Mshukuru Allah Mtukufu kisha uwashukuru wazazi wako, kwangu mimi ndio marejeo nipate kumlipa kila mmoja kwa anachostahili».

وَإِن جَٰهَدَاكَ عَلَىٰٓ أَن تُشۡرِكَ بِي مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٞ فَلَا تُطِعۡهُمَاۖ وَصَاحِبۡهُمَا فِي ٱلدُّنۡيَا مَعۡرُوفٗاۖ وَٱتَّبِعۡ سَبِيلَ مَنۡ أَنَابَ إِلَيَّۚ

**15.** Na wakikushawishi wazazi wako wawili, ewe mtoto mwema, ili unishirikishe mimi na mwingine katika kuniabudu katika kitu ambacho huna ujuzi nacho, au wakakuamuru

ufanye jambo miongoni mwa mambo ya kumuasi Allah Mtukufu basi usiwatii, kwani hakuna kutiiwa kiumbe kwa kuasiwa Muumba. Na suhubiana nao ulimwenguni kwa wema katika mambo mema yasiyo na madhambi. Na ufuate, ewe mtoto mwenye Imani, njia ya aliyetubu kutokana na dhambi zake, akarudi kwangu na akamuamini Mtume wangu Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie). Kisha ni kwangu mimi marejeo yenu, niwape habari ya yale mliokuwa mkiyafanya duniani na nimlipe kila mtenda kwa matendo yake.

ثُمَّ إِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Ewe mwanangu! Jua kwamba uovu au wema uwapo ni kadiri ya chembe ya hardali, nayo ni ile yenye upeo wa udogo zaidi, iliyo ndani ya jabali au iliyo mahali popote, mbinguni au ardhini, Allah Mtukufu Ataileta Siku ya Kiyama na Ataihesabu. Hakika Allah Mtukufu ni Mpole kwa waja Wake, ni Mtambuzi wa matendo yao.

يَٰبُنَيَّ إِنَّهَآ إِن تَكُ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ فَتَكُن فِي صَخْرَةٍ أَوْ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ أَوْ فِي ٱلْأَرْضِ يَأْتِ بِهَا ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ﴿١٦﴾

**17.** Ewe mwanangu! Simamisha Swala kikamilifu kwa kutimiza nguzo zake, sharti zake na mambo ya lazima yake, na uamrishe mema na ukataze maovu, na ujue kwamba nyasia hizi ni miongoni mwa mambo Aliyoyaamrisha Allah Mtukufu ambayo inatakiwa kuyafanyia pupa.

يَٰبُنَيَّ أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ وَأْمُرْ بِٱلْمَعْرُوفِ وَٱنْهَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَٱصْبِرْ عَلَىٰ مَآ أَصَابَكَۖ إِنَّ ذَٰلِكَ مِنْ عَزْمِ ٱلْأُمُورِ ﴿١٧﴾

**18.** Na usizungushe uso wako ukauepusha na watu unaposema nao au wanaposema na wewe, kwa kuwadharau na kuwafanyia kiburi, wala usitembee kwenye ardhi baina ya watu kwa kujigamba na kujivuna.

وَلَا تُصَعِّرْ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمْشِ فِي ٱلْأَرْضِ مَرَحًاۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿١٨﴾

Hakika Allah Mtukufu Hampendi kila mwenye kiburi, mwenye kujifakharisha katika nafsi yake, pambo lake na maneno yake.

وَٱقۡصِدۡ فِي مَشۡيِكَ وَٱغۡضُضۡ مِن صَوۡتِكَۚ إِنَّ أَنكَرَ ٱلۡأَصۡوَٰتِ لَصَوۡتُ ٱلۡحَمِيرِ ١٩

**19.** Na unyenyekee katika kwenda kwako na uishukishe chini sauti yako usiipandishe juu, kwani sauti mbaya zaidi na inayochukiza zaidi ni sauti ya punda wanaojulikana kwa upumbavu wao na sauti zao za juu.

أَلَمۡ تَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَأَسۡبَغَ عَلَيۡكُمۡ نِعَمَهُۥ ظَٰهِرَةٗ وَبَاطِنَةٗۗ وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَلَا هُدٗى وَلَا كِتَٰبٖ مُّنِيرٖ ٢٠

**20.** Kwani hamuoni, enyi watu, kuwa Allah Mtukufu amewadhalilishia vilivyoko mbinguni miongoni mwa jua, mwezi, mawingu na vinginevyo, na vilivyoko ardhini miongoni mwa wanyama, miti, maji na vinginevyo visivyodhibitika, na Akaeneza kwenu neema Zake za nje juu ya miili na viungo, na za ndani, kwenye akili na nyoyo, na zile Alizowawekea katika zile msizozijua? Na miongoni mwa watu kuna wanaofanya ushindani juu ya kumpwekesha Allah Mtukufu na kumtakasia ibada bila ya hoja wala ubainifu wala kitabu chenye kubainisha kinachofafanua uhakika wa madai yao.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ بَلۡ نَتَّبِعُ مَا وَجَدۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ أَوَلَوۡ كَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ يَدۡعُوهُمۡ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٢١

**21.** Na wakiambiwa hawa wenye kufanya ushindani juu ya kumuabudu Allah Mtukufu na kumpwekesha kwa ibada, «Fuateni yale Aliyoyateremsha Allah Mtukufu kwa Nabii Wake Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie,» wanasema, «Bali tutafuata yale tuliyoyakuta wazazi wetu wako nayo ya ushirikina na kuabudu masanamu.» Je, wanafanya hayo hata kama Shetani anawaita wao, kwa kuwapambia wao

matendo yao mabaya na ukanushaji wao Allah Mtukufu, kwenye adhabu ya Moto unaowaka?

۞ وَمَن يُسۡلِمۡ وَجۡهَهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ ٱلۡوُثۡقَىٰۗ وَإِلَى ٱللَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلۡأُمُورِ ٢٢

**22.** Na mwenye kumtakasia Allah Mtukufu ibada yake na kumkusudia kwake Mola wake Aliyetukuka, na akawa mwema katika maneno yake, mwenye kutengeneza matendo yake, basi huwa ameshikamana na kamba yenye kufikisha kwenye radhi za Allah Mtukufu na Pepo Yake. Ni kwa Allah Mtukufu Peke Yake yanakuwa mambo yote, Amlipe aliye mwema kwa wema wake na aliye mbaya kwa ubaya wake.

وَمَن كَفَرَ فَلَا يَحۡزُنكَ كُفۡرُهُۥٓۚ إِلَيۡنَا مَرۡجِعُهُمۡ فَنُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٢٣

**23.** Na mwenye kukanusha, usimsikitikie, ewe Mtume, wala usiwe na huzuni, kwa kuwa wewe umetekeleza wajibu wako wa ulinganizi na ufikishaji, kwetu sisi ndio marejeo yao na mwisho wao Siku ya Kiyama, tuwapashe habari ya matendo yao maovu waliyoyafanya duniani, kisha tuwalipe kwa hayo. Hakika Allah Mtukufu ni Mjuzi wa yale ambayo nyoyo zao zinayaficha, ya kumkanusha Allah Mtukufu na kufadhilisha kumtii Shetani.

نُمَتِّعُهُمۡ قَلِيلٗا ثُمَّ نَضۡطَرُّهُمۡ إِلَىٰ عَذَابٍ غَلِيظٖ ٢٤

**24.** Tutawastarehesha wao kwenye ulimwengu huu wenye kutoweka kwa muda mchache, kisha Siku ya Kiyama tutawawapeleka kwa nguvu na kuwaongoza kwenye adhabu yenye kitisho, nayo ni adhabu ya Jahanamu.

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۚ قُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٥

**25.** Na lau utawauliza, ewe Mtume, hawa wenye kumshirikisha Allah Mtukufu, «Ni nani aliyeumba mbingu na ardhi?» Watasema, «Ni Allah Mtukufu.» Basi wanaposema hilo,

waambie, «Shukrani zote ni za Allah Mtukufu Aliyeonyesha ushahidi kutoka kwenu nyinyi wenyewe.» Lakini wengi wa hawa washirikina hawaangalii wala hawazingatii ni nani anayestahiki kusifiwa na kushukuriwa, kwa hivyo ndivyo wakamshirikisha mwingine pamoja na Allah Mtukufu.

لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡغَنِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ٢٦

**26.** Ni vya Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, vyote vilivyoko mbinguni na ardhini kwa kuvimiliki, kuvifanya vifuate amri, kuvipatisha na kuvipangia mambo yake, hivyo basi hakuna anayestahiki kuabudiwa isipokuwa Yeye. Hakika Allah Mtukufu Ndiye Mkwasi Anayejitosheleza mwenyewe Asiyehitaji viumbe Vyake. Ni Zake Yeye shukrani na sifa njema kwa kila namna.

وَلَوۡ أَنَّمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ مِن شَجَرَةٍ أَقۡلَٰمٞ وَٱلۡبَحۡرُ يَمُدُّهُۥ مِنۢ بَعۡدِهِۦ سَبۡعَةُ أَبۡحُرٖ مَّا نَفِدَتۡ كَلِمَٰتُ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٢٧

**27.** Na lau miti ya ardhi yote ingechongwa ikafanywa kalamu na bahari ikawa ni wino wake, na zikaongezwa juu yake bahari saba, na yakaandikwa, kwa kalamu hizo na wino huo, maneno ya Allah Mtukufu yatokanayo na ujuzi wake na hukumu Zake na yale ambayo Amewaletea wahyi Malaika Wake na Mitume Wake, zingevunjika vunjika kalamu hizo na ungeisha wino huo, na yasingeisha maneno ya Allah Mtukufu yaliyotimia ambayo hakuna mwenye kuyazunguka kiujuzi. Hakika Allah Mtukufu ni Mshindi Mwenye nguvu katika kuwatesa wanaomshirikisha, ni Mwingi wa hekima katika kuendesha mambo ya viumbe Vyake. Katika aya hii

pana kumthibitishia Allah Mtukufu Aliyetukuka sifa ya Maneno kikweli, kama inavyonasibiana na utukufu Wake na ukamilifu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake.

مَّا خَلۡقُكُمۡ وَلَا بَعۡثُكُمۡ إِلَّا كَنَفۡسٖ وَٰحِدَةٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٌ ٢٨

**28.** Hakukuwa kuwaumba nyinyi, enyi watu, na kuwafufua Siku ya Kiyama, vile ilivyo nyepesi na rahisi, isipokuwa ni kama kuumba nafsi moja na kuifufua. Hakika Allah Mtukufu Anayasikia maneno yenu, Anayaona matendo yenu, na Atawalipa kwa hayo.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي ٱلَّيۡلِ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ يَجۡرِيٓ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى وَأَنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٢٩

**29.** Kwani huoni kwamba Allah Mtukufu Anazichukua baadhi ya saa za usiku, hivyo basi mchana ukarefuka na usiku ukawa mfupi, na Anazichukua baadhi ya saa za mchana, hivyo basi usiku ukarefuka na mchana ukawa mfupi, na Amewadhalilishia jua na mwezi, kila mojawapo ya hivyo viwili kinatembea kwenye mzunguko wake hadi wakati maalumu uliopangiwa, na kwamba Allah Mtukufu Anayaona matendo yote ya viumbe, yawe mema au mabaya, hakuna chochote kati ya hivyo kinachojificha Kwake?

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدۡعُونَ مِن دُونِهِ ٱلۡبَٰطِلُ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡكَبِيرُ ٣٠

**30.** Yote hayo ni miongoni mwa ukubwa wa uwezo Wake. Mpate kujua na mkubali kuwa Allah Mtukufu Ndiye wa kweli katika dhati Yake na sifa Zake na matendo Yake, na kuwa vile wanavyoviomba visivyokuwa Yeye ndio vya urongo, na kuwa Allah Mtukufu Ndiye Aliyetukuka, kwa dhati Yake, uwezo Wake na kutendesha nguvu Kwake, Aliye juu ya viumbe Vyake vyote, Aliye Mkubwa juu ya kila kitu, na kila

kisichokuwa Yeye kinanyenyekea Kwake, Yeye Peke Yake Ndiye Anayestahiki kuabudiwa, na si mwingine.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱلۡفُلۡكَ تَجۡرِي فِي ٱلۡبَحۡرِ بِنِعۡمَتِ ٱللَّهِ لِيُرِيَكُم مِّنۡ ءَايَٰتِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٖ ٣١

**31.** Kwani huoni, ewe mtazamaji, kwamba majahazi yanayotembea baharini kwa amri ya Allah Mtukufu ni neema itokayo Kwake kwa viumbe Wake, Apate kuwaonyesha utendakazi Wake na hoja Zake kwenu za kuwafanya nyinyi mzingatie? Hakika katika kupitisha majahazi baharini kuna dalili nyingi kwa kila mvumilivu sana, wa kuyaepuka yaliyoharamishwa na Allah Mtukufu, na katika kumtii Yeye na kuyavumilia mambo yaliyokadiriwa na Yeye, mwingi wa kushukuru neema Zake.

وَإِذَا غَشِيَهُم مَّوۡجٞ كَٱلظُّلَلِ دَعَوُاْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا نَجَّىٰهُمۡ إِلَى ٱلۡبَرِّ فَمِنۡهُم مُّقۡتَصِدٞۚ وَمَا يَجۡحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا كُلُّ خَتَّارٖ كَفُورٖ ٣٢

**32.** Na washirikina wanapopanda majahazini na mawimbi makubwa yakawazunguka pembezoni mwao kama vile mawingu na majabali, huingiwa na hofu na babaiko la kuogopa kuzama, na hapo wanamkimbilia Allah Mtukufu na wanamtakasia dua zao, na Anapowaokoa Akawafikisha kwenye Nchi kavu: kati yao kunakua na mtu asiyemshukuru Allah Mtukufu kikamilifu, na kati yao kunakua na mwenye kukanusha neema za Allah Mtukufu na kuzikataa. Na hakanushi aya zetu na hoja zetu zenye kutolea ushahidi ukamilifu wa uwezo wetu na upweke wetu isipokuwa kila mwingi wa kuvunja ahadi, mwingi wa kukataa neema za Allah Mtukufu juu Yake.

**33.** Enyi watu! Mcheni Mola wenu na mtiini kwa kufuata maamrisho Yake na kujiepusha na makatazo Yake, na jihadharini na Siku ya Kiyama ambayo mzazi hatamfaa kitu mwanae, wala mwana hatamfaa kitu baba yake. Hakika ahadi ya Allah Mtukufu ni kweli haina shaka, basi msihadaike na uhai wa duniani na pambo lake, ukawafanya msahau uhai mwingine. Na asiwahadae nyinyi yoyote mwenye kuhadaa miongoni mwa mashetani wa kibinadamu na wa kijini.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمْ وَٱخْشَوْاْ
يَوْمًا لَّا يَجْزِى وَالِدٌ عَن وَلَدِهِۦ وَلَا مَوْلُودٌ
هُوَ جَازٍ عَن وَالِدِهِۦ شَيْـًٔاۚ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ
حَقٌّۖ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا وَلَا
يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلْغَرُورُ ٣٣

**34.** Hakika Allah Mtukufu, Peke Yake, ndiye anajua ni lini Kiyama kitasimama. Na Yeye Ndiye Anayeteremsha mvua kutoka mawinguni, hakuna awezae hilo yoyote isipokuwa Yeye. Na Anajua vilivyomo ndani ya vizazi vya wanawake. Na Anajua kitakachotendwa na kila mtu wakati ujao. Na hakuna nafsi inayojua itakufa wapi. Ni Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Peke Yake Ndiye Anayehusika kwa kujua hayo yote. Hakika Allah Mtukufu ni Mtambuzi, Ameyazunguka mambo ya nje na ya ndani, hakuna chochote katika hayo kinachofichika Kwake.

إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ وَيُنَزِّلُ
ٱلْغَيْثَ وَيَعْلَمُ مَا فِى ٱلْأَرْحَامِۖ وَمَا تَدْرِى
نَفْسٌ مَّاذَا تَكْسِبُ غَدًاۖ وَمَا تَدْرِى
نَفْسٌۢ بِأَىِّ أَرْضٍ تَمُوتُۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ
خَبِيرٌۢ ٣٤

## SURA YA AL-SAJDAH

## سُورَةُ السَّجْدَةِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. «Alif, Lām, Mīm» Yametangulia maelezo kuhusu herufi zilizokatwa na kutengwa mwanzo wa sura ya *Al-Baqarah*.

الٓمٓ ١

2. Hii Qur'ani aliyokuja nayo Mtume Muhammad, (rehema na amani zimshukie), haina shaka kuwa imeteremshwa kutoka kwa Allah Mtukufu, Mola wa viumbe wote.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ لَا رَيۡبَ فِيهِ مِن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢

3. Kwani wanasema washirikina kuwa Muhammad Ameizua Qur'ani? Wamesema urongo, bali hiyo Qur'ani ndiyo ukweli uliothibiti ulioteremshwa kwako, ewe Mtume, kutoka kwa Mola wako, ili uwaonye nayo watu ambao hawakujiwa na muonyaji kabla yako wewe, huenda wao wakaongoka: wakaijua haki, wakaiamini, wakaitanguliza na wakakuamini wewe.

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۚ بَلۡ هُوَ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوۡمٗا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٖ مِّن قَبۡلِكَ لَعَلَّهُمۡ يَهۡتَدُونَ ٣

4. Allah Mtukufu Ndiye Ambaye aliumba mbingu na ardhi na vilivyoko baina yake kwa Siku sita kwa hekima Anayoijua. Na Yeye ni Muweza wa kuziumba kwa neno «Kuwa» na likawa, kisha akawa juu ya *'Arsh* Yake, kulingana na utukufu Wake, hakusemwi kuko namna gani wala hakufananishwi na vile binadamu wanavyokua juu ya kitu. Hamna nyinyi, enyi watu, mtegemewa wa kumtegemezea mambo yenu, au muombezi wa kuwaombea nyinyi

ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ مَا لَكُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِيّٖ وَلَا شَفِيعٍۚ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ٤

mbele ya Allah Mtukufu, ili muokoke na adhabu Yake. Basi kwanini nyinyi hamuwaidhiki na mkafikiria, enyi watu, mkampwekesha Allah Mtukufu kwa uungu na mkamtakasia ibada?

يُدَبِّرُ ٱلۡأَمۡرَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ثُمَّ يَعۡرُجُ إِلَيۡهِ فِي يَوۡمٖ كَانَ مِقۡدَارُهُۥٓ أَلۡفَ سَنَةٖ مِّمَّا تَعُدُّونَ ٥

5. Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Anaendesha mambo ya viumbe kutoka mbinguni hadi ardhini, kisha mambo hayo yanapanda kwa Allah Mtukufu kwa kipindi cha siku moja ambayo kadiri yake ni miaka elfu moja ya siku za duniani mnazozihesabu.

ذَٰلِكَ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٦

6. Huyo Muumbaji Mwenye kuendesha mambo ya viumbe ni Mjuzi wa kila kilichofichika kwenye macho, miongoni mwa mambo yanayohifadhiwa na vifua na kufichwa na nafsi, na ni Mjuzi wa vitu vinavyoonekana na macho, na Yeye Ndiye Mwenye nguvu, Ndiye Mwenye kushinda Asiyeshindwa, Ndiye Mwenye kuwarehemu waja Wake Waumini.

ٱلَّذِيٓ أَحۡسَنَ كُلَّ شَيۡءٍ خَلَقَهُۥۖ وَبَدَأَ خَلۡقَ ٱلۡإِنسَٰنِ مِن طِينٖ ٧

7. Allah Mtukufu Ndiye Ambaye Ametengeneza uumbaji wa kila kitu, na Alianza kumuumba binadamu, naye ni Ãdam, kwa udongo.

ثُمَّ جَعَلَ نَسۡلَهُۥ مِن سُلَٰلَةٖ مِّن مَّآءٖ مَّهِينٖ ٨

8. Kisha Akavifanya vizazi vya Ãdam vizalikane na tone dhaifu lililo dogo na dhalili.

ثُمَّ سَوَّىٰهُ وَنَفَخَ فِيهِ مِن رُّوحِهِۦۖ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٩

9. Kisha Aliukamilisha uumbaji wa binadamu na Akaufanya upendeze na Akalifanya zuri umbo lake, na Akapuliza ndani yake roho Yake kwa kumtuma Malaika kwake ili apulize roho, na Akawapa nyinyi, enyi watu, neema ya masikizi na

maangalizi ya kupambanua sauti, rangi, vitu na watu, na neema ya akili ya kupambanua jema na baya na lenye kunufaisha na kudhuru. Ni kuchache kule kumshukuru kwenu Mola wenu kwa neema Alizowapatia.

وَقَالُوٓاْ أَءِذَا ضَلَلۡنَا فِي ٱلۡأَرۡضِ أَءِنَّا
لَفِي خَلۡقٖ جَدِيدِۭۚ بَلۡ هُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمۡ
كَٰفِرُونَ ١٠

**10.** Na wenye kumshirikisha Allah Mtukufu wenye kukanusha kufufuliwa wamesema, «Je, itakapokuwa mchanga nyama yetu na mifupa yetu, je, tutafufuliwa tuwe umbo lingine?» huku wakiona kuwa hilo liko mbali kutokea na huku hawataki kuifikia haki. Na hilo kwao ni udhalimu na ushindani, hii ni kwamba wao wanakanusha kukutana na Mola wao Siku ya Kiyama.

۞قُلۡ يَتَوَفَّىٰكُم مَّلَكُ ٱلۡمَوۡتِ ٱلَّذِي وُكِّلَ
بِكُمۡ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمۡ تُرۡجَعُونَ ١١

**11.** Sema, ewe Mtume, kuwaambia washirikina hawa, Atakayewafisha nyinyi ni Malaika wa kifo aliyewakilishwa kwenu, atakayezichukua roho zenu utakapokoma muda wenu wa kuishi, na hamtachelewa hata kidogo, kisha mtarudishwa kwa Mola wenu, Awalipe kwa matendo yenu, yakiwa ni mema Awalipe wema na yakiwa maovu Awalipe uovu.

وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلۡمُجۡرِمُونَ نَاكِسُواْ رُءُوسِهِمۡ
عِندَ رَبِّهِمۡ رَبَّنَآ أَبۡصَرۡنَا وَسَمِعۡنَا فَٱرۡجِعۡنَا
نَعۡمَلۡ صَٰلِحًا إِنَّا مُوقِنُونَ ١٢

**12.** Na lau ungeona, ewe mhutubiwa, pindi wahalifu waliokanusha kufufuliwa wakiwa wameviinamisha vichwa vyao mbele ya Mola wao kutokana na fedheha na aibu huku wanasema, Mola wetu! Tumeyaona machafu yetu na tumesikia kutoka kwako ukweli wa yale waliokuwa Mitume wako wakituamrisha duniani, na tumeshatubia kwako, basi turudishe duniani ili tufanye matendo

هُوَ ٱلَّذِى جَعَلَكُمْ خَلَٰٓئِفَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ فَمَن كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُۥ ۖ وَلَا يَزِيدُ ٱلْكَٰفِرِينَ كُفْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ إِلَّا مَقْتًا ۖ وَلَا يَزِيدُ ٱلْكَٰفِرِينَ كُفْرُهُمْ إِلَّا خَسَارًا ﴿٣٩﴾

**39.** Allah Mtukufu Ndiye Aliyewafanya nyinyi, enyi watu, baadhi yenu washikilie nafasi ya wengine katika ardhi. Basi Mwenye kukanusha upweke wa Allah Mtukufu miongoni mwenu madhara yake yatamrudia mwenyewe na ule ukafiri wake. Na hauwaongezei wakanushaji ule ukanushaji wao mbele ya Mola wao isipokuwa hasira na ghadhabu, na hakuwaongezei kule kumkanusha kwao Allah Mtukufu isipokuwa upotevu na maangamivu.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ شُرَكَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَرُونِى مَاذَا خَلَقُوا۟ مِنَ ٱلْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ أَمْ ءَاتَيْنَٰهُمْ كِتَٰبًا فَهُمْ عَلَىٰ بَيِّنَتٍ مِّنْهُ ۚ بَلْ إِن يَعِدُ ٱلظَّٰلِمُونَ بَعْضُهُم بَعْضًا إِلَّا غُرُورًا ﴿٤٠﴾

**40.** Sema, ewe Mtume, kuwaambia washirikina, «Nipasheni habari: Ni kitu gani cha ardhi ambacho washirika wenu wamekiumba? Au hawa washirika wenu mnaowaabudu badala ya Allah Mtukufu wana ushirika na Allah Mtukufu katika uumbaji mbingu? Au tumewapa kitabu, hivyo basi wana ushahidi kutoka humo?» Lakini wakanushaji hawapeani ahadi isipokuwa udanganyifu na hadaa.

۞ إِنَّ ٱللَّهَ يُمْسِكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ أَن تَزُولَا ۚ وَلَئِن زَالَتَآ إِنْ أَمْسَكَهُمَا مِنْ أَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا غَفُورًا ﴿٤١﴾

**41.** Hakika Allah Mtukufu Anazizuia mbingu na ardhi zisiondoke pale zilipo. Na lau zitaondoka pale zilipo, hakuna yoyote baada Yake Atakayezizuia. Allah Mtukufu ni Mpole katika kuahirisha mateso kwa makafiri na waasi, ni Mwingi wa kusamehe kwa anayetubia dhambi zake na akarudi Kwake.

وَأَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ لَئِن جَآءَهُمْ نَذِيرٌ لَّيَكُونُنَّ أَهْدَىٰ مِنْ إِحْدَى ٱلْأُمَمِ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُمْ نَذِيرٌ مَّا زَادَهُمْ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٢﴾

**42.** Na wakanushaji wa kikureishi waliapa kwa Allah Mtukufu viapo vikali kwamba wakijiwa na mtume kutoka kwa Allah Mtukufu wa kuwaonya mateso ya Allah Mtukufu, watakuwa ni wenye kusimama wima zaidi na

wenye kufuata haki zaidi kuliko Mayahudi, Wanaswara na wengineo. Na alipowajia Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), hilo halikuwaongezea wao isipokuwa kuwa mbali na haki na kuikimbia.

ٱسْتِكْبَارًا فِى ٱلْأَرْضِ وَمَكْرَ ٱلسَّيِّئِ ۚ وَلَا يَحِيقُ ٱلْمَكْرُ ٱلسَّيِّئُ إِلَّا بِأَهْلِهِۦ ۚ فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ ٱلْأَوَّلِينَ ۚ فَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ ٱللَّهِ تَبْدِيلًا ۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ ٱللَّهِ تَحْوِيلًا ﴿٤٣﴾

**43.** Kuapa kwao si kwa nia nzuri na kutafuta haki, isipokuwa huko ni kuwafanyia viumbe kiburi katika ardhi, wanakusudia kwa huko kuapa kufanya vitimbi vibaya, udanganyifu na ubatilifu. Na vitimbi vibaya haviwashukii isipokuwa wenyewe. Basi hawana lolote la kungojea, hao wenye kiburi na wenye vitimbi, isipokuwa ile adhabu iliyowashukia waliokuwa kama wao ambao waliwatangulia, Hutaupatia mpango wa Allah Mtukufu mabadiliko wala kugeuka. Hakuna yoyote anayeweza kubadilisha wala kujiepusha na adhabu yeye mwenyewe wala mwingine.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَكَانُوٓا۟ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعْجِزَهُۥ مِن شَىْءٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَلِيمًا قَدِيرًا ﴿٤٤﴾

**44.** Je, hawatembei makafiri wa *Makkah* kwenye ardhi, wakaona ulikuwa vipi mwisho wa wale waliokuwa kabla yao, kama vile ʿĀd, Thamūd na mfano wao, na yale yaliyowapata ya maangamivu na yaliyowapata majumba yao ya uharibifu walipowakanusha Mitume, na makafiri hao walikuwa ni wakali zaidi na ni wenye nguvu zaidi kuliko makafiri wa *Makkah*? Na hakuwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka, na kitu chochote mbinguni wala ardhini chenye kumlemea na kumpita. Hakika Yeye ni Mjuzi sana wa matendo yao, ni Mwenye uwezo wa kuwaangamiza.

**45.** Na lau Allah Mtukufu angewatesa watu kwa madhambi na maasia waliyoyatenda, asingeacha juu ya mgongo wa ardhi mnyama yoyote anayetembea juu yake. Lakini Anawapa mhula na Anachelewesha kuwaadhibu mpaka wakati maalumu Aliyoupanga. Na wakati wa kuwaadhibu ukija, basi Allah Mtukufu kwa waja Wake ni Mjuzi, hakuna yoyote kati yao atakayefichika Kwake, na hakuna chochote miongoni mwa mambo yao kilicho mbali na ujuzi Wake, na Atawalipa wao kwa walichotenda, chema au kibaya.

وَلَوۡ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِمَا كَسَبُواْ مَا تَرَكَ عَلَىٰ ظَهۡرِهَا مِن دَآبَّةٖ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗىۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِعِبَادِهِۦ بَصِيرَۢا ٤٥

## SURA YA YĀSĬN

سُورَةُ يسٓ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. «Yā Sīn» Yametangulia maelezo kuhusu herufi zilizokatwa na kutengwa mwanzo wa sura ya *Al-Baqarah*.

يسٓ ١

2. Anaapa Allah Mtukufu kwa Qur'ani yenye hekima, kwa hukumu zilizomo, hekima na hoja.

وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

3. Kwamba wewe, ewe Mtume, ni miongoni mwa waliotumwa na wahyi wa Allah Mtukufu kwa waja Wake,

إِنَّكَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٣

4. Juu ya njia iliyonyoka na kulingana sawa, nayo ni Uislamu.

عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٤

5. Ameiteremsha Allah Mtukufu hii Qur'ani ikiwa ni uteremsho kutoka kwa Aliye Mshindi, katika kuwaadhibu watu wa ukafiri na maasia, Mwenye kuwarehemu waja Wake waliotubia na wakatenda mema.

تَنزِيلَ ٱلۡعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ٥

6. Tumekuteremshia wewe, ewe Mtume, ili uwaonye nayo watu ambao baba zao kabla yako wewe hawakuonywa, nao ni waarabu. Watu hawa wameghafilika na wamepitikiwa na Imani na msimamo imara wa kufanya matendo mema. Na kila watu ambao uonyaji kwao umekatika, wanaingia kwenye kughaflika na kupitikiwa. Katika haya kuna dalili ya ulazima juu ya wanavyuoni, wanaomjua Allah Mtukufu na Mtume Wake, kulingania na kukumbusha, ili wawaamshe Waislamu kutoka kwenye kughafilika kwao.

لِتُنذِرَ قَوۡمٗا مَّآ أُنذِرَ ءَابَآؤُهُمۡ فَهُمۡ غَٰفِلُونَ ٦

**7.** Hakika imeshapasa adhabu juu ya wengi wa hawa makafiri, baada ya kuonyeshwa haki wakaikataa, kwa kuwa hawamuamini Allah Mtukufu wala Mtume Wake wala hawafuati Sheria Zake kivitendo.

لَقَدۡ حَقَّ ٱلۡقَوۡلُ عَلَىٰٓ أَكۡثَرِهِمۡ فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٧

**8.** Hakika sisi tumewafanya hawa makafiri, ambao walionyeshwa haki wakaikataa na wakawa wakakamavu kushikilia ukafiri na kuacha kuamini, ni kama wale waliofungwa pingu shingoni mwao, ikakusanywa pamoja mikono yao pamoja na shingo zao chini ya videvu vyao, wakalazimika kuinua juu vichwa vyao. Basi wao wamefungwa na kuepushwa na kila kheri, hawaioni haki wala hawaongoki kuifuata.

إِنَّا جَعَلۡنَا فِيٓ أَعۡنَٰقِهِمۡ أَغۡلَٰلٗا فَهِيَ إِلَى ٱلۡأَذۡقَانِ فَهُم مُّقۡمَحُونَ ٨

**9.** Na tumeweka mbele ya makafiri kizuizi na nyuma yao kizuizi. Basi yeye ni kama wale waliyofungiwa njia mbele yao na nyuma yao, hapo tukayapofusha macho yao kwa sababu ya ukanushaji wao na kiburi chao, hivyo basi wakawa hawaoni usawa wala hawaongoki. Na kila mwenye kuukabili ulinganizi wa Uislamu kwa kuupa mgongo na kuufanyia ushindani, basi yeye ni mstahili wa kupata mateso haya.

وَجَعَلۡنَا مِنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ سَدّٗا وَمِنۡ خَلۡفِهِمۡ سَدّٗا فَأَغۡشَيۡنَٰهُمۡ فَهُمۡ لَا يُبۡصِرُونَ ٩

**10.** Na ni sawa, mbele ya makafiri hawa washindani, kuwa utawaonya, ewe Mtume, au hutawaonya, kwani wao hawaamini wala hawafanyi matendo mema.

وَسَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ ءَأَنذَرۡتَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تُنذِرۡهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٠

**11.** Hakika ni kwamba uonyaji wako unamfaa mwenye kuiamini Qur'ani, akafuata hukumu za Allah Mtukufu zilizo ndani yake na akamuogopa Mwingi wa rehema akiwa mahali

إِنَّمَا تُنذِرُ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلذِّكۡرَ وَخَشِيَ ٱلرَّحۡمَٰنَ بِٱلۡغَيۡبِۖ فَبَشِّرۡهُ بِمَغۡفِرَةٖ وَأَجۡرٖ كَرِيمٍ ١١

ambapo hakuna amuonaye isipokuwa Allah Mtukufu. Basi huyo mpe bishara njema ya kuwa atapata msamaha wa dhambi zake kutoka kwa Allah Mtukufu, na atapata malipo mema kutoka Kwake huko Akhera kwa matendo yake mema, nayo ni Pepo.

إِنَّا نَحۡنُ نُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَنَكۡتُبُ مَا قَدَّمُواْ وَءَاثَٰرَهُمۡۚ وَكُلَّ شَيۡءٍ أَحۡصَيۡنَٰهُ فِيٓ إِمَامٖ مُّبِينٖ ١٢

**12.** Hakika sisi ndio tunaohuisha wafu wote kwa kuwafufua Siku ya Kiyama, na tunaandika waliyoyafanya ya kheri na shari, na zile athari zao ambazo wao walikuwa ndio sababu ya kufanyika katika maisha yao na baada ya kufa kwao, sawa sawa njema kama vile mtoto mwema, elimu yenye manufaa na sadaka yenye kuendelea, au ziwe mbaya kama vile ushirikina na uasi. Na tumedhibiti kwa hesabu kila kitu katika Kitabu chenye ufafanuzi, ambacho ni Asili ya Kitabu, na humo ndio marejeo ya yote hayo, nacho ni Ubao Uliohifadhiwa. Basi ni juu ya mwenye akili airudie nafsi yake, ili awe ni kiigizo katika wema ndani ya maisha yake na baada ya kufa kwake.

وَٱضۡرِبۡ لَهُم مَّثَلًا أَصۡحَٰبَ ٱلۡقَرۡيَةِ إِذۡ جَآءَهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ١٣

**13.** Wapigie, ewe Mtume, washirikna wa watu wako wenye kukataa ulinganizi wako, mfano wa wao kuuzingatia, nao ni hadithi ya watu wa kijiji walipoendewa na wajumbe.

إِذۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهِمُ ٱثۡنَيۡنِ فَكَذَّبُوهُمَا فَعَزَّزۡنَا بِثَالِثٖ فَقَالُوٓاْ إِنَّآ إِلَيۡكُم مُّرۡسَلُونَ ١٤

**14.** Tulipowatumia wajumbe wawili wawalinganie kumuamini Allah Mtukufu na kuacha kumuabudu asiyekuwa Yeye. Watu wa kijiji wakawakanusha wajumbe wawili hao tukawatilia nguvu kwa mjumbe wa tatu. Basi hao wajumbe watatu

walisema kuwaambia watu wa kijiji, «Hakika sisi kwenu nyinyi,enyi watu, tumetumwa».

قَالُواْ مَآ أَنتُمۡ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا وَمَآ أَنزَلَ ٱلرَّحۡمَٰنُ مِن شَيۡءٍ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا تَكۡذِبُونَ ١٥

**15.** Watu wa kijiji wakasema kuwaambia wajumbe, «Hamkuwa nyinyi isipokuwa ni watu mfano wetu sisi, na Allah Mtukufu Hakuteremsha wahyi wowote. Na hamkuwa nyinyi isipokuwa mnasema urongo».

قَالُواْ رَبُّنَا يَعۡلَمُ إِنَّآ إِلَيۡكُمۡ لَمُرۡسَلُونَ ١٦

**16.** Wajumbe wakasema kwa kutilia mkazo, Mola wetu Aliyetutuma Anajua kwamba sisi, kwenu nyinyi, tumetumwa!

وَمَا عَلَيۡنَآ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ١٧

**17.** Na si juu yetu isipokuwa ni kufikisha ujumbe kwa uwazi, na hatuna mamlaka ya kuwafanya muongoke, kwani uongofu uko mikononi mwa Allah Mtukufu Peke Yake.

قَالُوٓاْ إِنَّا تَطَيَّرۡنَا بِكُمۡۖ لَئِن لَّمۡ تَنتَهُواْ لَنَرۡجُمَنَّكُمۡ وَلَيَمَسَّنَّكُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٨

**18.** Watu wa kijiji wakasema, «Sisi tumeingiliwa na kisirani kutokana na nyinyi, basi msipokomeka kutulingania,tutawaua kwa kuwapiga mawe na mtapata kutoka kwetu adhabu kali iumizayo».

قَالُواْ طَٰٓئِرُكُم مَّعَكُمۡ أَئِن ذُكِّرۡتُمۚ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٞ مُّسۡرِفُونَ ١٩

**19.** Wajumbe wakasema, Kisirani chenu na matendo yenu ya ushirikina na ya shari yako na nyinyi na yanarudishwa kwenu nyinyi. Je, nyinyi mkiwaidhiwa kwa jambo ambalo lina kheri kwenu mnajihisi mmeingiliwa na kisrani na mnatutisha kuwa mtatupiga mawe na kutuadhibu? Bali nyinyi ni watu ambao desturi yenu ni kupita kiasi katika uasi na ukanushaji.

وَجَآءَ مِنۡ أَقۡصَا ٱلۡمَدِينَةِ رَجُلٞ يَسۡعَىٰ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱتَّبِعُواْ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٢٠

**20.** Na akaja mtu kwa haraka kutoka mahali mbali mjini (Napo ni pale ilipojulikana kwamba watu wa kijiji

wameazimia kuwaua wajumbe au kuwaadhibu) akasema, «Enyi watu wangu! Wafuateni wajumbe mlioletewa kutoka kwa Allah Mtukufu».

**21.** Wafuateni wale wasiotaka mali kutoka kwenu kwa kufikisha Ujumbe, na hali wao wako kwenye uongofu katika kile wanachowaitia cha kumuabudu Allah Mtukufu Peke Yake. Katika aya hii kuna kueleza ubora wa mwenye kukimbilia kuamrisha mema na kukataza maovu.

ٱتَّبِعُوا۟ مَن لَّا يَسْـَٔلُكُمْ أَجْرًا وَهُم مُّهْتَدُونَ ٢١

**22.** Na ni kitu gani kitakachonizuia kumuabudu Allah Mtukufu Aliyeniumba na Ambaye Kwake mtarejea nyote?

وَمَا لِىَ لَآ أَعْبُدُ ٱلَّذِى فَطَرَنِى وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٢٢

**23.** Je, niwaabudu waungu wengine wasiomiliki jambo lolote badala ya Allah Mtukufu? Iwapo Mwingi wa rehema Amenitakia mabaya, basi waungu hawamiliki kulikinga hilo wala kulizuia, wala hawawezi kuniokoa mimi na haya niliyonayo.

ءَأَتَّخِذُ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً إِن يُرِدْنِ ٱلرَّحْمَـٰنُ بِضُرٍّ لَّا تُغْنِ عَنِّى شَفَـٰعَتُهُمْ شَيْـًٔا وَلَا يُنقِذُونِ ٢٣

**24.** Mimi nifanyapo hivyo nitakuwa niko kwenya kosa lililo wazi lililojitokeza.

إِنِّىٓ إِذًا لَّفِى ضَلَـٰلٍ مُّبِينٍ ٢٤

**25.** Mimi nimemuamini Mola wenu, basi nisikilizeni nililowaambia na mnitii mimi kwa kuniamini. Aliposema hilo, watu wake walimrukia wakamuua, na Allah Mtukufu Akamtia Peponi.

إِنِّىٓ ءَامَنتُ بِرَبِّكُمْ فَٱسْمَعُونِ ٢٥

**26.** Aliambiwa baada ya kufa kwake, «Ingia Peponi,» kwa njia ya kutukuzwa, akasema: Natamani watu wangu wangejua.

قِيلَ ٱدْخُلِ ٱلْجَنَّةَ ۖ قَالَ يَـٰلَيْتَ قَوْمِى يَعْلَمُونَ ٢٦

**27.** Akasema na yeye akiwa kwenye starehe na heshima, «Natamani watu wangu wangejua vile Mola wangu

بِمَا غَفَرَ لِى رَبِّى وَجَعَلَنِى مِنَ ٱلْمُكْرَمِينَ ٢٧

Alivyonisamehe na kunikirimu kwa sababu ya kumuamini kwangu Allah Mtukufu na kusubiri kwangu juu ya kumtii Yeye na kuwafuata Mitume Wake mpaka nikauawa, ili nao wamuamini Allah Mtukufu na waingie Peponi kama mimi».

**28.** Na jambo hilo halikuhitajia kuteremsha askari kutoka mbinguni ili kuwaadhibu wao baada ya wao kumuua yule mwanamume anayewapa ushauri mwema na kuwakanusha wajumbe wao, kwani wao ni wanyonge na watwevu zaidi kuliko kuwa ni wenye kufanyiwa hilo, na hatukuwa ni wenye kuwateremsha Malaika tukitaka kuwaangamiza, bali tunawateremshia adhabu ya kuwavunjavunja.

۞ وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ مِنۢ بَعۡدِهِۦ مِن جُندٖ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا كُنَّا مُنزِلِينَ ٢٨

**29.** Hakukuwa kule kuangamizwa kwao isipokua ni kwa ukelele mmoja, wakitahamaki wao wamekufa, hakuna chochote kilichosalia katika wao.

إِن كَانَتۡ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَإِذَا هُمۡ خَٰمِدُونَ ٢٩

**30.** Ni hasara iliyoje na majuto yalioje ya waja Siku ya Kiyama watakapoiona adhabu! Hawajiwi na mtume yoyote kutoka kwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka, isipokuwa huwa wakimfanyia shere na maskhara.

يَٰحَسۡرَةً عَلَى ٱلۡعِبَادِۚ مَا يَأۡتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٠

**31.** Kwani hawaoni hawa wanaofanya shere na wakapata mazingatio kwa watu wa karne zilizotangulia kabla yao tulizoziangamiza, kuwa wao hawatarudi kwenye dunia hii?

أَلَمۡ يَرَوۡاْ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ أَنَّهُمۡ إِلَيۡهِمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ٣١

**32.** Hawakuwa watu wa karne hizi tulizoziangamiza na wengineo, isipokuwa wote watahudhurishwa mbele yetu Siku ya Kiyama wahesabiwe na walipwe.

وَإِن كُلّٞ لَّمَّا جَمِيعٞ لَّدَيۡنَا مُحۡضَرُونَ ٣٢

وَءَايَةٌ لَّهُمُ ٱلۡأَرۡضُ ٱلۡمَيۡتَةُ أَحۡيَيۡنَٰهَا وَأَخۡرَجۡنَا مِنۡهَا حَبّٗا فَمِنۡهُ يَأۡكُلُونَ ٣٣

**33.** Na ili kuwaonyesha hawa washirikina ushahidi wa uwezo wa Allah Mtukufu wa kufufua na kukusanya: ni hii ardhi iliyokufa isiyo na mimea, tumeihuisha kwa kuteremsha maji, na tukatoa humo aina mbalimbali za mimea ambayo watu na wanyama wanakula. Na Mwenye kuhuisha ardhi kwa mimea Ndiye Atakayehuisha viumbe baada ya kufa.

وَجَعَلۡنَا فِيهَا جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ وَأَعۡنَٰبٖ وَفَجَّرۡنَا فِيهَا مِنَ ٱلۡعُيُونِ ٣٤

**34.** Na tumejaalia katika ardhi hii mabustani ya mitende na mizabibu, na tukapasua humo mikondo ya maji yenye kuinyweesheza.

لِيَأۡكُلُواْ مِن ثَمَرِهِۦ وَمَا عَمِلَتۡهُ أَيۡدِيهِمۡۚ أَفَلَا يَشۡكُرُونَ ٣٥

**35.** Yote hayo ili waja wapate kula matunda yake. Na hayo hayakuwa isipokuwa ni rehema za Allah Mtukufu kwao, na si kwa harakati zao za kutafuta na bidii zao, wala si kwa hila zao na nguvu. Basi si wamshukuru Allah Mtukufu Aliyewaneemesha neema hizi ambazo hazihesabiki wala hazidhibitiki?

سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡأَزۡوَٰجَ كُلَّهَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلۡأَرۡضُ وَمِنۡ أَنفُسِهِمۡ وَمِمَّا لَا يَعۡلَمُونَ ٣٦

**36.** Ametakasika Allah Mtukufu Aliye Mkubwa, Aliyeumba mbegu zote miongoni mwa aina za mimea ya ardhini, na kutokana na nafsi zao wakiwa wanaume na wanawake, na kutokana na viumbe vya Allah Mtukufu na vinginevyo. Hakika Allah Mtukufu Amepwekeka kwa uumbaji, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, hivyo basi haifai Ashirikishwe na mwingine.

وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلَّيۡلُ نَسۡلَخُ مِنۡهُ ٱلنَّهَارَ فَإِذَا هُم مُّظۡلِمُونَ ٣٧

**37.** Na alama kwao yenye kuonyesha upwekeshaji wa Allah Mtukufu na ukamilifu wa uwezo Wake ni huu usiku ambao kutoka humo unatolewa

mchana, wakitahamaki watu wameingiliwa na giza.

**38.** Na alama kwao (ya utendakazi wa Allah Mtukufu) ni jua ambalo linatembea hadi kituo chake Alichokikadiria Allah Mtukufu, halitakipita kituo hicho wala halitatulia kabla ya kukifikia. Huo ni mpango wa Mshindi Asiyeshindwa, Mjuzi Ambaye hakuna kitu chochote kinachofichika na ujuzi Wake.

وَٱلشَّمۡسُ تَجۡرِى لِمُسۡتَقَرّٖ لَّهَاۚ ذَٰلِكَ تَقۡدِيرُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٣٨

**39.** Na mwezi ni alama katika viumbe vyake. Tumeukadiria uwe na njia za kupitia kila usiku. Unaanza ukiwa mwezi mwandamo mdogo sana na unaendelea kuwa mkubwa mpaka ukawa mwezi mkamilifu mviringo, kisha unarudi kuwa mdogo kama karara la mtende lililobeteka kwa wembamba, kuinama na umanjano, kwa sababu ya ukale wake na ukavu.

وَٱلۡقَمَرَ قَدَّرۡنَٰهُ مَنَازِلَ حَتَّىٰ عَادَ كَٱلۡعُرۡجُونِ ٱلۡقَدِيمِ ٣٩

**40.** Kila mojawapo kati ya jua, mwezi, usiku na mchana, kina wakati ambao Allah Mtukufu Ameukadiria, na hakitangulii kikapita huo wakati. Haiwezekani kwa jua kuufikia mwezi likaufuta mwangaza wake au ukageuza njia yake ya kupitia. Na haiwezekani kwa usiku kuutangulia mchana ukauingilia kabla ya wakati wake kumalizika. Na kila mojawapo kati ya jua, mwezi na nyota ziko katika anga zinatembea.

لَا ٱلشَّمۡسُ يَنۢبَغِى لَهَآ أَن تُدۡرِكَ ٱلۡقَمَرَ وَلَا ٱلَّيۡلُ سَابِقُ ٱلنَّهَارِۚ وَكُلّٞ فِى فَلَكٖ يَسۡبَحُونَ ٤٠

**41.** Na ushahidi na hoja kwao kwamba Allah Mtukufu Peke Yake Ndiye Mstahiki wa kuabudiwa, Ndiye mneemeshaji neema nyingi, ni kwamba sisi tuliwabeba wale

وَءَايَةٞ لَّهُمۡ أَنَّا حَمَلۡنَا ذُرِّيَّتَهُمۡ فِى ٱلۡفُلۡكِ ٱلۡمَشۡحُونِ ٤١

waliookoka miongoni mwa wanadamu katika jahazi la Nūḥ lililojazwa jinsi mbalimbali ya viumbe, ili maisha yaendelee baada ya mafuriko.

وَخَلَقۡنَا لَهُم مِّن مِّثۡلِهِۦ مَا يَرۡكَبُونَ ﴿٤٢﴾

**42.** Na tukawaumbia hawa washirikina na wasiokuwa wao kama vile jahazi la Nūḥ, miongoni mwa majahazi na vipando vingine wanavyovipanda vikawapeleka kwenye nchi zao .

وَإِن نَّشَأۡ نُغۡرِقۡهُمۡ فَلَا صَرِيخَ لَهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنقَذُونَ ﴿٤٣﴾

**43.** Na tukitaka tutawazamisha, wasipate mwenye kuwasaidia wasizame, na wala wao si wenye kuokolewa na kuzama.

إِلَّا رَحۡمَةٗ مِّنَّا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٖ ﴿٤٤﴾

**44.** Isipokuwa tuwahurumie, tuwaokoe na tuwastareheshe mpaka muda ukome, huenda wao wakarejea na wakayarekebisha yale waliyoyafanyia kasoro.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّقُواْ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيكُمۡ وَمَا خَلۡفَكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ﴿٤٥﴾

**45.** Na washirikina wanapoambiwa, «Jihadharini na jambo la Akhera na vitisho vyake, hali za dunia na mateso yake, kwa kutarajia rehema za Allah Mtukufu kwenu,» wanapuuza na hawalikubali hilo.

وَمَا تَأۡتِيهِم مِّنۡ ءَايَةٖ مِّنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِمۡ إِلَّا كَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ ﴿٤٦﴾

**46.** Na huwajii, hawa washirikina, na alama yoyote iliyo wazi kutoka kwa Mola wao, ili uwaongoze kwenye haki na uwabainishie ukweli wa Mtume, isipokuwa wanaipa mgongo na hawanufaiki nayo.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ أَنفِقُواْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَنُطۡعِمُ مَن لَّوۡ يَشَآءُ ٱللَّهُ أَطۡعَمَهُۥٓ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ﴿٤٧﴾

**47.** Na waambiwapo makafiri, «Toeni ile riziki ambayo Allah Mtukufu Amewaneemesha nayo,» wanasema kuwaambia Waumini, wakijenga hoja, «Je, tumpe chakula yule ambaye lau Allah Mtukufu angetaka angempa chakula? Hamkuwa nyinyi, Waumini,

isipokuwa mko mbali waziwazi na haki, kwa kutuamrisha sisi hilo».

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٤٨﴾

**48.** Na wanasema hawa makafiri kwa njia ya kukanusha na kuwa na haraka, huku kufufuliwa kutakuwa lini, iwapo nyinyi ni wakweli katika hilo mnalolisema?

مَا يَنظُرُونَ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً تَأْخُذُهُمْ وَهُمْ يَخِصِّمُونَ ﴿٤٩﴾

**49.** Hawangojei hawa washirikina wanaolifanyia haraka agizo la Allah Mtukufu kwao, isipokuwa mpulizo wa fazaa wakati Kiyama kitakaposimama, kitawachukua ghafla, na hali wao wanagombana katika mambo ya maisha yao.

فَلَا يَسْتَطِيعُونَ تَوْصِيَةً وَلَآ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمْ يَرْجِعُونَ ﴿٥٠﴾

**50.** Hawataweza hawa washirikina wakati wa kupulizwa baragumu kumuusia yoyote kitu chochote, wala hawataweza kurejea kwa watu wao, bali watakufa wakiwa kwenye masoko yao na pale walipo.

وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَإِذَا هُم مِّنَ ٱلْأَجْدَاثِ إِلَىٰ رَبِّهِمْ يَنسِلُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Na kutapulizwa baragumu mpulizo wa pili, hapo roho zao zirudishwe kwenye miili yao, wakitahamaki wanatoka makaburini mwao wakielekea kwa Mola wao kwa haraka.

قَالُوا۟ يَٰوَيْلَنَا مَنۢ بَعَثَنَا مِن مَّرْقَدِنَا ۜ هَٰذَا مَا وَعَدَ ٱلرَّحْمَٰنُ وَصَدَقَ ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٥٢﴾

**52.** Hapo watasema wenye kukanusha Ufufuzi hali ya kujua, «Ewe maangamivu yetu! Ni nani aliyetutoa makaburini mwetu?» Hapo wajibiwe na waambiwe, «Hili ndilo lile Aliloahidi Mwingi wa rehema na wakalitolea habari Mitume walio wakweli».

إِن كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً فَإِذَا هُمْ جَمِيعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُونَ ﴿٥٣﴾

**53.** Hakutakuwa kufufuliwa huku isipokuwa ni matokeo ya mpulizo mmoja katika baragumu, punde si

punde viumbe wote watasimama, watakuwa wamesimama mbele yetu wapate kuhesabiwa na kulipwa.

فَٱلۡيَوۡمَ لَا تُظۡلَمُ نَفۡسٞ شَيۡـٔٗا وَلَا تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٥٤

**54.** Katika Siku hiyo hesabu itakamilishwa kwa uadilifu. Hakuna nafsi itakayodhulumiwa kitu chochote, kwa kupunguzwa mema yake au kuongezwa maovu yake. Na hamtalipwa isipokuwa kwa yale mliokuwa mkiyafanya ulimwenguni.

إِنَّ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ ٱلۡيَوۡمَ فِي شُغُلٖ فَٰكِهُونَ ٥٥

**55.** Hakika watu wa Peponi Siku hiyo watakuwa wameshughulishwa kwa aina mbalimbali za neema za wao kustarehe nazo, hawawafikirii watu wengine.

هُمۡ وَأَزۡوَٰجُهُمۡ فِي ظِلَٰلٍ عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ مُتَّكِـُٔونَ ٥٦

**56.** Wao na wake zao watakuwa wanajistarehesha juu ya vitanda vilivyopambwa, na chini ya vivuli vilivyoenea.

لَهُمۡ فِيهَا فَٰكِهَةٞ وَلَهُم مَّا يَدَّعُونَ ٥٧

**57.** Wao Peponi watakuwa na starehe ya matunda yenye ladha ya kila aina, na watakuwa na kila wanalolitaka.

سَلَٰمٞ قَوۡلٗا مِّن رَّبّٖ رَّحِيمٖ ٥٨

**58.** Watakuwa na starehe nyingine kubwa kabisa nayo ni Atakaposema nao Mola wao, Mwenye kuwarehemu kwa kuwasalimia, na hapo watapata amani iliyotimia kwa kila namna.

وَٱمۡتَٰزُواْ ٱلۡيَوۡمَ أَيُّهَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٥٩

**59.** Na wataambiwa makafiri Siku hiyo, «Jitengeni na Waumini na mjiepushe nao».

۞أَلَمۡ أَعۡهَدۡ إِلَيۡكُمۡ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ أَن لَّا تَعۡبُدُواْ ٱلشَّيۡطَٰنَۖ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٦٠

**60.** Na Allah Mtukufu Atawaambia kwa kuwalaumu na kuwakumbusha, Kwani sikuwausia, kupitia ndimi za Mitume wetu kwamba msiabudu Shetani wala msimtii? Hakika yeye ni adui ambaye uadui wake umejitokeza wazi.

**61.** Na nikawaamrisha mniabudu mimi peke yangu, kwani kuniabudu mimi na kunitii na kumuasi Shetani ndiyo Dini iliyonyooka yenye kupelekea kupata radhi zangu na mabustani ya Pepo yangu.

وَأَنِ ٱعۡبُدُونِيۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٦١

**62.** Hakika Shetani amewapoteza na kuwatoa kwenye haki viumbe wengi kabla yenu. Basi kwani hamkuwa na akili, enyi washirikina, ya kuwakataza nyinyi kumfuata?

وَلَقَدۡ أَضَلَّ مِنكُمۡ جِبِلّٗا كَثِيرًاۖ أَفَلَمۡ تَكُونُواْ تَعۡقِلُونَ ٦٢

**63.** Huu ni moto wa Jahanamu ambao mlikuwa mkiahidiwa duniani kwa kumkufuru kwenu Allah Mtukufu na kukanusha kwenu Mitume Wake.

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ٦٣

**64.** Basi uingieni leo na mteseke kwa joto lake, kwa sababu ya ukafiri wenu!

ٱصۡلَوۡهَا ٱلۡيَوۡمَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٦٤

**65.** Siku ya leo tunapiga mihuri midomo ya washirikina hawatakuwa ni wenye kusema, na itasema na sisi mikono yao kwa yale iliyoyafanya ya maonevu, na itatoa ushahidi miguu yao kwa yale iliyoyaendea duniani na dhambi ilizozichuma.

ٱلۡيَوۡمَ نَخۡتِمُ عَلَىٰٓ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَتُكَلِّمُنَآ أَيۡدِيهِمۡ وَتَشۡهَدُ أَرۡجُلُهُم بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٦٥

**66.** Na lau tungetaka tungeyafuta macho yao na kuondoa kuona kwao, kama tulivyoifunga midomo yao, hapo waikimbilie njia ya *Ṣirāṭ* ili waivuke. Basi vipi hilo litakuwa kwao na hali macho yao yamefutwa hayaoni?

وَلَوۡ نَشَآءُ لَطَمَسۡنَا عَلَىٰٓ أَعۡيُنِهِمۡ فَٱسۡتَبَقُواْ ٱلصِّرَٰطَ فَأَنَّىٰ يُبۡصِرُونَ ٦٦

**67.** Na lau tungetaka tungeligeuza umbo lao na kuwakalisha mahali pao, wasiweze kuenda mbele wala kurudi nyuma.

وَلَوۡ نَشَآءُ لَمَسَخۡنَٰهُمۡ عَلَىٰ مَكَانَتِهِمۡ فَمَا ٱسۡتَطَٰعُواْ مُضِيّٗا وَلَا يَرۡجِعُونَ ٦٧

**68.** Na yoyote tutakayeurefusha umri wake mpaka awe mkongwe tunamrudisha kwenye hali ya udhaifu

وَمَن نُّعَمِّرۡهُ نُنَكِّسۡهُ فِي ٱلۡخَلۡقِۚ أَفَلَا يَعۡقِلُونَ ٦٨

wa akili na udhaifu wa mwili. Basi hawatii akilini kwamba yule Aliyefanya hili ni mwenye uwezo wa kuwafufua?

**69.** Na hatukumfundisha mjumbe wetu Muhammad mashairi, na haipasi kwake kuwa mshairi. Haikuwa hii aliokuja nayo isipokuwa ni Ukumbusho kwa wale wenye busara kujikumbusha nao na ni Qur'ani yenye kufafanua haki na batili, hukumu zake ziko wazi, na pia hekima zake na mawaidha yake yako wazi.

وَمَا عَلَّمۡنَٰهُ ٱلشِّعۡرَ وَمَا يَنۢبَغِي لَهُۥٓۚ إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ وَقُرۡءَانٞ مُّبِينٞ ٦٩

**70.** Ili imuonye ambaye moyo wake uko hai na akili yake ina nuru, na ili ithibiti adhabu kwa wenye kumkanusha Allah Mtukufu, kwa kuwa wao, kwa hii Qur'ani, hoja ya Allah Mtukufu ya mkato imewasimamia.

لِّيُنذِرَ مَن كَانَ حَيّٗا وَيَحِقَّ ٱلۡقَوۡلُ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧٠

**71.** Kwani viumbe hawaoni kwamba sisi tumeumba kwa ajili yao wanyama tuliowadhalilishia, wakawa wanawamiliki na kusimamia mambo yao.

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا خَلَقۡنَا لَهُم مِّمَّا عَمِلَتۡ أَيۡدِينَآ أَنۡعَٰمٗا فَهُمۡ لَهَا مَٰلِكُونَ ٧١

**72.** Na tukawadhalilishia (hao wanyama kwao). Katika hao kuna wanaowapanda katika safari, na katika hao kuna wanaowabebesha mizigo, na katika hao kuna wanaowala.

وَذَلَّلۡنَٰهَا لَهُمۡ فَمِنۡهَا رَكُوبُهُمۡ وَمِنۡهَا يَأۡكُلُونَ ٧٢

**73.** Na katika hao wanyama, wana manufaa mengine ya kunufaika nayo, kama vile kunufaika kwa sufi zao, mabele yao na nywele zao kwa matumizi ya nyumbani, mavazi na mengineyo, na wanakunywa maziwa yao. Basi hawamshukuru Allah Mtukufu, Ambaye Amewapa neema hizi, na kumtakasia ibada?

وَلَهُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَمَشَارِبُۚ أَفَلَا يَشۡكُرُونَ ٧٣

**74.** Na washirikina waliwafanya wasiokuwa Allah Mtukufu kuwa ni waungu wakawa wanawaabudu, wakitarajia kuwa watawasaidia na kuwaokoa na adhabu ya Allah Mtukufu.

وَٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةً لَّعَلَّهُمۡ يُنصَرُونَ ٧٤

**75.** Waungu hao hawawezi kuwasaidia wenye kuwaabudu wala kujisaidia wao wenyewe. Na washirikina pamoja na waungu wao wote watahudhurishwa kwenye adhabu, wakiwa baadhi yao wanajitenga na wengine.

لَا يَسۡتَطِيعُونَ نَصۡرَهُمۡ وَهُمۡ لَهُمۡ جُندٞ مُّحۡضَرُونَ ٧٥

**76.** Basi kusikutie huzuni, ewe Mtume, kule kumkufuru kwao Allah Mtukufu na kukukanusha wewe na kukufanyia shere. Hakika sisi tunayajua wanayoyaficha na wanayoyadhihirisha, na tutawalipa kwa hayo.

فَلَا يَحۡزُنكَ قَوۡلُهُمۡۘ إِنَّا نَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعۡلِنُونَ ٧٦

**77.** Kwani haoni mwanadamu anayekanusha kufufuliwa vile umbo lake lilivyoanza, akapata kuchukua dalili ya kuwa atarudishwa uhai, kwamba sisi tumemuumba kwa tone la manii lililopitia miongo tofauti mpaka akawa mkubwa, na ghafla anageuka kuwa ni mwingi wa kubisha aliyejitolea wazi kwa kujadiliana?

أَوَ لَمۡ يَرَ ٱلۡإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقۡنَٰهُ مِن نُّطۡفَةٖ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٞ مُّبِينٞ ٧٧

**78.** Na mkanushaji Kufufuliwa alitupigia mfano usiofaa kupigwa, nao ni kulinganisha uwezo wa Muumba na ule wa muumbwa, na akasahau kulianzaje kule kuumbwa kwake. Alisema, «Ni nani mwenye kuhuisha mifupa iliyochakaa na kumumunyuka?»

وَضَرَبَ لَنَا مَثَلٗا وَنَسِيَ خَلۡقَهُۥۖ قَالَ مَن يُحۡيِ ٱلۡعِظَٰمَ وَهِيَ رَمِيمٞ ٧٨

**79.** Mwambie, «Atakaye kuihuisha ni Yule Aliyeiumba mara ya kwanza, na Yeye kwa viumbe vyake vyote ni Mjuzi, hakifichiki Kwake yeye kitu chochote».

قُلۡ يُحۡيِيهَا ٱلَّذِيٓ أَنشَأَهَآ أَوَّلَ مَرَّةٖۖ وَهُوَ بِكُلِّ خَلۡقٍ عَلِيمٌ ٧٩

**80.** Ambaye Amewatolea, kwenye mti wa kijani ulio mbichi, moto unaochoma, ambao kwa mti huo mnawasha moto. Yeye Ndiye Anayeweza kutoa, kwenye kitu, kinyume chake. Katika hayo pana dalili ya upweke wa Allah Mtukufu na ukamilifu wa uwezo Wake, na miongoni mwa uwezo huo ni kuwatoa wafu kutoka makaburini mwao wakiwa hai.

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلشَّجَرِ ٱلْأَخْضَرِ نَارًا فَإِذَآ أَنتُم مِّنْهُ تُوقِدُونَ ٨٠

**81.** Je, kwani hakuwa yule aliyeumba mbingu na ardhi na vilivyomo ndani yake ni Mwenye uwezo wa kuumba mfano wao, Akawarudisha kama Alivyowaanzisha? Ndio, kwa kweli Yeye Analiweza hilo. Na Yeye ni Mwenye sifa kamilifu za uumbaji viumbe vyote, Aliye Mjuzi wa kila Alichokiumba na Atakachokiumba, hakuna kinachofichika kwake.

أَوَلَيْسَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يَخْلُقَ مِثْلَهُم ۚ بَلَىٰ وَهُوَ ٱلْخَلَّٰقُ ٱلْعَلِيمُ ٨١

**82.** Hakika amri Yake Anapotaka kitu kiwe ni kukiambia, «Kuwa!» Na kikawa. Na kati ya hizo ni kufisha, kuhuisha, kufufua na kukusanya.

إِنَّمَآ أَمْرُهُۥٓ إِذَآ أَرَادَ شَيْـًٔا أَن يَقُولَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٨٢

**83.** Ametakasika Allah Mtukufu, Aliyetukuka, na ulemevu na kuwa na mshirika. Yeye Ndiye Mwenye kumiliki kila kitu, Mwenye kuendesha mambo ya viumbe Vyake bila ya kuwa na mshindani au mpinzani. Na zimejitokeza dalili za uwezo Wake na ukamilifu wa neema Zake. Na Kwake Yeye mtarejea ili mhesabiwe na mlipwe.

فَسُبْحَٰنَ ٱلَّذِى بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَىْءٍ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٨٣

## SURA YA AL-ṢĀFFĀT

سُورَةُ الصَّافَّاتِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Anaapa kwa Malaika wanaojipanga, katika kuabudu kwao, mistari iliyofuatana na kushikana.

وَٱلصَّٰٓفَّٰتِ صَفّٗا ١

**2.** Na kwa Malaika wanaoyapeleka mawingu na kuyaongoza kwa amri ya Allah Mtukufu.

فَٱلزَّٰجِرَٰتِ زَجۡرٗا ٢

**3.** Na kwa Malaika wanaosoma utajo wa Allah Mtukufu, Aliyetukuka, na maneno Yake.

فَٱلتَّٰلِيَٰتِ ذِكۡرًا ٣

**4.** Kwamba muabudiwa wenu, enyi watu, ni Mmoja, Asiye na mshirika. Hivyo basi mtakasieni ibada na utiifu. Na Anaapa Allah Mtukufu kwa Anachotaka miongoni mwa viumbe Vyake. Ama kiumbe, hafai kuapa isipokuwa kwa Allah Mtukufu, kwani kuapa kwa asiyekuwa Allah Mtukufu ni ushirikina.

إِنَّ إِلَٰهَكُمۡ لَوَٰحِدٞ ٤

**5.** Yeye Ndiye Muumba mbingu na ardhi na vilivyoko baina ya hivyo viwili, na Ndiye Mpelekeshaji jua katika sehemu zake za kuchomozea na zile za kuchwea.

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَرَبُّ ٱلۡمَشَٰرِقِ ٥

**6.** Sisi tumeipamba mbingu ya karibu kwa pambo la nyota.

إِنَّا زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِزِينَةٍ ٱلۡكَوَاكِبِ ٦

**7.** Na tumeihifadhi hiyo mbingu, kwa nyota, na kila shetani mwenye kuasi, mjeuri, aliyefukuzwa (kwenye rehema za Allah Mtukufu).

وَحِفۡظٗا مِّن كُلِّ شَيۡطَٰنٖ مَّارِدٖ ٧

**8.** Hawawezi hao Mashetani kufika kwenye viumbe vya juu, navyo ni mbingu na Malaika waliyomo ndani yake, wakapata kuwasikiliza wanapoutamka wahyi ambao Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Anauleta, unaokusanya sheria Yake na makadirio Yake, na wanarushiwa vimondo kila upande.

لَّا يَسَّمَّعُونَ إِلَى ٱلۡمَلَإِ ٱلۡأَعۡلَىٰ وَيُقۡذَفُونَ مِن كُلِّ جَانِبٖ ﴿٨﴾

**9.** Kwa kuwafukuza ili wasipate kusikiliza. Na huko kwenye Nyumba ya Akhera watakuwa na adhabu ya daima yenye kuumiza.

دُحُورٗاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ وَاصِبٌ ﴿٩﴾

**10.** Isipokuwa yule aliyenyakua, miongoni mwa Mashetani, mnyakuo wa haraka, nao ni lile neno analolisikia mbinguni kwa haraka, akamtupia aliyekuwa chini yake, na yule mwingine akamtupia aliyekuwa chini yake. Basi pengine huenda akafikiwa na kimondo chenye kutoa mwangaza kabla hajalitupa, na pengine huwa amelitupa kwa makadirio ya Allah Mtukufu, Aliyetukuka, kabla ya kujiwa na kimondo kikamchoma, na yule mwingine akaenda nalo hadi kwa makuhani wakaongeza juu ya neno hilo maneno mia moja ya urongo.

إِلَّا مَنۡ خَطِفَ ٱلۡخَطۡفَةَ فَأَتۡبَعَهُۥ شِهَابٞ ثَاقِبٞ ﴿١٠﴾

**11.** Basi waulize, ewe Mtume, wenye kukanusha Kufufuliwa:
Je kuumbwa kwao ni kugumu zaidi au ni hivi viumbe tulivyoviumba?
Kwa hakika, tulimuumba baba yao Ãdam kwa udongo ulioshikana na kuambatana.

فَٱسۡتَفۡتِهِمۡ أَهُمۡ أَشَدُّ خَلۡقًا أَم مَّنۡ خَلَقۡنَآۚ إِنَّا خَلَقۡنَٰهُم مِّن طِينٖ لَّازِبِۭ ﴿١١﴾

**12.** Bali ulistaajabu, ewe Mtume, kwa ukanushaji wao na kukataa kwao Kufufuliwa. Na la kustaajabiwa

بَلۡ عَجِبۡتَ وَيَسۡخَرُونَ ﴿١٢﴾

zaidi na lililo kubwa zaidi kuliko lile la kukataa kwao ni kwamba wao wanakucheza shere na kulidharau neno lako.

**13.** Na wanapokumbushwa walichokisahau au walichoghafilika nacho, hawanufaiki kwa huo ukumbusho wala hawazingatii.

وَإِذَا ذُكِّرُواْ لَا يَذۡكُرُونَ ١٣

**14.** Na wanapoiona miujiza yenye kutolea dalili unabii wako, wanakufanyia shere na wanastaajabu.

وَإِذَا رَأَوۡاْ ءَايَةٗ يَسۡتَسۡخِرُونَ ١٤

**15.** Na wanasema, Halikuwa hili ulilotuletea isipokuwa ni uchawi uliojitokeza waziwazi.

وَقَالُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّبِينٌ ١٥

**16.** Je, tunapokufa na tukawa mchanga na mifupa iliyochakaa, je sisi ni wenye kufufuliwa kutoka makaburini mwetu tukiwa hai?

أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ١٦

**17.** Au pia watafufuliwa baba zetu waliopita kabla yetu?

أَوَ ءَابَآؤُنَا ٱلۡأَوَّلُونَ ١٧

**18.** Waambie, ewe Mtume, «Ndio mtafufuliwa hali mkiwa wanyonge».

قُلۡ نَعَمۡ وَأَنتُمۡ دَٰخِرُونَ ١٨

**19.** Hakika ni kwamba huo utakuwa ni Mpulizo mmoja, wakitahamaki wao wamesimama kutoka makaburini mwao, wanatazama vitisho vya Kiyama.

فَإِنَّمَا هِيَ زَجۡرَةٞ وَٰحِدَةٞ فَإِذَا هُمۡ يَنظُرُونَ ١٩

**20.** Na watasema, «Ewe maangamivu yetu! Hii ni siku ya kuhesabiwa na kulipwa!»

وَقَالُواْ يَٰوَيۡلَنَا هَٰذَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ ٢٠

**21.** Hapo wataambiwa, «Hii ndiyo Siku ya Uamuzi wa haki baina ya viumbe, ambayo mlikuwa mkiikanusha duniani na mkiikataa».

هَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢١

۞ ٱحۡشُرُواْ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ وَأَزۡوَٰجَهُمۡ وَمَا كَانُواْ يَعۡبُدُونَ ٢٢

**22.** Na Malaika wataambiwa, «Wakusanyeni wale waliomkanusha Allah Mtukufu na wafananao na wao na waungu wao waliokuwa wakiwaabudu».

مِن دُونِ ٱللَّهِ فَٱهۡدُوهُمۡ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡجَحِيمِ ٢٣

**23.** Badala ya Allah Mtukufu, na muwasukume kwa nguvu hadi kwenye moto wa Jahanamu.

وَقِفُوهُمۡۖ إِنَّهُم مَّسۡـُٔولُونَ ٢٤

**24.** Na muwafunge kabla hawajafika kwenye moto wa Jahanamu, kwa kuwa wao ni wenye kuulizwa kuhusu matendo yao na maneno yao yaliyotokana na wao duniani, kwa namna ya kuwakemea na kuwakaripia.

مَا لَكُمۡ لَا تَنَاصَرُونَ ٢٥

**25.** Na wataambiwa kwa kusimangwa, «Kwa nini hamsaidiani nyinyi kwa nyinyi?»

بَلۡ هُمُ ٱلۡيَوۡمَ مُسۡتَسۡلِمُونَ ٢٦

**26.** Bali wao Leo ni wenye kufuata amri ya Allah Mtukufu, hawataenda kinyume nayo wala hawataepukana nayo, hawajisaidii wao wenyewe.

وَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٢٧

**27.** Na hapo makafiri watakabiliana wao kwa wao wakilaumiana na wakigombana.

قَالُوٓاْ إِنَّكُمۡ كُنتُمۡ تَأۡتُونَنَا عَنِ ٱلۡيَمِينِ ٢٨

**28.** Wafuasi watasema kuwaambia wafuatwa, «Nyinyi mlikuwa mkitujia kwa upande wa dini na haki, mkiiponda sheria kwetu, mkitutia chuki nayo na mkitupambia upotevu».

قَالُواْ بَل لَّمۡ تَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ٢٩

**29.** Hapo watasema wafuatwa kuwaambia wafuasi, «Mambo si kama vile mnavyodai, bali ni nyoyo zenu zilikuwa zimekataa kuamini, zimeuelekea ukafiri na uasi».

وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيۡكُم مِّن سُلۡطَٰنِۭۖ بَلۡ كُنتُمۡ قَوۡمًا طَٰغِينَ ٣٠

**30.** Na sisi hatukuwa na hoja juu yenu wala nguvu, tukaweza kwa hizo kuwazuilia kuamini. Bali nyinyi wenyewe, enyi washirikina, mlikuwa waasi wenye kupita mipaka ya haki.

فَحَقَّ عَلَيۡنَا قَوۡلُ رَبِّنَآۖ إِنَّا لَذَآئِقُونَ ٣١

**31.** Hivyo basi ndio sisi sote ikalazimu tupate onyo la Mola wetu kuwa ni wenye kuonja adhabu, sisi na nyinyi, kwa yale tuliyoyatanguliza ya madhambi na maasia duniani.

فَأَغۡوَيۡنَٰكُمۡ إِنَّا كُنَّا غَٰوِينَ ٣٢

**32.** Ndipo tukawapoteza na njia ya Allah Mtukufu na ya kumuamini, kwa kuwa sisi wenyewe tulikuwa ni wapotevu kabla yenu. Na kwa hivyo tukapotea kwa sababu ya ukafiri wetu na tukawaangamiza nyinyi pamoja na sisi.

فَإِنَّهُمۡ يَوۡمَئِذٖ فِي ٱلۡعَذَابِ مُشۡتَرِكُونَ ٣٣

**33.** Basi wafuasi na wafuatwa watashirikiana katika adhabu Siku ya Kiyama, kama walivyoshirikiana ulimwenguni katika kumuasi Allah Mtukufu.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ٣٤

**34.** Hivi ndivyo sisi tunavyowafanyia waliochagua mambo ya kumuasi Allah Mtukufu ulimwenguni na wakaacha kumtii, basi tutawaonjesha adhabu kali.

إِنَّهُمۡ كَانُوٓاْ إِذَا قِيلَ لَهُمۡ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ يَسۡتَكۡبِرُونَ ٣٥

**35.** Hakika wale washirikina walikuwa duniani wakiambiwa, «Hapana mola anayepasa kuabudiwa kwa haki isipokuwa Allah Mtukufu,» na wakaitwa kwenye mwito huo na wakaamrishwa kuyaacha yanayopingana nao, wanaufanyia kiburi na kumfanyia kiburi aliyekuja nao.

وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُوٓاْ ءَالِهَتِنَا لِشَاعِرٖ مَّجۡنُونِۭ ٣٦

**36.** Na wanasema, «hivi tuache kuwaabudu waungu wetu kwa maneno ya mshairi mwenye wazimu?»

wakimkusudia Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

بَلۡ جَآءَ بِٱلۡحَقِّ وَصَدَّقَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٣٧

**37.** Wamesema urongo! Muhammad sivyo vile walivyomueleza. Bali amekuja na Qur'ani na upwekeshaji Allah Mtukufu, na akathibitisha ukweli wa Mitume katika kile walichokitolea habari kuhusu sheria ya Allah Mtukufu na kumpwekesha Yeye.

إِنَّكُمۡ لَذَآئِقُواْ ٱلۡعَذَابِ ٱلۡأَلِيمِ ٣٨

**38.** Hakika yenu nyinyi, enyi washirikina, kwa neno lenu, ukafiri wenu na kukanusha kwenu, ni wenye kuonja adhabu iliyo kali yenye uchungu.

وَمَا تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٣٩

**39.** Na hamtalipwa huko Akhera isipokuwa kwa lile la maasia mlilokua mkilifanya duniani.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٤٠

**40.** Isipokuwa waja wa Allah Mtukufu, Aliyetukuka, waliomtakasia Ibada Yake, Akawatakasa na Akawahusu wao kwa rehema Yake, basi hao kwa hakika ni wenye kuokoka na adhabu yenye uchungu.

أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ رِزۡقٞ مَّعۡلُومٞ ٤١

**41.** Hao waliotakaswa watapata riziki ijulikanayo isiyokatika ndani ya Pepo.

فَوَٰكِهُ وَهُم مُّكۡرَمُونَ ٤٢

**42.** Riziki hiyo ni matunda aina mbalimbali. Na wao ni wenye kukirimiwa kwa takrima ya Allah Mtukufu.

فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٤٣

**43.** Watayapata hayo ndani ya mabustani ya Pepo ya starehe ya milele.

عَلَىٰ سُرُرٖ مُّتَقَٰبِلِينَ ٤٤

**44.** Na miongoni mwa takrima yao watakayoipata kwa Mola wao, na kukirimiana wao kwa wao, ni kuwa wao watakuwa kwenye vitanda wameelekeana.

يُطَافُ عَلَيْهِم بِكَأْسٍ مِّن مَّعِينٍ ﴿٤٥﴾

**45.** Zinazungushwa kwao gilasi za Pombe inayotoka kwenye mito inayotembea, hawachelei kuwa itamalizika.

بَيْضَاءَ لَذَّةٍ لِّلشَّـٰرِبِينَ ﴿٤٦﴾

**46.** Ni nyeupe rangi yake, ni tamu katika kuinywa.

لَا فِيهَا غَوْلٌ وَلَا هُمْ عَنْهَا يُنزَفُونَ ﴿٤٧﴾

**47.** Haina madhara yoyote ya akili wala ya mwili.

وَعِندَهُمْ قَـٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ عِينٌ ﴿٤٨﴾

**48.** Na hapo kwao kwenye makao yao watakuwako wanawake waliojihifadhi, hawawatazami isipokuwa waume zao, wazuri wa macho.

كَأَنَّهُنَّ بَيْضٌ مَّكْنُونٌ ﴿٤٩﴾

**49.** Kana kwamba wao ni mayai yaliyotunzwa ambayo hayajaguswa na mikono.

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ ﴿٥٠﴾

**50.** Hapo wataelekeana wakiulizana kuhusu hali zao za duniani na mambo ya usumbufu waliokuwa wakikutana nayo huko, na yale ambayo Allah Mtukufu Aliwaneemesha nayo Peponi. Na huku ndiko kuliwazika kulikotimia.

قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ إِنِّى كَانَ لِى قَرِينٌ ﴿٥١﴾

**51.** Atasema msemaji miongoni mwa watu wa Peponi, «Kwa kweli, nilikuwa na rafiki duniani aliyeshikana na mimi.

يَقُولُ أَءِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُصَدِّقِينَ ﴿٥٢﴾

**52.** Aliyekuwa akisema, ‘Ni vipi wewe unaamini Ufufuzi ambao ni upeo wa kustaajabisha?

أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَـٰمًا أَءِنَّا لَمَدِينُونَ ﴿٥٣﴾

**53.** Je, tunapokufa, tukakatika vipande vipande na tukawa mchanga na mifupa, kwani ni wenye kufufuliwa, kuhesabiwa na kulipwa kwa matendo yetu?

قَالَ هَلْ أَنتُم مُّطَّلِعُونَ ﴿٥٤﴾

**54.** Akasema huyu Muumini aliyetiwa Peponi akiwaambia wenzake, «Je, mnaweza kuchungulia mpate kuona mwisho wa yule rafiki?»

فَٱطَّلَعَ فَرَءَاهُ فِي سَوَآءِ ٱلۡجَحِيمِ ٥٥

**55.** Hapo akachungulia na akamuona rafiki yake katikati ya Moto.

قَالَ تَٱللَّهِ إِن كِدتَّ لَتُرۡدِينِ ٥٦

**56.** Muumini atasema kumwambia rafiki yake mwenye kukanusha kufufuliwa, «Ulikaribia kuniangamiza kwa kunizuia nisiamini lau ningekutii».

وَلَوۡلَا نِعۡمَةُ رَبِّي لَكُنتُ مِنَ ٱلۡمُحۡضَرِينَ ٥٧

**57.** Na lau si wema wa Mola wangu kwa kuniongoza mimi kwenye Imani na kunithibitisha juu yake, ningekua ni mwenye kuhudhurishwa kwenye adhabu pamoja na wewe.

أَفَمَا نَحۡنُ بِمَيِّتِينَ ٥٨

**58.** Je, ni kweli sisi ni wenye kukalishwa milele na kuneemeshwa, si wenye kufa?

إِلَّا مَوۡتَتَنَا ٱلۡأُولَىٰ وَمَا نَحۡنُ بِمُعَذَّبِينَ ٥٩

**59.** Isipokua kifo chetu cha mwanzo huko ulimwenguni, na sisi si wenye kuadhibiwa baada ya kuingia kwetu Peponi.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٦٠

**60.** Hakika starehe hii tuliyo nayo ndiyo kufaulu kukubwa.

لِمِثۡلِ هَٰذَا فَلۡيَعۡمَلِ ٱلۡعَٰمِلُونَ ٦١

**61.** Basi kwa kupata mfano wa starehe hizi kamilifu, makazi ya daima na kufaulu kukubwa, na watende wenye kutenda duniani ili wazifikie huko Akhera.

أَذَٰلِكَ خَيۡرٞ نُّزُلًا أَمۡ شَجَرَةُ ٱلزَّقُّومِ ٦٢

**62.** Je, hayo yaliyotangulia kuelezwa ya starehe za Pepo ni makaribisho bora na zawadi kutoka kwa Allah Mtukufu, au ni mti mbaya uliolaaniwa wa *zaqqūm*, ambao ni chakula cha watu wa Motoni?

إِنَّا جَعَلۡنَٰهَا فِتۡنَةٗ لِّلظَّٰلِمِينَ ٦٣

**63.** Sisi tumeufanya ni mtihani waliotahiniwa nao madhalimu kwa ukanushaji na kufanya mambo ya uasi na wakasema kwa njia ya kiburi, «Mtu wenu anawapa habari kwamba

motoni kuna mti, na moto unakula miti».

**64.** Hakika huo ni mti ambao unaota kwenye kina cha moto wa Jahanamu.

إِنَّهَا شَجَرَةٞ تَخۡرُجُ فِيٓ أَصۡلِ ٱلۡجَحِيمِ ٦٤

**65.** Matunda yake yana Sura mbaya sana kama vichwa vya Mashetani.

طَلۡعُهَا كَأَنَّهُۥ رُءُوسُ ٱلشَّيَٰطِينِ ٦٥

**66.** Basi yanapokuwa hivyo, usiulize baada ya haya kuhusu utamu wake. Kwani washirikina ni wenye kula kutoka mti huo na ni wenye kujaza matumbo yao kwa matunda hayo.

فَإِنَّهُمۡ لَأٓكِلُونَ مِنۡهَا فَمَالِـُٔونَ مِنۡهَا ٱلۡبُطُونَ ٦٦

**67.** Kisha wao, baada ya kuyala ni wenye kunywa kinywaji mchanganyiko kilicho kibaya na kilicho moto.

ثُمَّ إِنَّ لَهُمۡ عَلَيۡهَا لَشَوۡبٗا مِّنۡ حَمِيمٖ ٦٧

**68.** Kisha marejeo yao baada ya adhabu hii ni kuishia (hukohuko) kwenye adhabu ya Moto.

ثُمَّ إِنَّ مَرۡجِعَهُمۡ لَإِلَى ٱلۡجَحِيمِ ٦٨

**69.** Hakika wao waliwakuta baba zao kwenye ushirikina na upotevu.

إِنَّهُمۡ أَلۡفَوۡاْ ءَابَآءَهُمۡ ضَآلِّينَ ٦٩

**70.** Na wakakimbilia kuwafuata katika hilo.

فَهُمۡ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمۡ يُهۡرَعُونَ ٧٠

**71.** Na kwa hakika, kabla ya watu wako, ewe Mtume, walipotea na kuwa kando na haki *ummah* wengi waliotangulia.

وَلَقَدۡ ضَلَّ قَبۡلَهُمۡ أَكۡثَرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٧١

**72.** Na kwa hakika, Tuliwatuma kwa *ummah* hao Mitume waliowaonya adhabu, lakini wakakanusha.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا فِيهِم مُّنذِرِينَ ٧٢

**73.** Basi fikiria: ulikuwa vipi mwisho wa *ummah* hao walioonywa na wakakanusha? Waliadhibiwa na wakawa ni mazingatio kwa watu.

فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُنذَرِينَ ٧٣

**74.** Isipokuwa waja wa Allah Mtukufu Aliyowasafisha na Akawachagua kwa kuwapa rehema Yake kwa kule kumtakasa kwao Yeye.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٧٤

**75.** Na kwa hakika Alituita kwa kutuomba Nabii wetu Nûḥ tumlinde na watu wake, basi bora wa wenye kumuitikia tulikuwa ni sisi.

وَلَقَدۡ نَادَىٰنَا نُوحٞ فَلَنِعۡمَ ٱلۡمُجِيبُونَ ٧٥

**76.** Na tukamuokoa yeye na watu wa nyumbani kwake na Waumini kutokana na maudhi ya washirikina na kutokana na kuzamishwa kwa mafuriko makubwa.

وَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥ مِنَ ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ٧٦

**77.** Na tukawafanya watoto wa Nûḥ ndio wenye kusalia baada ya kuzamishwa watu wake.

وَجَعَلۡنَا ذُرِّيَّتَهُۥ هُمُ ٱلۡبَاقِينَ ٧٧

**78.** Na tukamuwekea utajo mwema na sifa nzuri kwa watu waliokuja baada yake wakawa wanamtaja nazo.

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ٧٨

**79.** Amani imfikie Nûḥ na asalimike na kutajwa kwa ubaya katika kipindi cha watu wa mwisho, bali asifiwe na watu wa vizazi vinavyokuja baada yake.

سَلَٰمٌ عَلَىٰ نُوحٖ فِي ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٩

**80.** Mfano wa malipo mema tuliomlipa Nûḥ, tutamlipa kila anayefanya vizuri, miongoni mwa waja, katika kumtii Allah Mtukufu.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٨٠

**81.** Hakika Nûḥ ni miongoni mwa waja wetu wenye kuamini, wenye kumtakasia Allah Mtukufu na wenye kufuata amri za Allah Mtukufu kivitendo.

إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٨١

**82.** Kisha tukawazamisha wengine, wenye kukanusha kati ya watu wake, kwa mafuriko, kisisalie chochote, miongoni mwao, hata jicho lenye kupepesa.

ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ٨٢

**83.** Na miongoni mwa waliokuwa katika nyendo za Nûḥ, njia yake na mila yake ni Nabii wa Allah Mtukufu Ibrãhîm.

۞وَإِنَّ مِن شِيعَتِهِۦ لَإِبۡرَٰهِيمَ ٨٣

إِذۡ جَآءَ رَبَّهُۥ بِقَلۡبٖ سَلِيمٍ ٨٤

**84.** Alipomjia Mola wake kwa moyo uliyojitenga na kila itikadi ya ubatilifu na tabia ya kujitukanisha.

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَاذَا تَعۡبُدُونَ ٨٥

**85.** Alipomuambia baba yake na watu wake kwa njia ya kuwakanya, «Ni kitu gani hicho mnachokiabudu badala ya Allah Mtukufu?»

أَئِفۡكًا ءَالِهَةٗ دُونَ ٱللَّهِ تُرِيدُونَ ٨٦

**86.** Je, mnataka kuabudu waungu wa kuzuliwa na mnaacha kumuabudu Allah Mtukufu Anayestahiki kuabudiwa Peke Yake?»

فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٧

**87.** Mnamdhani Mola wa viumbe vyote Atawafanya nini mkimshirikisha Yeye na mkamuabudu asiyekuwa Yeye?

فَنَظَرَ نَظۡرَةٗ فِي ٱلنُّجُومِ ٨٨

**88.** Akatazama mtazamo mmoja kwenye nyota kulingana na mila ya watu wake kuhusu hilo, huku akifikiria udhuru wa kuutoa ili asipate kutoka na wao kwenda kwenye sherehe zao.

فَقَالَ إِنِّي سَقِيمٞ ٨٩

**89.** Akawaambia, «Mimi ni mgonjwa.» Hii ilikuwa ni ishara ya mbali kutoka kwake.

فَتَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ مُدۡبِرِينَ ٩٠

**90.** Basi wakamuacha nyuma yao.

فَرَاغَ إِلَىٰٓ ءَالِهَتِهِمۡ فَقَالَ أَلَا تَأۡكُلُونَ ٩١

**91.** Akatembea kwa haraka kuelekea kwenye masanamu ya watu wake, akasema kwa njia ya kuwakejeli, «Si mkile chakula hiki ambacho washika mlango wenu wanawapatia?»

مَا لَكُمۡ لَا تَنطِقُونَ ٩٢

**92.** Mna nini nyinyi mbona hamsemi wala hamumjibu mwenye kuwaomba?

فَرَاغَ عَلَيۡهِمۡ ضَرۡبَۢا بِٱلۡيَمِينِ ٩٣

**93.** Akawaelekea waungu wao kuwapiga na kuwavunja vunja kwa mkono wake wa kulia, ili kuwathibitishia makosa ya kuwaabudu.

فَأَقۡبَلُوٓاْ إِلَيۡهِ يَزِفُّونَ ٩٤

**94.** Wakaja kumkabili kwa haraka na mbio huku wana hasira.

**95.** Ibrãhīm akakutana nao akiwa imara kwa kusema, «Vipi mtaabudu masanamu mnayoyachonga nyinyi wenyewe na mnayoyatengeneza kwa mikono yenu?»

قَالَ أَتَعۡبُدُونَ مَا تَنۡحِتُونَ ٩٥

**96.** Na mnaacha kumuabudu Mola wenu Aliyewaumba nyinyi na Akayaumba matendo yenu?

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمۡ وَمَا تَعۡمَلُونَ ٩٦

**97.** Hoja ilipowasimamia, waliamua kutumia nguvu na wakasema, «Jengeni jengo kwa ajili yake, mlijaze kuni kisha mumtupe ndani yake»

قَالُواْ ٱبۡنُواْ لَهُۥ بُنۡيَٰنٗا فَأَلۡقُوهُ فِي ٱلۡجَحِيمِ ٩٧

**98.** Watu wa Ibrãhîm wakataka kumfanyia vitimbi ili wamuangamize, tukawafanya wao kuwa ndio wenye kutendeshwa nguvu na kushindwa. Allah Mtukufu Akavirudisha vitimbi vyao kwenye shingo zao na akaufanya ule moto uwe baridi na salama kwa Ibrãhîm.

فَأَرَادُواْ بِهِۦ كَيۡدٗا فَجَعَلۡنَٰهُمُ ٱلۡأَسۡفَلِينَ ٩٨

**99.** Akasema Ibrãhîm, «Mimi nahamia kwa Mola wangu kutoka kwenye mji wa watu wangu kuelekea pale ambapo nitamakinika kumuabudu Mola wangu, kwani Yeye Atanielekeza kwenye kheri ya Dini yangu na dunia yangu».

وَقَالَ إِنِّي ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّي سَيَهۡدِينِ ٩٩

**100.** Mola wangu! Nipe mtoto mwema.

رَبِّ هَبۡ لِي مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٠٠

**101.** Tukamkubalia ombi lake na tukambashiria kuwa atapata mtoto wa kiume atakayekuwa mpole ukubwani mwake, naye ni Ismã'îl.

فَبَشَّرۡنَٰهُ بِغُلَٰمٍ حَلِيمٖ ١٠١

**102.** Alipokuwa mkubwa Ismã'îl, akawa anatembea na baba yake, baba yake alimwambia, «Mimi nimeona

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ ٱلسَّعۡيَ قَالَ يَٰبُنَيَّ إِنِّيٓ أَرَىٰ فِي ٱلۡمَنَامِ أَنِّيٓ أَذۡبَحُكَ فَٱنظُرۡ مَاذَا تَرَىٰۚ

قَالَ يَـٰٓأَبَتِ ٱفۡعَلۡ مَا تُؤۡمَرُۖ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّـٰبِرِينَ ١٠٢

usingizini kuwa ninakuchinja, je, una maoni gani?» (na ndoto za Manabii ni za kweli). Ismã'îl akasema, kwa kumridhisha Mola wake, kumtii mzazi wake na kumsaidia juu ya utiifu kwa Allah Mtukufu, «Endelea katika jambo Alilokuamrisha Allah Mtukufu la kunichinja mimi. Utanikuta, Allah Mtukufu Akitaka, ni mvumilivu, mtiifu na ni mwenye kutarajia malipo mema (kutoka kwa Allah Mtukufu)».

فَلَمَّآ أَسۡلَمَا وَتَلَّهُۥ لِلۡجَبِينِ ١٠٣

**103.** Walipojisalimisha wao wawili kwa kuifuata amri ya Allah Mtukufu, na Ibrãhîm Akamlaza Ismã'îl chini, kwa upande wa paji la uso, ili kumchinja.

وَنَـٰدَيۡنَـٰهُ أَن يَـٰٓإِبۡرَٰهِيمُ ١٠٤

**104.** Na tukamuita Ibrãhîm katika hali hiyo ngumu kwamba: Ewe Ibrãhîm! Umeshalifanya uliloamrishwa nalo.

قَدۡ صَدَّقۡتَ ٱلرُّءۡيَآۚ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٠٥

**105.** Kwa hivyo umeisadikisha ndoto yako. Hakika yetu sisi kama vile tulivyokulipa mema kwa kuamini kwako, ndivyo tunavyowalipa wale waliofanya wema mfano wako, tuwaepushie shida duniani na Akhera.

إِنَّ هَـٰذَا لَهُوَ ٱلۡبَلَـٰٓؤُاْ ٱلۡمُبِينُ ١٠٦

**106.** Hakika amri ya kuwa wewe umchinje mwanao ndio mtihani mgumu uliodhihirisha ukweli wa Imani yako.

وَفَدَيۡنَـٰهُ بِذِبۡحٍ عَظِيمٍ ١٠٧

**107.** Na tukamuokoa Ismã'îl, na tukamuekea kondoo mkubwa kuwa ni badala yake.

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ١٠٨

**108.** Na tukambakishia Ibrãhîm baada yake sifa njema kwa watu.

سَلَـٰمٌ عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ ١٠٩

**109.** Salamu kwa Ibrãhîm kutoka kwa Mola wake, na pia ni duwa kwa Ibrãhîm asalimike na kila dhara.

كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١١٠

**110.** Kama tulivyomlipa malipo mema Ibrãhîm kwa utiifu wake kwetu na kufuata kwake amri yetu, ndivyo tutakavyowalipa wenye kufanya wema miongoni mwa waja wetu.

إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١١١

**111.** Hakika yeye ni miongoni mwa waja wetu Waumini waliyoipa hiyo sifa ya uja haki yake.

وَبَشَّرۡنَٰهُ بِإِسۡحَٰقَ نَبِيّٗا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١١٢

**112.** Na tukampa bishara Ibāhīm ya mtoto wake, Isḥāq, kuwa atakuwa Nabii, miongoni mwa watu wema. Hayo yakiwa ni malipo ya uvumilivu wake na kuridhika kwake na amri ya Mola wake na utiifu wake Kwake.

وَبَٰرَكۡنَا عَلَيۡهِ وَعَلَىٰٓ إِسۡحَٰقَۚ وَمِن ذُرِّيَّتِهِمَا مُحۡسِنٞ وَظَالِمٞ لِّنَفۡسِهِۦ مُبِينٞ ١١٣

**113.** Na tukawateremshia baraka. Na miongoni mwa wale wanaotokana na kizazi chao kuna anayemtii Mola wake, anayeifanyia wema nafsi yake, na kuna anayeidhulumu (nafsi yake) dhulma iliyo wazi kwa ukafiri wake na utendaji wake maasia.

وَلَقَدۡ مَنَنَّا عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١١٤

**114.** Na kwa hakika tuliwafanyia wema Mûsã na Hãrûn kwa kuwapa unabii na utume.

وَنَجَّيۡنَٰهُمَا وَقَوۡمَهُمَا مِنَ ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ١١٥

**115.** Na tukawaokoa wao wawili na watu wao kutokana na gharika, utumwa na unyonge waliokuwa nao.

وَنَصَرۡنَٰهُمۡ فَكَانُواْ هُمُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ١١٦

**116.** Na tukawanusuru, wakawa na utukufu, usaidizi na ushindi juu ya Firʿawn na jamaa zake.

وَءَاتَيۡنَٰهُمَا ٱلۡكِتَٰبَ ٱلۡمُسۡتَبِينَ ١١٧

**117.** Na tukawapa wao wawili Taurati yenye ufafanuzi.

وَهَدَيۡنَٰهُمَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ١١٨

**118.** Na tukawaongoza njia iliyonyooka isiyokuwa na upotovu, nayo ni Uislamu, Dini ya Allah Mtukufu ambayo amewatuma Manabii Wake kwayo.

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِمَا فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ١١٩

**119.** Na tukazifanya sifa zao nzuri na utajo wao mwema ni vyenye kusalia baada yao.

سَلَٰمٌ عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١٢٠

**120.** Salamu kwa Mûsã na Hãrûn kutoka kwa Allah Mtukufu, na sifa njema na duwa kwao wasalimike na kila dhara.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٢١

**121.** Kama tulivyowalipa wao malipo mema, ndivyo tutakavyowalipa wenye kufanya wema miongoni mwa waja wetu wenye kututakasia kwa ukweli, kuamini na kutenda.

إِنَّهُمَا مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٢٢

**122.** Hakika ya wao wawili ni miongoni mwa waja wetu waliojikita katika Imani.

وَإِنَّ إِلۡيَاسَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٢٣

**123.** Na hakika mja wetu Ilyās ni miongoni mwa wale ambao tuliwakirimu kwa unabii na utume.

إِذۡ قَالَ لِقَوۡمِهِۦٓ أَلَا تَتَّقُونَ ١٢٤

**124.** Kumbuka pindi aliposema kuwaambia watu wake, kati ya Wana wa Isrãîl, «Mcheni Allah Mtukufu, Peke Yake, na mumuogope, na msimshirikishe mwengine pamoja na Yeye».

أَتَدۡعُونَ بَعۡلٗا وَتَذَرُونَ أَحۡسَنَ ٱلۡخَٰلِقِينَ ١٢٥

**125.** Vipi nyinyi mnaliabudu sanamu ambalo ni kiumbe dhaifu na mtamuacha Mzuri wa kuumba, Mwenye sifa nzuri na kamilifu kabisa.

ٱللَّهَ رَبَّكُمۡ وَرَبَّ ءَابَآئِكُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٢٦

**126.** Mkawa hammuabudu Allah Mtukufu Ambaye ni Mola wenu Aliyewaumba nyinyi na Akawaumba baba zenu waliopita kabla yenu?

فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمۡ لَمُحۡضَرُونَ ١٢٧

**127.** Watu wa Ilyās walimkanusha Nabii wao. Basi Allah Mtukufu, kwa hakika, Atawakusanya Siku ya Kiyama ili wahesabiwe na wateswe.

**128.** Isipokuwa wale waja wa Allah Mtukufu waliomtakasia Allah Mtukufu Dini yao, basi hao ni wenye kuokoka na adhabu Yake.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ١٢٨

**129.** Na tulimfanya Ilyās awe na sifa nzuri kwa *ummah* waliokuja baada yake.

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ١٢٩

**130.** Salamu kutoka kwa Allah Mtukufu na sifa njema kwa Ilyās.

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِلۡ يَاسِينَ ١٣٠

**131.** Na kama tulivyomlipa Ilyās malipo mema kwa utiifu wake, ndivyo tutakavyowalipa walio wema miongoni mwa waja wetu Waumini.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٣١

**132.** Hakika yake yeye ni miongoni mwa waja wa Allah Mtukufu waliomtakasia wenye kufuata amri zake kivitendo.

إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٣٢

**133.** Na hakika mja wetu Lûṭ tulimchagua na tukamfanya ni miongoni mwa Mitume.

وَإِنَّ لُوطٗا لَّمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٣٣

**134.** Kumbuka Tulipomuokoa yeye na watu wa nyumbani kwake wote.

إِذۡ نَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ١٣٤

**135.** Isipokuwa mkongwe aliyezeeka, naye ni mke wake, ambaye aliangamia pamoja na wale walioangamia miongoni mwa watu wake kwa ukafiri wake.

إِلَّا عَجُوزٗا فِي ٱلۡغَٰبِرِينَ ١٣٥

**136.** Kisha tukawaangamiza wakanushaji waliosalia miongoni mwa watu wake.

ثُمَّ دَمَّرۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ١٣٦

**137.** Na hakika yenu nyinyi, enyi watu wa *Makkah* mnazipitia katika safari zenu nyumba za watu wa Lûṭ na athari zao katika kipindi cha asubuhi.

وَإِنَّكُمۡ لَتَمُرُّونَ عَلَيۡهِم مُّصۡبِحِينَ ١٣٧

**138.** Na pia mnazipitia katika kipindi cha usiku. Basi hamtii akilini, mkaogopa kisije kikawafika nyinyi kile kilichowafika wao?

وَبِٱلَّيۡلِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٣٨

وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٣٩

**139.** Hakika mja wetu Yûnus, tulimchagua na tukamfanya ni miongoni mwa Mitume.

إِذۡ أَبَقَ إِلَى ٱلۡفُلۡكِ ٱلۡمَشۡحُونِ ١٤٠

**140.** Kumbuka alipokimbia kutoka mji wake, akiwa na hasira juu ya watu wake, akapanda jahazi lililojaa abiria na vyombo.

فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ ٱلۡمُدۡحَضِينَ ١٤١

**141.** Mawimbi makubwa yakaizunguka jahazi hiyo kila upande. Na watu waliokuwa wamepanda jahazi wakapiga kura ili kupunguza shehena ili wasizame. Yûnus akawa ni miongoni mwa wale walioshindwa kwa kura.

فَٱلۡتَقَمَهُ ٱلۡحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٞ ١٤٢

**142.** Hivyo basi akatupwa baharini na chewa akammeza, na hali ni kwamba Yûnus, amani imshukie, ameleta jambo la kumfanya alaumiwe.

فَلَوۡلَآ أَنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلۡمُسَبِّحِينَ ١٤٣

**143.** Lau si yale yaliyotangulia kwake, ya wingi wa Ibada na matendo mema kabla ya kuingia ndani ya tumbo la chewa kwa kusema, «Hapana Mola anayepasa kuabudiwa kwa haki isipokuwa wewe, kutakasika na sifa za upungufu ni kwako, mimi nimekuwa miongoni mwa wenye kudhulumu,»

لَلَبِثَ فِي بَطۡنِهِۦٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٤٤

**144.** Angekaa ndani ya tumbo la chewa, na lingekua ni kaburi lake mpaka Siku ya Kiyama.

۞ فَنَبَذۡنَٰهُ بِٱلۡعَرَآءِ وَهُوَ سَقِيمٞ ١٤٥

**145.** Tukamtoa kwenye tumbo la chewa na tukamtupa kwenye ardhi tupu, isiyokuwa na miti wala majengo, akiwa dhaifu wa mwili.

وَأَنۢبَتۡنَا عَلَيۡهِ شَجَرَةٗ مِّن يَقۡطِينٖ ١٤٦

**146.** Na tukamuoteshea mmea wa matango ili umfunike na anufaike nao.

وَأَرۡسَلۡنَٰهُ إِلَىٰ مِاْئَةِ أَلۡفٍ أَوۡ يَزِيدُونَ ١٤٧

**147.** Na Tukamtuma aende kwa watu wake wanaofikia elfu mia moja, bali wanazidi idadi hiyo.

فَـَٔامَنُواْ فَمَتَّعۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ حِينٖ ١٤٨

**148.** Wakamuamini na wakafuata aliyokuja nayo kivitendo, na kwa hivyo tukawastarehesha maishani mwao mpaka wakati wa kufika ajali zao.

فَٱسۡتَفۡتِهِمۡ أَلِرَبِّكَ ٱلۡبَنَاتُ وَلَهُمُ ٱلۡبَنُونَ ١٤٩

**149.** Basi waulize watu wako, ewe Mtume, «Ni vipi wamemfanya Allah Mtukufu ana watoto wa kike ambao wao wenyewe wanawachukia, na wao wana watoto wa kiume wanaowataka?»

أَمۡ خَلَقۡنَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ إِنَٰثٗا وَهُمۡ شَٰهِدُونَ ١٥٠

**150.** Na waulize wao, «Je, tuliwaumba Malaika wakiwa wanawake, na hali wao wapo (wakishuhudia uumbaji huo)?»

أَلَآ إِنَّهُم مِّنۡ إِفۡكِهِمۡ لَيَقُولُونَ ١٥١

**151.** Na miongoni mwa urongo wao ni kule kusema kwao, «Allah Mtukufu Amezaa!»

وَلَدَ ٱللَّهُ وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ١٥٢

**152.** Na kwa hakika, wao ni warongo, kwa kuwa wanakisema wasichokijua cha kudai kuwa Allah ana mtoto.

أَصۡطَفَى ٱلۡبَنَاتِ عَلَى ٱلۡبَنِينَ ١٥٣

**153.** Ni kwa kitu gani Allah Mtukufu Achague watoto wa kike na sio wa kiume?

مَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ١٥٤

**154.** Ni uamuzi mbaya sana mnaoutoa, enyi watu, wa kuwa Allah Mtukufu Ana watoto wa kike na nyinyi mna watoto wa kiume, na hali nyinyi hamridhiki nafsi zenu kuwa na watoto wa kike.

أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ١٥٥

**155.** Je, hamkumbuki kwamba haifai wala haitakikani Awe na mtoto? Ametukuka Allah Mtukufu na kuwa mbali na hilo, umbali ulio juu sana.

أَمۡ لَكُمۡ سُلۡطَٰنٞ مُّبِينٞ ١٥٦

**156.** Lakini je, mna hoja ya wazi juu ya hilo neno lenu na uzushi wenu?

فَأۡتُواْ بِكِتَٰبِكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٥٧

**157.** Iwapo mna hoja ndani ya kitabu kitokacho kwa Allah Mtukufu, basi kileteni, mkiwa ni wa kweli katika hilo neno lenu.

وَجَعَلُواْ بَيۡنَهُۥ وَبَيۡنَ ٱلۡجِنَّةِ نَسَبٗاۚ وَلَقَدۡ عَلِمَتِ ٱلۡجِنَّةُ إِنَّهُمۡ لَمُحۡضَرُونَ ١٥٨

**158.** Na washirikina walifanya kuwa kuna uhusiano wa kizazi baina ya Allah Mtukufu na Malaika, na hakika ni kwamba Malaika washajua kuwa washirikina ni wenye kuletwa Siku ya Kiyama ili kuadhibiwa.

سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ١٥٩

**159.** Ametakasika Allah Mtukufu na kila lisilofaa asifike nalo miongoni mwa yale wanayomsifu nayo washirikina.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ١٦٠

**160.** Lakini wale waja wa Allah Mtukufu wanaomtakasia katika kumuabudu hawamsifu isipokuwa kwa sifa zinazolingana na utukufu Wake, kutakasika ni Kwake.

فَإِنَّكُمۡ وَمَا تَعۡبُدُونَ ١٦١

**161.** Hakika yenu nyinyi, enyi wenye kumshirikisha Allah Mtukufu, na kile mnachokiabudu badala ya Allah Mtukufu miongoni mwa waungu.

مَآ أَنتُمۡ عَلَيۡهِ بِفَٰتِنِينَ ١٦٢

**162.** Hamkuwa ni wenye kumpoteza yoyote.

إِلَّا مَنۡ هُوَ صَالِ ٱلۡجَحِيمِ ١٦٣

**163.** Isipokuwa yule Aliyemkadiria Allah Mtukufu aingie kwenye Moto wa *Jaḥīm* kwa sababu ya ukafiri wake na udhalimu wake.

وَمَا مِنَّآ إِلَّا لَهُۥ مَقَامٞ مَّعۡلُومٞ ١٦٤

**164.** Malaika wakasema, «Hakuna yoyote miongoni mwetu isipokuwa ana makao maalumu mbinguni».

وَإِنَّا لَنَحۡنُ ٱلصَّآفُّونَ ١٦٥

**165.** Na sisi ndio tunaosimama kwa kujipanga kwa safu katika kumuabudu Allah Mtukufu na kumtii.

وَإِنَّا لَنَحۡنُ ٱلۡمُسَبِّحُونَ ١٦٦

**166.** Na sisi ndio tunaomtakasa Allah Mtukufu na kila kisichofaa kunasibishwa nacho.

وَإِن كَانُواْ لَيَقُولُونَ ١٦٧

**167.** Na hakika makafiri wa *Makkah* walikuwa wakisema kabla hujapewa utume.

لَوۡ أَنَّ عِندَنَا ذِكۡرٗا مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٦٨

**168.** Ewe Mtume! laiti vingetujia vitabu na Manabii vile vilivyowajia wa mwanzo kabla yetu.

لَكُنَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ١٦٩

**169.** Tungekua waja wa Allah Mtukufu wakweli katika Imani, waliotakaswa kwa kufanya Ibada.

فَكَفَرُواْ بِهِۦۖ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ١٧٠

**170.** Ulipowajia wao utajo wa watu wa mwanzo na utajo wa watu wa mwisho na kitabu kikamilifu kabisa na bora wa Mitume, naye ni Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), walimkanusha. Basi wataijua adhabu watakayopatiwa Siku ya Mwisho.

وَلَقَدۡ سَبَقَتۡ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٧١

**171.** Kwa hakika lishatangulia neno letu, ambalo halina namna ya kurudi, la kuwaahidi waja wetu waliopewa utume.

إِنَّهُمۡ لَهُمُ ٱلۡمَنصُورُونَ ١٧٢

**172.** Kwamba watapata usaidizi juu ya maadui zao, kwa hoja na nguvu.

وَإِنَّ جُندَنَا لَهُمُ ٱلۡغَٰلِبُونَ ١٧٣

**173.** Na kwamba askari wetu wanaopigana jihadi katika njia yetu ndio wenye kuwashinda maadui zao kila mahali, kuzingatia mwishoni na marejeo.

فَتَوَلَّ عَنۡهُمۡ حَتَّىٰ حِينٖ ١٧٤

**174.** Basi wape mgongo, ewe Mtume, wale walioshindana na wasiikubali haki mpaka ukamalizika muda waliopatiwa muhula na ikaja amri ya Allah Mtukufu ya wao kuadhibiwa.

وَأَبۡصِرۡهُمۡ فَسَوۡفَ يُبۡصِرُونَ ١٧٥

**175.** Wangojee na subiri uone: ni adhabu gani itakayowashukia wao kwa kuenda kinyume nawe? Basi wataiona adhabu ya Allah Mtukufu itakayowashukia.

أَفَبِعَذَابِنَا يَسۡتَعۡجِلُونَ ١٧٦

**176.** Hivi kuteremkiwa kwao na adhabu yetu ndilo jambo wanalokuharakishia, ewe Mtume?

فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمۡ فَسَآءَ صَبَاحُ ٱلۡمُنذَرِينَ ١٧٧

**177.** Basi adhabu yetu itakapowashukia, asubuhi mbaya zaidi ni asubuhi yao!

وَتَوَلَّ عَنۡهُمۡ حَتَّىٰ حِينٖ ١٧٨

**178.** Na uwape mgongo mpaka Allah Mtukufu Atoe idhini ya wao kuadhibiwa.

وَأَبۡصِرۡ فَسَوۡفَ يُبۡصِرُونَ ١٧٩

**179.** Na uwangojee, kwani wataiona adhabu itakayowashukia na mateso.

سُبۡحَٰنَ رَبِّكَ رَبِّ ٱلۡعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُونَ ١٨٠

**180.** Mola wa enzi na utukufu ametakasika na kuwa juu ya kila kile ambacho wanaomzulia urongo wanamsifu nacho.

وَسَلَٰمٌ عَلَى ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٨١

**181.** Na salamu ya Allah Mtukufu ya daima, na amani Yake iwafikie Mitume wote.

وَٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٨٢

**182.** Na shukrani na sifa njema ni za Mola wa viumbe wote ulimwenguni na Akhera. Yeye Ndiye Mstahiki wa hilo Peke Yake, Hana mshirika.

## SURA YA ṢĀD

سُورَةُ صٓ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

صٓۚ وَٱلۡقُرۡءَانِ ذِي ٱلذِّكۡرِ ۝١

1. «*Ṣād*» Yametangulia maelezo kuhusu herufi zilizotengwa na kukatwa mwanzoni mwa sura ya *Al-Baqarah*.

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي عِزَّةٖ وَشِقَاقٖ ۝٢

2. Anaapa Allah Mtukufu, Aliyetakasika, kwa Qur'ani inayokusanya ukumbushaji kwa watu kwa yale ambayo wao wameghafilika nayo. Lakini makafiri wanaifanyia kiburi haki na wanaenda kinyume nayo.

كَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَبۡلِهِم مِّن قَرۡنٖ فَنَادَواْ وَّلَاتَ حِينَ مَنَاصٖ ۝٣

3. Kuna *ummah* wengi tuliowaangamiza kabla ya hawa washirikina, wakaomba waokolewe na wakaita kutaka toba, na wakati si wakati wa kukubaliwa toba wala wakati wa kukimbia na kuokolewa na yaliyowapata.

وَعَجِبُوٓاْ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٞ مِّنۡهُمۡۖ وَقَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا سَٰحِرٞ كَذَّابٌ ۝٤

4. Na wameona ajabu washirikina hawa kuwa Allah Mtukufu Amewatumia binadamu miongoni mwao awalinganie kwa Allah Mtukufu na awaogopeshe adhabu Yake na wakasema, «Hakika yeye si Mtume bali yeye ni mrongo katika maneno yake, anawafanyia uchawi watu wake».

أَجَعَلَ ٱلۡأٓلِهَةَ إِلَٰهٗا وَٰحِدًاۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيۡءٌ عُجَابٞ ۝٥

5. Ni vipi atawafanya waungu wengi kuwa ni mungu mmoja? Hili alilolileta na akalingania kwalo ni jambo la ajabu.

وَٱنطَلَقَ ٱلۡمَلَأُ مِنۡهُمۡ أَنِ ٱمۡشُواْ وَٱصۡبِرُواْ عَلَىٰٓ ءَالِهَتِكُمۡۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيۡءٞ يُرَادُ ۝٦

6. Wakatoka viongozi wa watu na wakubwa wao wakiwahimiza watu wao kuendelea kwenye ushirikina

na kuvumilia juu ya waungu wengi wakawaambia «Hili alilokuja nalo huyu Mtume ni jambo la kupangwa, lengo lake ni uongozi na ukubwa».

7. Hatujasikia hili analolingania katika dini ya baba zetu wa kikureishi wala katika Unaswara; halikuwa hili isipokuwa ni urongo na uzushi.

مَا سَمِعۡنَا بِهَٰذَا فِي ٱلۡمِلَّةِ ٱلۡأٓخِرَةِ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا ٱخۡتِلَٰقٌ ٧

8. Je, amehusishwa Muhammad peke yake kwa kuteremshiwa Qur'ani bila ya sisi? Bali wao wako kwenye shaka ya kuwa mimi nimekuletea wahyi wewe, ewe Mtume, na kukupa utume. Bali wao walisema hilo kwa kuwa hawajaonja adhabu ya Allah Mtukufu, na lau wangeionja adhabu wasingethubutu kusema waliyosema.

أَءُنزِلَ عَلَيۡهِ ٱلذِّكۡرُ مِنۢ بَيۡنِنَاۚ بَلۡ هُمۡ فِي شَكّٖ مِّن ذِكۡرِيۚ بَل لَّمَّا يَذُوقُواْ عَذَابِ ٨

9. Au kwani wao wanamiliki mahazina ya fadhila za Mola wako, Aliye Mshindi katika ufalme Wake, Aliye Mpaji wa Anachokitaka miongoni mwa riziki Yake na fadhila Zake kwa Anayemtaka miongoni mwa viumbe Vyake?

أَمۡ عِندَهُمۡ خَزَآئِنُ رَحۡمَةِ رَبِّكَ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡوَهَّابِ ٩

10. Au kwani washirikina hawa wana mamlaka ya mbinguni na ardhini na vilivyoko baina ya viwili hivyo, hivyo basi wakatoa na kuzuia? Basi wajifanyie kamba zenye kuwafikisha mbinguni wapate kutoa uamuzi wanaoutaka wa kutoa na kuzuia.

أَمۡ لَهُم مُّلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَاۖ فَلۡيَرۡتَقُواْ فِي ٱلۡأَسۡبَٰبِ ١٠

11. Askari hawa wanaokanusha ni askari wenye kushindwa, kama walivyoshindwa wengineo miongoni mwa mapote ya watu waliokuwa kabla yao.

جُندٞ مَّا هُنَالِكَ مَهۡزُومٞ مِّنَ ٱلۡأَحۡزَابِ ١١

**12.** Walikanusha kabla yao watu wa Nûḥ, ‘Ãd, Firʿawn mwenye nguvu kubwa.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ ذُو ٱلْأَوْتَادِ ١٢

**13.** Thamûd, watu wa Lûṭ, watu wa miti na mabustani, nao ni watu wa Shuʿayb. Hao ndio *ummah* walioshirikiana wakawa pote moja juu ya ukafiri na ukanushaji na wakajikusanya juu yake.

وَثَمُودُ وَقَوْمُ لُوطٍ وَأَصْحَٰبُ لْـَٔيْكَةِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلْأَحْزَابُ ١٣

**14.** Hakuna watu wa pote lolote kati ya hawa isipokuwa walikanusha Mitume na kwa hivyo wakastahiki kupata adhabu ya Allah Mtukufu na yakawashukia wao mateso Yake.

إِن كُلٌّ إِلَّا كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ عِقَابِ ١٤

**15.** Na hawangojei washirikina hawa, ili adhabu iwashukie wakisalia kwenye ushirikina wao, isipokuwa Mpulizo mmoja ambao hauna kurudi.

وَمَا يَنظُرُ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً مَّا لَهَا مِن فَوَاقٍ ١٥

**16.** Na wamesema, «Mola wetu! Tuharakishie sehemu yetu ya adhabu duniani kabla ya Siku ya Kiyama.» Kusema huku kulikuwa ni uchezaji shere kutoka kwao.

وَقَالُوا۟ رَبَّنَا عَجِّل لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ ٱلْحِسَابِ ١٦

**17.** Vumilia, ewe Mtume, kwa unayoyachukia katika hayo wanayoyasema, na umkumbuke mja wetu Dãwûd, mwenye nguvu juu ya maadui wa Allah Mtukufu na uvumilivu juu ya kumtii Yeye. Hakika yeye ni mwingi wa kutubia, ni mwingi wa kurejea kufanya yale yanayomridhisha Allah Mtukufu. Katika haya pana kumliwaza Mtume, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie.

ٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوُۥدَ ذَا ٱلْأَيْدِ ۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ١٧

**18.** Hakika sisi tuliyadhalilisha majabali pamoja na Dãwûd, yakawa yanamtakasa Allah Mtukufu kwa

إِنَّا سَخَّرْنَا ٱلْجِبَالَ مَعَهُۥ يُسَبِّحْنَ بِٱلْعَشِىِّ وَٱلْإِشْرَاقِ ١٨

kumsabihi wakati anapomsabihi kwa kumsabihi mwanzo wa mchana na mwisho wake.

**19.** Na tukawadhalilisha ndege pamoja naye, kwa mkusanyiko wao, wakawa wanasabbih kwa kusabbih yeye na kuwa watiifu kwake.

وَٱلطَّيۡرَ مَحۡشُورَةٗۖ كُلّٞ لَّهُۥٓ أَوَّابٞ ١٩

**20.** Tukamtilia nguvu ufalme wake kwa haiba, uwezo na ushindi, na tukampa unabii na upambanuzi wa maneno na utoaji hukumu.

وَشَدَدۡنَا مُلۡكَهُۥ وَءَاتَيۡنَٰهُ ٱلۡحِكۡمَةَ وَفَصۡلَ ٱلۡخِطَابِ ٢٠

**21.** Na je, ilikujia, ewe Mtume, habari ya wagomvi wawili waliovuka ukuta wakamuingilia Dãwûd mahali pake pa kuabudu?

۞وَهَلۡ أَتَىٰكَ نَبَؤُاْ ٱلۡخَصۡمِ إِذۡ تَسَوَّرُواْ ٱلۡمِحۡرَابَ ٢١

**22.** Na Dãwûd akashutuka kwa wao kumuingilia? Walimwambia, «Usiogope! Sisi ni wagomvi, mmoja wetu amemdhulumu mwenzake. Basi hukumu baina yetu kwa uadilifu, wala usitoe hukumu ya maonevu juu yetu, na utuongoze kwenye njia ya sawa».

إِذۡ دَخَلُواْ عَلَىٰ دَاوُۥدَ فَفَزِعَ مِنۡهُمۡۖ قَالُواْ لَا تَخَفۡۖ خَصۡمَانِ بَغَىٰ بَعۡضُنَا عَلَىٰ بَعۡضٖ فَٱحۡكُم بَيۡنَنَا بِٱلۡحَقِّ وَلَا تُشۡطِطۡ وَٱهۡدِنَآ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلصِّرَٰطِ ٢٢

**23.** Mmoja wa wale wawili alisema, «Huyu ni ndugu yangu; ana kondoo tisini na tisa na mimi sina isipokuwa kondoo mmoja, akafanya tamaa kumtaka na akasema, 'Nipe mimi!' Na akanishinda kwa hoja».

إِنَّ هَٰذَآ أَخِي لَهُۥ تِسۡعٞ وَتِسۡعُونَ نَعۡجَةٗ وَلِيَ نَعۡجَةٞ وَٰحِدَةٞ فَقَالَ أَكۡفِلۡنِيهَا وَعَزَّنِي فِي ٱلۡخِطَابِ ٢٣

**24.** Dãwûd akasema, «Kwa hakika ndugu yako amekudhulumu kwa kutaka kwake kumchukua kondoo wako awe pamoja na kondoo wake. Na kwa hakika, wengi wa washirika, baadhi yao wanadhulumu wengine: wanawadhulumu kwa kuchukua haki zao na kukosa kuwa waadilifu wa nafsi zao. Isipokuwa watu wema walioamini, kwani

قَالَ لَقَدۡ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعۡجَتِكَ إِلَىٰ نِعَاجِهِۦۖ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلۡخُلَطَآءِ لَيَبۡغِي بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٍ إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَقَلِيلٞ مَّا هُمۡۗ وَظَنَّ دَاوُۥدُ أَنَّمَا فَتَنَّٰهُ فَٱسۡتَغۡفَرَ رَبَّهُۥ وَخَرَّۤ رَاكِعٗاۤ وَأَنَابَ ۩ ٢٤

wao hawadhulumiani, nao ni wachache.» Na Dãwûd akajua kwa yakini kuwa sisi tumemtahini kwa ugomvi huu, hivyo basi akamuomba msamaha Mola wake, akasujudu kwa kujikurubisha kwa Allah Mtukufu na akarejea Kwake na akatubia.

**25.** Tukamsamehe hilo na tukamfanya ni miongoni mwa watu waliosogezwa karibu na sisi, na tumemuandalia mwisho mwema huko Akhera.

فَغَفَرْنَا لَهُۥ ذَٰلِكَ ۖ وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَـَٔابٍ ٢٥

**26.** Ewe Dãwûd! Sisi tumekufanya ni msimamizi ardhini na tumekupa mamlaka huko, basi hukumu baina ya watu kwa uadilifu na uchungaji haki, na usifuate matamanio katika kuhukumu, kwani hilo litakupotosha na Dini ya Allah Mtukufu na Sheria Yake, hakika wale wanaopotea njia ya Allah Mtukufu watapata adhabu ya uchungu humo Motoni, kwa kughafilika kwao na Siku ya kulipwa na kuhesabiwa. Katika haya pana ushauri kwa viongozi wahukumu kwa haki iliyoteremshwa kutoka kwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka na kuwa juu, wala wasipotoke nayo wakapotea njia Yake.

يَٰدَاوُۥدُ إِنَّا جَعَلْنَٰكَ خَلِيفَةً فِى ٱلْأَرْضِ فَٱحْكُم بَيْنَ ٱلنَّاسِ بِٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ ٱلْهَوَىٰ فَيُضِلَّكَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَضِلُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌۢ بِمَا نَسُوا۟ يَوْمَ ٱلْحِسَابِ ٢٦

**27.** Na hatukuumba mbingu na ardhi na vilivyo baina yake kwa upuuzi na mchezo. Hiyo ndiyo dhana ya waliokufuru. Basi ole wao na Moto wa Siku ya Kiyama, kwa dhana yao ya ubatilifu na ukanushaji wao Allah Mtukufu.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا بَٰطِلًا ۚ ذَٰلِكَ ظَنُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنَ ٱلنَّارِ ٢٧

**28.** Je, tuwafanye walioamini wakafanya matendo mema ni kama waharibifu kwenye ardhi? Au je, tuwafanye wachamungu wenye kuamini ni kama waharibifu waliokufuru?

أَمْ نَجْعَلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَٱلْمُفْسِدِينَ فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ نَجْعَلُ ٱلْمُتَّقِينَ كَٱلْفُجَّارِ ٢٨

Kulinganisha huku hakulingani na hekima ya Allah Mtukufu na hukumu yake, kwani hao hawalingani kwa Allah Mtukufu. Bali Allah Mtukufu Atawalipa wachamungu malipo mema na Atawatesa waharibifu walio waovu.

كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ إِلَيۡكَ مُبَٰرَكٞ لِّيَدَّبَّرُوٓاْ ءَايَٰتِهِۦ وَلِيَتَذَكَّرَ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٢٩

**29.** Hiki ulicholetewa kwa njia ya wahyi, ewe Mtume, ni Kitabu tulichokuteremshia kilichobarikiwa, ili wafikirie juu ya aya zake na wazitumie njia zake za uongofu na ishara zake njema, na ili wapate kukumbuka watu wenye akili timamu yale aliyowaamrisha Allah Mtukufu.

وَوَهَبۡنَا لِدَاوُۥدَ سُلَيۡمَٰنَۚ نِعۡمَ ٱلۡعَبۡدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ٣٠

**30.** Na tulimtunukia Dãwûd mwanawe Sulaymān, tukamneemesha yeye (Dãwûd) kwa kumpa Sulymān, na tukamtuliza jicho lake kwake. Neema ya mja ni Sulaymān. Yeye alikuwa mwingi wa kurejea kwa Allah Mtukufu na kutubia Kwake.

إِذۡ عُرِضَ عَلَيۡهِ بِٱلۡعَشِيِّ ٱلصَّٰفِنَٰتُ ٱلۡجِيَادُ ٣١

**31.** Kumbuka pindi walipoorodheshwa mbele yake kipindi cha alasiri farasi wa asili wenye kasi za kukimbia, waliosimama kwa miguu mitatu na kuinua mguu wa nne kwa kuwa ni farasi bora na wapesi. Waliendelea kuorodheshwa mbele yake mpaka jua likachwa.

فَقَالَ إِنِّيٓ أَحۡبَبۡتُ حُبَّ ٱلۡخَيۡرِ عَن ذِكۡرِ رَبِّي حَتَّىٰ تَوَارَتۡ بِٱلۡحِجَابِ ٣٢

**32.** Akasema, «Mimi nimechagua kupenda farasi kuliko kumtaja Mola wangu mpaka jua likachwa na macho yangu yakawa hayalioni».

رُدُّوهَا عَلَيَّۖ فَطَفِقَ مَسۡحَۢا بِٱلسُّوقِ وَٱلۡأَعۡنَاقِ ٣٣

**33.** Warudisheni hao farasi walioorodheshwa hivi punde. Wakarudishwa, na akaingia kuipiga miguu yao na shingo zao kwa

upanga kwa kujikurubisha kwa Allah Mtukufu, kwa kuwa wao walikuwa ni sababu ya Swala yake kumpita, Na ilikuwa kujikurubisha kwa Allah Mtukufu kwa kuchinja farasi inakubaliwa katika Sheria yake.

وَلَقَدْ فَتَنَّا سُلَيْمَٰنَ وَأَلْقَيْنَا عَلَىٰ كُرْسِيِّهِۦ جَسَدًا ثُمَّ أَنَابَ ﴿٣٤﴾

**34.** Hakika tulimpa mtihani Sulaymān, na tukamrushia kwenye kiti chake kipande cha mtoto aliyezaliwa katika kipindi alichoapa kuwa atawapitia wake zake, na kwamba kila mmoja katika wao atamzalia shujaa atakayepigana katika njia ya Allah Mtukufu, na hakusema «*in shāa Allāh*» (Mungu Akitaka). Akawapitia wake zake wote, na hakuna hata mmoja katika wao aliyeshika mimba isipokuwa mmoja aliyezaa mtoto nusu. Kisha Sulaymān alirudi kwa Mola Wake, akatubia.

قَالَ رَبِّ ٱغْفِرْ لِي وَهَبْ لِي مُلْكًا لَّا يَنۢبَغِي لِأَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِيٓۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْوَهَّابُ ﴿٣٥﴾

**35.** Na akasema, «Mola wangu! Nisamehe dhambi zangu na unipe ufalme mkubwa unaohusika na mimi ambao mfano wake hautakuwa kwa binadamu yoyote baada yangu. Hakika yako wewe, Uliyetakasika na kutukuka, ni Mwingi wa upaji na utoaji».

فَسَخَّرْنَا لَهُ ٱلرِّيحَ تَجْرِي بِأَمْرِهِۦ رُخَآءً حَيْثُ أَصَابَ ﴿٣٦﴾

**36.** Tukamkubalia maombi yake na tukamdhalilishia upepo ukawa unapita kwa amri yake ukiwa mtiifu kwake, hali ya kuwa na nguvu na kasi, ukielekea pale anapotaka.

وَٱلشَّيَٰطِينَ كُلَّ بَنَّآءٍ وَغَوَّاصٍ ﴿٣٧﴾

**37.** Na tukamdhalilishia Mashetani, akawa anawatumia katika kazi zake. Katika wao kulikuwa na wajenzi na wazamiaji baharini.

وَءَاخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِي ٱلْأَصْفَادِ ﴿٣٨﴾

**38.** Na wengine, nao ni waasi wa kijini, walikuwa wamefungwa pingu.

**39.** Ufalme huu mkubwa na udhalilishiaji huu wa kipekee ni upaji wetu kwako, ewe Sulaymān, basi mpe unayemtaka na umnyime unayemtaka, hapana hesabu juu yako.

هَٰذَا عَطَآؤُنَا فَٱمۡنُنۡ أَوۡ أَمۡسِكۡ بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٣٩

**40.** Na hakika Sulaymān kwetu sisi, huko Akhera, atakuwa na ukaribu na marejeo mazuri.

وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلۡفَىٰ وَحُسۡنَ مَـَٔابٖ ٤٠

**41.** Mkumbuke, ewe Mtume, mja wetu Ayyûb alipomuomba Mola wake kwa kusema, «Shetani amenisababishia tabu, mashaka na maumivu katika mwili wangu, mali yangu na watu wangu!»

وَٱذۡكُرۡ عَبۡدَنَآ أَيُّوبَ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَسَّنِيَ ٱلشَّيۡطَٰنُ بِنُصۡبٖ وَعَذَابٍ ٤١

**42.** Tukamwambia, «Ipige ardhi kwa mguu wako! Yatabubujika kutoka humo maji baridi. Basi kunywa katika maji hayo na uoge, na madhara yatakuondokea».

ٱرۡكُضۡ بِرِجۡلِكَۖ هَٰذَا مُغۡتَسَلُۢ بَارِدٞ وَشَرَابٞ ٤٢

**43.** Tukamuondolea shida yake na tukamtukuza, na tukamtunukia watu wake : mke na watoto, na tukamuongezea wana na wajukuu mfano wao. Yote hayo yalikuwa ni huruma kutoka kwetu na takrima kwake kwa uvumilivu wake, na pia ni mazingatio kwa wenye akili timamu, wapate kujua kwamba mwisho wa subira ni faraja na kuondokewa na shida.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ أَهۡلَهُۥ وَمِثۡلَهُم مَّعَهُمۡ رَحۡمَةٗ مِّنَّا وَذِكۡرَىٰ لِأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٤٣

**44.** Na tukamwambia yeye, chukua kwa mkono wako mrundiko wa nyasi au mfano wake umpige nao mke wako, ili utekeleze yamini lako na usilivunje. Kwani yeye alikuwa ameapa kuwa atampiga bakora mia moja Allah Mtukufu Akimponyesha, alipomkasirikia mkewe kwa jambo

وَخُذۡ بِيَدِكَ ضِغۡثٗا فَٱضۡرِب بِّهِۦ وَلَا تَحۡنَثۡۗ إِنَّا وَجَدۡنَٰهُ صَابِرٗاۚ نِّعۡمَ ٱلۡعَبۡدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٞ ٤٤

dogo alipokuwa mgonjwa. Na alikuwa ni mwanamke mwema na Allah Mtukufu Akamhurumia yeye na Akamhurumia mumewe kwa uamuzi huu. Hakika sisi tumemkuta Ayyūb ni mvumilivu katika mitihani. Mja bora ni yeye, kwani yeye ni mwingi wa kurudi kwenye utiifu wa Mola wake.

وَٱذۡكُرۡ عِبَٰدَنَآ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ أُوْلِي ٱلۡأَيۡدِي وَٱلۡأَبۡصَٰرِ ٤٥

**45.** Wakumbuke, ewe Mtume, waja wetu na Manabii wetu: Ibrãhîm, Isḥãq na Yaʿqūb. Hakika wao ni watu wenye nguvu katika kumtii Allah Mtukufu na ujuzi katika Dini Yake.

إِنَّآ أَخۡلَصۡنَٰهُم بِخَالِصَةٖ ذِكۡرَى ٱلدَّارِ ٤٦

**46.** Sisi tumewahusisha wao kwa jambo kubwa ambalo ni mahsusi kwao, kwa kuwa tumejaalia ukumbusho wa Nyumba ya Akhera uko ndani ya nyoyo zao, na kwa hivyo wakaifanyia kazi kwa kututii sisi na wakawalingania watu kwenye jambo hilo na kuwakumbusha.

وَإِنَّهُمۡ عِندَنَا لَمِنَ ٱلۡمُصۡطَفَيۡنَ ٱلۡأَخۡيَارِ ٤٧

**47.** Na kwa hakika wao kwetu sisi ni miongoni mwa wale tuliowachagua ili watutii na tuliowateua kubeba ujumbe wetu.

وَٱذۡكُرۡ إِسۡمَٰعِيلَ وَٱلۡيَسَعَ وَذَا ٱلۡكِفۡلِۖ وَكُلّٞ مِّنَ ٱلۡأَخۡيَارِ ٤٨

**48.** Wakumbuke ewe Mtume waja wetu: Ismãʻîl, Ilyasaʿ na Dhulkifl kwa kumbu kumbu mzuri sana. Na kila mmoja miongoni mwao ni katika watu wema ambao Allah Mtukufu Aliwachagua miongoni mwa viumbe, na Akawachagulia hali na sifa kamilifu kabisa.

هَٰذَا ذِكۡرٞۚ وَإِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ لَحُسۡنَ مَـَٔابٖ ٤٩

**49.** Hii Qur'ani ni utajo na utukufu kwako, ewe Mtume, na kwa watu wako. Na wale watu wa uchaji Allah Mtukufu na utiifu Kwake watakuwa na mwisho mwema kwetu sisi.

**50.** Kwenye Pepo za kukaa daima, milango yake ikiwa tayari imefunguliwa kwa ajili yao.

جَنَّٰتِ عَدۡنٖ مُّفَتَّحَةٗ لَّهُمُ ٱلۡأَبۡوَٰبُ ٥٠

**51.** Watakua ni wenye kutegemea kwenye Pepo hizo juu ya viti vya fahari vilivyopambwa, watataka na kupatiwa kila wanachokitamani miongoni mwa aina nyingi za matunda na vinywaji, kutokana na kila ambacho nafsi zao zitakitamani na macho yao yatapendezwa nacho.

مُتَّكِـِٔينَ فِيهَا يَدۡعُونَ فِيهَا بِفَٰكِهَةٖ كَثِيرَةٖ وَشَرَابٖ ٥١

**52.** Na huko watakuwa nao wanawake ambao macho yao yanawatazama waume zao tu hali wakiwa marika na wao kimiaka.

۞وَعِندَهُمۡ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرۡفِ أَتۡرَابٌ ٥٢

**53.** Starehe hii ndiyo ile mliokuwa mkiahidiwa, enyi wachamungu, Siku ya Kiyama.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوۡمِ ٱلۡحِسَابِ ٥٣

**54.** Hiyo ndiyo riziki yetu tuliyowaandalia nyinyi, haina kumalizika wala kukatika.

إِنَّ هَٰذَا لَرِزۡقُنَا مَا لَهُۥ مِن نَّفَادٍ ٥٤

**55.** Hayo, yaliyotangulia kutajwa sifa zake, ni ya wachamungu. Ama wale wenye kuruka mpaka na kuingia ukafirini na maasi, wao watakuwa na marejeo maovu kabisa na mwisho mbaya sana.

هَٰذَاۚ وَإِنَّ لِلطَّٰغِينَ لَشَرَّ مَـَٔابٖ ٥٥

**56.** Nao ni Moto ambao ndani yake wataadhibiwa, utawafunika pande zao zote, basi tandiko baya mno ni tandiko lao.

جَهَنَّمَ يَصۡلَوۡنَهَا فَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ٥٦

**57.** Adhabu hii ni maji yaliyo moto sana, na usaha unaotiririka kutoka kwenye miili ya watu wa Motoni, basi na wanywe.

هَٰذَا فَلۡيَذُوقُوهُ حَمِيمٞ وَغَسَّاقٞ ٥٧

**58.** Na wao watakuwa na adhabu nyingine ya namna hii, aina na sampuli mbalimbali.

وَءَاخَرُ مِن شَكۡلِهِۦٓ أَزۡوَٰجٌ ٥٨

**59.** Na watakapoufikia Moto, hao wenye kupita vipimo katika uasi, watatukanana wao kwa wao na watasema baadhi yao kuwaambia wengine, «Hili ni kundi kubwa la watu wa Motoni ni wenye kuingia pamoja na nyinyi.» Na wao watajibu, «Hawana makaribisho mema wala nyumba zao haziwaenei ndani ya Moto. Wao ni wenye kuungulika kwa joto lake kama tunavyoungulika sisi».

هَٰذَا فَوۡجٞ مُّقۡتَحِمٞ مَّعَكُمۡ لَا مَرۡحَبَۢا بِهِمۡۚ إِنَّهُمۡ صَالُواْ ٱلنَّارِ ٥٩

**60.** Hapo kundi la wafuasi litasema kuwaambia wale waliopita vipimo katika uasi, «Bali ni nyinyi msiokaribishwa vyema, kwa kuwa nyinyi ndio mliotusababishia makao ya Motoni kwa kule kutupoteza kwenu duniani, basi ubaya wa nyumba ya mtu kutulia ni Moto wa Jahanamu!»

قَالُواْ بَلۡ أَنتُمۡ لَا مَرۡحَبَۢا بِكُمۡۖ أَنتُمۡ قَدَّمۡتُمُوهُ لَنَاۖ فَبِئۡسَ ٱلۡقَرَارُ ٦٠

**61.** Na kundi la wafuasi litaendelea kusema, «Mola wetu! Yoyote yule aliyetupoteza duniani akatuepusha na uongofu, muongezee adhabu yake Motoni maradufu».

قَالُواْ رَبَّنَا مَن قَدَّمَ لَنَا هَٰذَا فَزِدۡهُ عَذَابٗا ضِعۡفٗا فِي ٱلنَّارِ ٦١

**62.** Na watasema wale waliopita vipimo katika uasi, «Mbona hatuwaoni pamoja na sisi Motoni wanaume ambao tulikuwa tukiwahesabu duniani kuwa ni miongoni mwa watu waovu wakorofi?»

وَقَالُواْ مَا لَنَا لَا نَرَىٰ رِجَالٗا كُنَّا نَعُدُّهُم مِّنَ ٱلۡأَشۡرَارِ ٦٢

**63.** Je, kwani kule kuwadharau kwetu na kuwachezea kulikuwa ni makosa, Au wao wako pamoja na sisi Motoni lakini macho yetu bado hayajawaona?

أَتَّخَذۡنَٰهُمۡ سِخۡرِيًّا أَمۡ زَاغَتۡ عَنۡهُمُ ٱلۡأَبۡصَٰرُ ٦٣

**64.** Kwa hakika, hili la kujadiliana watu wa Motoni na kuteta kwao ni jambo litakalotokea bila shaka.

إِنَّ ذَٰلِكَ لَحَقّٞ تَخَاصُمُ أَهۡلِ ٱلنَّارِ ٦٤

**65.** Sema, ewe Mtume, kuwaambia watu wako, Hakika mimi ninawaonya nyinyi na adhabu ya Allah Mtukufu isiwashukie kwa sababu ya kumkanusha kwenu Allah Mtukufu, hakuna mola anayestahiki kuabudiwa kwa haki isipokuwa Yeye Peke Yake, Yeye Ndiye Aliyepwekeka kwa ukubwa Wake, majina Yake, sifa Zake na matendo Yake, Mwenye kutendesha nguvu, Anayekilazimisha kila kitu na kukishinda.

قُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ مُنذِرٞۖ وَمَا مِنۡ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّارُ ٦٥

**66.** Mwenye kumiliki mbingu na ardhi na vilivyomo baina yake, Aliye Mshindi katika kutesa Kwake, Mwingi wa kusamehe dhambi za aliyetubia na kurudi kutafuta radhi Zake.

رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡغَفَّٰرُ ٦٦

**67.** Sema, ewe Mtume kuwaambia watu wako, «Kwa hakika hii Qur'ani ni habari yenye manufaa makubwa».

قُلۡ هُوَ نَبَؤٌاْ عَظِيمٌ ٦٧

**68.** Nyinyi mmeghafilika nayo, mmejiepusha nayo na hamuitumii.

أَنتُمۡ عَنۡهُ مُعۡرِضُونَ ٦٨

**69.** Mimi sikuwa na ujuzi wa mjadala wa Malaika wa mbinguni kuhusu kuumbwa kwa Ãdam, lau si Allah Mtukufu kunijulisha na kuniletea wahyi kwa hilo.

مَا كَانَ لِيَ مِنۡ عِلۡمِۭ بِٱلۡمَلَإِ ٱلۡأَعۡلَىٰٓ إِذۡ يَخۡتَصِمُونَ ٦٩

**70.** Allah Mtukufu hanileteі wahyi unaokusanya ujuzi wa kitu ambacho sina ujuzi nacho, isipokuwa ni kwa kuwa mimi ni muonyaji wenu kutokana na adhabu Yake, ni mwenye kuwabainishia sheria Yake.

إِن يُوحَىٰٓ إِلَيَّ إِلَّآ أَنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ٧٠

**71.** Kumbuka pindi Aliposema Mola wako kuwaambia Malaika, «Hakika mimi nitamuumba kiumbe kutokana na mchanga».

إِذۡ قَالَ رَبُّكَ لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي خَٰلِقُۢ بَشَرٗا مِّن طِينٖ ٧١

**72.** Basi nitakapousawazisha mwili wake na umbo lake na nikapuliza roho ndani yake na uhai ukatambaa humo, msujudieni sijida ya heshima na kukirimu, na siyo sijida ya ibada na kutukuza. Kwani ibada haiwi isipokuwa kwa Allah Mtukufu, Peke Yake. Na Allah Mtukufu Ameharamisha, katika Sheria ya Kiislamu, kusujudu kwa njia ya maamkizi.

فَإِذَا سَوَّيۡتُهُۥ وَنَفَخۡتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُواْ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ٧٢

**73.** Hapo Malaika wote wakasujudu kwa kutii na kufuata amri ya Allah Mtukufu.

فَسَجَدَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمۡ أَجۡمَعُونَ ٧٣

**74.** Isipokua Iblisi Yeye hakusujudu kwa ujeuri na kiburi, na alikuwa, katika ujuzi wa Allah Mtukufu Aliyetukuka, ni miongoni mwa makafiri.

إِلَّآ إِبۡلِيسَ ٱسۡتَكۡبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧٤

**75.** Allah Mtukufu Akamwambia Iblisi, «Ni lipi lililokukataza kumsujudia yule niliyemkirimu nikamuumba kwa mikono yangu miwili? Je, umemfanyia kiburi Ādam au umekuwa ni miongoni mwa wale waliomfanyia kiburi Mola wako?» Katika aya hii pana kumthibitishia Allah Mtukufu, Mwenye kheri nyingi na kutukuka, sifa ya mikono miwili, kwa namna inayolingana na Yeye, kutakasika ni Kwake.

قَالَ يَٰٓإِبۡلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسۡجُدَ لِمَا خَلَقۡتُ بِيَدَيَّۖ أَسۡتَكۡبَرۡتَ أَمۡ كُنتَ مِنَ ٱلۡعَالِينَ ٧٥

**76.** Iblisi akasema akimpinga Mola wake, Mimi sikumsujudia kwa kuwa mimi ni bora kuliko Yeye, kwa kuwa umeniumba kwa moto na umemuumba yeye kwa udongo (na moto ni bora kuliko udongo).

قَالَ أَنَا۠ خَيۡرٞ مِّنۡهُ خَلَقۡتَنِي مِن نَّارٖ وَخَلَقۡتَهُۥ مِن طِينٖ ٧٦

**77.** Allah Mtukufu Akamwambia, «Basi toka peponi! Wewe, kwa neno lako

قَالَ فَٱخۡرُجۡ مِنۡهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٞ ٧٧

hilo, umefukuzwa, umeepushwa na kulaaniwa».

وَإِنَّ عَلَيۡكَ لَعۡنَتِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ٧٨

**78.** Na huko kukufukuza kwangu na kukuepusha na mimi kutaendelea mpaka Siku ya Malipo na Hesabu.

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ٧٩

**79.** Iblisi akasema, «Mola wangu! ucheleweshe ukomo wa maisha yangu wala usiniangamize mpaka wakati ambapo viumbe watafufuliwa kutoka makaburini mwao».

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ٨٠

**80.** Allah Mtukufu Akasema kumwambia, «Wewe ni miongoni mwa watakaocheleweshwa».

إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡوَقۡتِ ٱلۡمَعۡلُومِ ٨١

**81.** Mpaka siku ya kipindi maalumu nayo ni Siku ya Mpulizo wa Kwanza ambapo viumbe watakufa.

قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغۡوِيَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٨٢

**82.** Iblisi akasema, «Naapa kwa utukufu wako, ewe Mola wangu, Nitawapoteza binadamu wote».

إِلَّا عِبَادَكَ مِنۡهُمُ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٨٣

**83.** Isipokua wale uliowatakasa miongoni mwa waja wako na ukawalinda nisiwapoteze, na usinipatie njia yoyote ya kuwaathiri.

قَالَ فَٱلۡحَقُّ وَٱلۡحَقَّ أَقُولُ ٨٤

**84.** Allah Mtukufu Akasema, «Ukweli watoka kwangu, na sisemi isipokuwa ukweli».

لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكَ وَمِمَّن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٨٥

**85.** Nitaujaza moto wa Jahanamu, ukukusanye wewe na kizazi chako na wale wote wenye kukufuata miongoni mwa wanadamu.

قُلۡ مَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٖ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُتَكَلِّفِينَ ٨٦

**86.** Sema, ewe Mtume, uwaambie hawa washirikina miongoni mwa watu wako. «Sitaki kwenu ujira au malipo kwa kuwalingania nyinyi na kuwaongoza, na sidai jambo ambalo si langu, bali mimi nafuata yale

ninayoletewa kwa njia ya wahyi, wala sijikalifishi kuleta mambo ya dhana na uzushi».

إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٧﴾

**87.** Haikuwa hii Qur'ani isipokuwa ni ukumbusho kwa viumbe vyote: majini na binadamu, wapate kujikumbusha kwayo mambo yanayowanufaisha wao ya maslahi ya Dini yao na dunia yao.

وَلَتَعْلَمُنَّ نَبَأَهُۥ بَعْدَ حِينٍ ﴿٨٨﴾

**88.** Na mtajua, tena mtajua, enyi washirikina, habari ya hii Qur'ani na ukweli wake, pindi utakaposhinda Uislamu na watu kuingia kwenye dini ya Allah Mtukufu mapote kwa mapote, na pia pindi mtakaposhukiwa na adhabu na kamba zote kuwakatikia.

## SURA YA AL-ZUMAR

سُورَةُ الزُّمَرِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Kuteremshwa Qur'ani, Hakika ni kwamba, ni kutoka kwa Allah Mtukufu Aliye Mshindi katika uwezo Wake na utesaji Wake, Mwingi wa hekima katika uendeshaji mambo Wake na hukumu Zake.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ١

2. Kwa hakika sisi tumekuteremshia, ewe Mtume, Qur'ani inayoamuru haki na uadilifu. Basi muabudu Allah Mtukufu, Peke Yake, na umtakasie mambo yote ya Dini yako.

إِنَّآ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ فَٱعۡبُدِ ٱللَّهَ مُخۡلِصٗا لَّهُ ٱلدِّينَ ٢

3. Jua utanabahi kwamba ni haki ya Allah Mtukufu, Peke Yake, kutiiwa utiifu uliyotimia uliosalimika na ushirikina. Na wale wanaomshirikisha mwingine pamoja na Allah Mtukufu wakawafanya wasiokuwa Yeye kuwa ni wategemewa, wanasema, «Hatuwaabudu waungu hawa pamoja na Allah Mtukufu isipokuwa wapate kutuombea kwa Allah Mtukufu na ili watukurubishe daraja Kwake.» Hivyo basi wakakufuru, kwani ibada na uombezi ni wa Allah Mtukufu, Peke Yake. Hakika Allah Mtukufu atawatenganisha, Siku ya Kiyama, baina ya Waumini wenye ikhlasi na wale wenye kumshirikisha mwingine pamoja na Allah Mtukufu, katika yale waliokuwa wanatafautiana juu yake kuhusu vile walivyoabudu. Hapo amlipe kila mmoja kwa

أَلَا لِلَّهِ ٱلدِّينُ ٱلۡخَالِصُۚ وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَ مَا نَعۡبُدُهُمۡ إِلَّا لِيُقَرِّبُونَآ إِلَى ٱللَّهِ زُلۡفَىٰٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡ فِي مَا هُمۡ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي مَنۡ هُوَ كَٰذِبٞ كَفَّارٞ ٣

anachostahiki. Hakika Allah Mtukufu hawaelekezi kuongoka kwenye njia iliyonyooka wale wenye kumzulia urongo Allah Mtukufu, wenye kuzikanusha aya Zake na hoja Zake.

لَّوْ أَرَادَ ٱللَّهُ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا لَّٱصْطَفَىٰ مِمَّا يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ ۖ هُوَ ٱللَّهُ ٱلْوَٰحِدُ ٱلْقَهَّارُ ٤

4. Lau angetaka Allah Mtukufu kuwa na mtoto, Angechagua, miongoni mwa viumbe Vyake, Anachotaka. Ametakasika Allah Mtukufu na kuwa na mtoto! Hakika Yeye ni Mmoja Aliye Pekee na kupwekeka, Mwenye kutegemewa kwa kila haja, Mwenye kutendesha nguvu ambaye amewashinda viumbe kwa uwezo Wake, basi kila kitu kinamdhalilikia Yeye na kumnyenyekea.

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ ۖ يُكَوِّرُ ٱلَّيْلَ عَلَى ٱلنَّهَارِ وَيُكَوِّرُ ٱلنَّهَارَ عَلَى ٱلَّيْلِ ۖ وَسَخَّرَ ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَجْرِى لِأَجَلٍ مُّسَمًّى ۗ أَلَا هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفَّٰرُ ٥

5. Ameumba Allah Mtukufu mbingu na ardhi na vilivyomo ndani yake, Anauleta usiku na kuuondoa mchana, na Anauleta mchana na kuuondoa usiku. Na Amelidhalilisha jua na mwezi ili manufaa ya waja yapangike. Kila mojawapo ya hivi viwili vinatembea kwenye sehemu yake ya kuzunguka mpaka kipindi cha kusimama Kiyama. Jua utanabahi, hakika Allah Mtukufu Aliyefanya matendo haya na Akawapa waja Wake neema hizi, Ndiye Mshindi juu ya viumbe Vyake, ni Mwingi wa kusamehe dhambi zao.

خَلَقَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ ٱلْأَنْعَٰمِ ثَمَٰنِيَةَ أَزْوَٰجٍ ۚ يَخْلُقُكُمْ فِى بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ خَلْقًا مِّنۢ بَعْدِ خَلْقٍ فِى ظُلُمَٰتٍ ثَلَٰثٍ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ لَهُ ٱلْمُلْكُ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُصْرَفُونَ ٦

6. Amewaumba nyinyi Mola wenu, enyi watu, kutokana na Ādam, na Akamuumba kutokana naye mke wake, na Akawaumbia, katika wanyama hoa, aina nane za kiume na kike, miongoni mwa ngamia, ng’ombe, kondoo na mbuzi. Anawaumba nyinyi matumboni mwa mama zenu, umbile baada ya umbile

ndani ya giza la tumbo, kizazi na kifuko.Huyo Ndiye Allah Mtukufu Aliyeumba vitu hivi, Mola wenu Aliyepwekeka kwa ufalme na Aliye Mmoja katika uungu, Anayestahiki kuabudiwa PekeYake. Basi ni vipi mnaacha kumuabudu Yeye na mnaelekea kumuabudu asiyekuwa Yeye miongoni mwa viumbe Vyake?

إِن تَكۡفُرُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ عَنكُمۡۖ وَلَا
يَرۡضَىٰ لِعِبَادِهِ ٱلۡكُفۡرَۖ وَإِن تَشۡكُرُواْ
يَرۡضَهُ لَكُمۡۗ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰۚ
ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرۡجِعُكُمۡ فَيُنَبِّئُكُم
بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ
ٱلصُّدُورِ ٧

7. Mkimkanusha Mola wenu, enyi watu, mkaacha kumuamini na msiwafuate Mitume Wake, basi Allah Mtukufu ni Mkwasi na nyinyi, Hana haja kwenu, na nyinyi ndio mnaomuhitajia, na Haridhiki na ukanushaji wa waja Wake, wala Hawaamrishi hilo. Hakika ni kwamba Analoridhika nalo kwao ni wazishukuru neema Zake juu yao. Na hakuna nafsi yoyote itakayobeba dhambi za nafsi nyingine. Kisha kurudi kwa Mola wenu ndio mwisho wenu, na hapo Awapashe habari ya matendo yenu na Awahesabu kwayo. Hakika Yeye ni Mjuzi sana wa siri za nafsi na yanayofichwa na vifua.

۞ وَإِذَا مَسَّ ٱلۡإِنسَٰنَ ضُرّٞ دَعَا رَبَّهُۥ مُنِيبًا
إِلَيۡهِ ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُۥ نِعۡمَةٗ مِّنۡهُ نَسِيَ مَا كَانَ
يَدۡعُوٓاْ إِلَيۡهِ مِن قَبۡلُ وَجَعَلَ لِلَّهِ أَندَادٗا
لِّيُضِلَّ عَن سَبِيلِهِۦۚ قُلۡ تَمَتَّعۡ بِكُفۡرِكَ
قَلِيلًا إِنَّكَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِ ٨

8. Na binadamu akipatwa na balaa, shida na maradhi humkumbuka Mola wake akataka nusura Yake na akamuomba, kisha Akimjibu na Akamuondolea shida yake na akampa neema Zake, huwa yuwasahau yale maombi yake aliyoyafanya kwa Mola wake alipomhitajia, na akawa anamshirikisha mwingine pamoja na Yeye, ili ampoteze mwingine amuepushe na kumuamini Allah Mtukufu na kumtii. Mwambie, ewe Mtume, kwa kumuonya, «Starehe na

ukafiri wako muda mchache mpaka kufa kwako na kumalizika kipindi chako cha kuishi, hakika wewe ni miongoni mwa watu wa Motoni wenye kukaa milele humo».

أَمَّنْ هُوَ قَـٰنِتٌ ءَانَآءَ ٱلَّيْلِ سَاجِدًا وَقَآئِمًا يَحْذَرُ ٱلْـَٔاخِرَةَ وَيَرْجُوا۟ رَحْمَةَ رَبِّهِۦ ۗ قُلْ هَلْ يَسْتَوِى ٱلَّذِينَ يَعْلَمُونَ وَٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ۗ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَـٰبِ ﴿٩﴾

9. Je, kafiri huyu anayejistarehesha na ukafiri wake ndiye bora au ni yule anayemuabudu Mola wake na kumnyenyekea, anatumia nyakati za usiku kusimama kwenye Ibada na kumsujudia, anaogopa adhabu ya Akhera na kutarajia rehema ya Mola wake? Sema, ewe Nabii, «Je, wanalingana wale wanaomjua Mola wao na dini yao ya haki na wale wasiojua chochote katika hayo?» Hawalingani. Kwa hakika wanaokumbuka na kujua tafauti ni wale wenye akili timamu.

قُلْ يَـٰعِبَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ رَبَّكُمْ ۚ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ فِى هَـٰذِهِ ٱلدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۗ وَأَرْضُ ٱللَّهِ وَٰسِعَةٌ ۗ إِنَّمَا يُوَفَّى ٱلصَّـٰبِرُونَ أَجْرَهُم بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿١٠﴾

10. Sema, ewe Nabii, kuwaambia waja wangu wenye kumuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake, «Mcheni Allah Mtukufu kwa kumtii na kujiepusha na matendo ya kumuasi.» Na wale waliofanya wema katika dunia hii kwa kumuabudu Mola wao na kumtii watapata wema huko Akhera, nao ni pepo, na wema huko duniani, ambao ni afya, riziki, ushindi na vinginevyo. Na ardhi ya Allah Mtukufu ni kunjufu, basi hamieni humo muende pale ambapo mtamuabudu Mola wenu na mtamakinika kusimamisha Dini yenu. Hakika Allah Mtukufu Atawapa wenye kuvumilia malipo yao mema huko Akhera bila mpaka wala hesabu wala kipimo. Huku ni

kuyafanya makubwa malipo ya wenye kusubiri na thawabu zao.

قُلْ إِنِّيٓ أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱللَّهَ مُخْلِصًا لَّهُ ٱلدِّينَ ﴿١١﴾

**11.** Sema, ewe Mtume, uwaambie watu, «Allah Mtukufu Ameniamrisha mimi na anayenifuata kumtakasia Yeye ibada, Peke Yake, bila mwingine».

وَأُمِرْتُ لِأَنْ أَكُونَ أَوَّلَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿١٢﴾

**12.** Na Ameniamrisha niwe wa kwanza kujisalimisha miongoni mwa ummah *wangu*, akasalimu amri Kwake kwa kumpwekesha na kumtakasia Ibada na akajiepusha na kila kisichokuwa Yeye miongoni mwa waungu.

قُلْ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٣﴾

**13.** Sema, ewe Mtume, uwaambie watu, «Mimi ninachelea nikimuasi Mola wangu, katika kile alichoniamuru cha kumuabudu na kumtakasia katika kumtii, adhabu ya Siku hiyo ambayo kitisho chake ni kikubwa».

قُلِ ٱللَّهَ أَعْبُدُ مُخْلِصًا لَّهُۥ دِينِي ﴿١٤﴾

**14.** Sema, ewe Mtume, «Kwa hakika Mimi ninamuabudu Allah Mtukufu, Peke Yake, Asiye na mshirika, nikimtakasia ibada yangu na utiifu wangu».

فَٱعْبُدُواْ مَا شِئْتُم مِّن دُونِهِۦۗ قُلْ إِنَّ ٱلْخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِۗ أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْخُسْرَانُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٥﴾

**15.** Basi nyinyi, enyi washirikina, abuduni mnachotaka badala ya Allah Mtukufu miongoni mwa mizimu na masanamu na visivyokuwa hivyo katika viumbe Vyake, kwani hilo halinidhuru mimi chochote. Na hili ni onyo na tahadharisho kwa anayemuabudu asiyekuwa Allah Mtukufu na akamshirikisha mwingine pamoja na Yeye. Sema, ewe Mtume, «Hakika wale wenye hasara kikweli ni wale waliopata hasara ya nafsi zao na watu wao Siku ya Kiyama.» Na hiyo ni kwa sababu ya kuwapoteza duniani na

kuwapotosha na njia ya Imani. Jua utanabahi kwamba hawa washirikina kupata hasara ya nafsi zao na watu wao Siku ya Kiyama ndiko kupata hasara kuliko wazi.

لَهُم مِّن فَوۡقِهِمۡ ظُلَلٞ مِّنَ ٱلنَّارِ وَمِن تَحۡتِهِمۡ ظُلَلٞۚ ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ ٱللَّهُ بِهِۦ عِبَادَهُۥۚ يَٰعِبَادِ فَٱتَّقُونِ ١٦

**16.** Hao wenye kupata hasara watawekewa juu yao siku ya Kiyama, wakiwa ndani ya Jahanamu, vipande vya adhabu juu yao vinavyotokana na Moto, kana kwamba ni sakafu zilizojengewa na pia chini yao. Adhabu hiyo yenye sifa hizo ndio ile ambayo Mweyezi Mungu anawaogopesha nayo waja Wake ili wajihadhari nayo. Hivyo basi, enyi waja wangu, niogopeni kwa kuzifuata amri zangu na kujiepusha na matendo ya kuniasi.

وَٱلَّذِينَ ٱجۡتَنَبُواْ ٱلطَّٰغُوتَ أَن يَعۡبُدُوهَا وَأَنَابُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ لَهُمُ ٱلۡبُشۡرَىٰۚ فَبَشِّرۡ عِبَادِ ١٧

**17.** Na wale waliojiepusha kumtii Shetani na kuabudu asiyekuwa Allah Mtukufu na wakatubia kwa Allah Mtukufu kwa kumuabudu na kumtakasia Dini, basi hao wana bishara njema duniani ya kutajwa vyema na kuafikiwa na Allah Mtukufu, na bishara njema huko Akhera ya kupata radhi za Allah Mtukufu na starehe za daima Peponi. Basi wape habari njema, ewe Nabii, waja wangu.

ٱلَّذِينَ يَسۡتَمِعُونَ ٱلۡقَوۡلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحۡسَنَهُۥٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَىٰهُمُ ٱللَّهُۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٨

**18.** Ambao wanasikiliza maneno na kufuata yaliyo sawa zaidi. Na maneno mazuri zaidi na yaliyo sawa zaidi ni maneno ya Allah Mtukufu kisha ni maneno ya Mtume Wake. Hao ndio wale ambao Allah Mtukufu Amewaafikia kwenye usawa na haki na akawaongoza kwenye tabia na

matendo bora zaidi; hao ndio watu wenye akili zilizotimia.

**19.** Hivi yule ambaye lilipasa juu yake neno la adhabu, kwa kuendelea kwenye upotevu na upotovu wake, kwani huna, ewe Mtume, njia yoyote ya kumuongoa. Je, unaweza kumuokoa aliye Motoni? Wewe si mwenye kuweza hilo.

أَفَمَنْ حَقَّ عَلَيْهِ كَلِمَةُ ٱلْعَذَابِ أَفَأَنتَ تُنقِذُ مَن فِى ٱلنَّارِ ١٩

**20.** Lakini wale waliomcha Mola wao, kwa kumtii na kwa kumtakasia ibada, watakuwa na vyumba, huko Peponi, vilivyojengewa baadhi yake juu ya vingine, ambavyo chini ya miti yake mito inapita. Allah Mtukufu amewaahidi (vyumba hivyo) waja Wake wachamungu, ahadi ambayo ni yenye kutimia kwa uhakika, na Allah Mtukufu Haendi kinyume na ahadi.

لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ رَبَّهُمْ لَهُمْ غُرَفٌ مِّن فَوْقِهَا غُرَفٌ مَّبْنِيَّةٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ وَعْدَ ٱللَّهِ لَا يُخْلِفُ ٱللَّهُ ٱلْمِيعَادَ ٢٠

**21.** Je, huoni, ewe Mtume, kuwa Allah Mtukufu Anateremsha mvua kutoka mawinguni, akaitia ardhini, akaifanya ni mikondo yenye kuchimbuka na maji yenye kutiririka, kisha anatoa kwa maji hayo mimea yenye rangi tafauti na aina mbalimbali, kisha inakauka baada ya ubichi wake na mng'aro wake, hapo utaiona imebadilika kuwa rangi ya manjano, kisha Anaifanya kuwa niyenye kuvunjikavunjika na kumumunyuka? Kwa hakika, katika kitendo hicho cha Allah Mtukufu pana ukumbusho na mawaidha kwa wenye akili timamu.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَسَلَكَهُۥ يَنَٰبِيعَ فِى ٱلْأَرْضِ ثُمَّ يُخْرِجُ بِهِۦ زَرْعًا مُّخْتَلِفًا أَلْوَٰنُهُۥ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَىٰهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَجْعَلُهُۥ حُطَٰمًا ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ٢١

**22.** Hivi yule ambaye Allah Mtukufu Amemkunjua kifua chake, akabahatika kuukubali Uislamu, kuufuata na kuuamini, akawa yuko

أَفَمَن شَرَحَ ٱللَّهُ صَدْرَهُۥ لِلْإِسْلَٰمِ فَهُوَ عَلَىٰ نُورٍ مِّن رَّبِّهِۦ ۚ فَوَيْلٌ لِّلْقَٰسِيَةِ

قُلُوبُهُم مِّن ذِكۡرِ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٢٢

kwenye uwazi wa jambo lake na uongofu kutoka kwa Mola wake, ni kama yule ambaye hayuko hivyo? Hao wawili hawalingani. Basi ole wao na maangamivu wale ambao nyoyo zao zilikuwa ngumu na zikajiepusha na utajo wa Allah Mtukufu. Hao wako kwenye upotevu ulio kando na haki waziwazi.

ٱللَّهُ نَزَّلَ أَحۡسَنَ ٱلۡحَدِيثِ كِتَٰبٗا مُّتَشَٰبِهٗا مَّثَانِيَ تَقۡشَعِرُّ مِنۡهُ جُلُودُ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُمۡ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمۡ وَقُلُوبُهُمۡ إِلَىٰ ذِكۡرِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهۡدِي بِهِۦ مَن يَشَآءُۚ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنۡ هَادٍ ٢٣

**23.** Allah Mtukufu Aliyetukuka, Aliteremsha Mazungumzo mazuri zaidi kuliko yote, nayo ni Qur'ani tukufu, inayofanana katika uzuri wake, upangikaji wake na kutotafautiana kwake, ndani yake mna hadithi, hukumu, hoja na dalili zilizo wazi. Kusomwa kwake kunarudiwa na ule wingi wa kuikariri hauifanyi ichokeshe. Isomwapo huifanya miili ya wenye kuisikia itetemeke na zitikisike ngozi za wale wanaomuogopa Mola wao, kwa kuathirika na yale yaliyomo ndani yake ya kutisha na kuonya, kisha zinalainika ngozi zao na nyoyo zao kwa kufurahia bishara iliyomo ya ahadi njema na mahimizo ya kufanya kheri. Kuathirika huko na Qur'ani ni uongofu kutoka kwa Allah Mtukufu kwa waja Wake. Na yoyote yule ambaye Allah Mtukufu amempoteza asiiamini hii Qur'ani kwa sababu ya ukafiri wake na ushindani wake, basi hana muongozi mwenye kumuongoa na kumuafikia.

أَفَمَن يَتَّقِي بِوَجۡهِهِۦ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ وَقِيلَ لِلظَّٰلِمِينَ ذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ تَكۡسِبُونَ ٢٤

**24.** Hivi Yule atakayetupwa Motoni akiwa amefungwa, akawa hawezi kujikinga na Moto isipokuwa kwa uso wake, kwa ukafiri wake na upotevu wake, ni bora au ni yule anayestarehe

Peponi, kwa kuwa Allah Mtukufu Amemuongoa? Na madhalimu Siku hiyo wataambiwa, «Onjeni madhara ya yale mliokuwa mkiyachuma duniani ya kumuasi Allah Mtukufu».

كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَأَتَىٰهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ٢٥

**25.** Wale waliokuwa kabla ya watu wako, ewe Mtume, waliwakanusha Mitume wao, hivyo basi adhabu ikawajia kwa namna ambayo hawakuhisi kuja kwake.

فَأَذَاقَهُمُ ٱللَّهُ ٱلۡخِزۡيَ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٢٦

**26.** Basi Allah Mtukufu Akawaonjesha *ummah* waliokanusha adhabu na unyonge duniani, na Akawaandalia adhabu kali zaidi na ngumu zaidi huko Akhera. Lau hawa washirikina wangejua, kuwa kile kilichowashukia ni kwa sababu ya ukafiri wao na ukanushaji wao, wangewaidhika .

وَلَقَدۡ ضَرَبۡنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٖ لَّعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٢٧

**27.** Na kwa hakika tumewapigia hawa wenye kumshirikisha Allah Mtukufu kila mfano katika mifano ya watu wa karne zilizopita, kwa kuwatisha na kuwaonya, ili wakumbuke na wakomeke na lile ambalo wako nalo la kumkufuru Allah Mtukufu.

قُرۡءَانًا عَرَبِيًّا غَيۡرَ ذِي عِوَجٖ لَّعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ٢٨

**28.** Na tumeijaalia hii Qur'ani ni kwa lugha ya Kiarabu, yenye matamshi yaliyofunuka wazi na yenye maana nyepesi isiyo na uchanganyifu wala upotofu, ili wamche Allah Mtukufu kwa kufuata amri Zake na kuepuka makatazo yake.

ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا رَّجُلٗا فِيهِ شُرَكَآءُ مُتَشَٰكِسُونَ وَرَجُلٗا سَلَمٗا لِّرَجُلٍ هَلۡ يَسۡتَوِيَانِ مَثَلًاۚ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٩

**29.** Allah Mtukufu Anapiga mfano wa mtumwa aliyemilikiwa na washirika wenye kuvutana, na mtumwa mwingine aliyekuwa ni wa mmiliki mmoja tu, akawa yuwajua matakwa yake na yanayomridhisha. Je, mfano

wa wawili hao unalingana? Basi hivyo ndivyo alivyo mshirikina. Yeye yuko katika hali ya mshangao na shaka, na Muumini yuko katika raha na utulivu. Sifa njema kamilifu zilizotimia ni za Allah Mtukufu, Peke Yake, lakini washirikina hawaijui haki wakaifuata.

إِنَّكَ مَيِّتٌ وَإِنَّهُم مَّيِّتُونَ ﴿٣٠﴾

**30.** Wewe ni mwenye kufa, ewe Mtume, na wao ni wenye kufa.

ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ عِندَ رَبِّكُمْ تَخْتَصِمُونَ ﴿٣١﴾

**31.** Kisha nyote, Siku ya Kiyama. Kwa Mola wenu mtashitakiana na kuzozana, hapo atahukumu baina yenu kwa uadilifu na usawa.

۞ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَذَبَ عَلَى ٱللَّهِ وَكَذَّبَ بِٱلصِّدْقِ إِذْ جَآءَهُۥٓ ۚ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكَٰفِرِينَ ﴿٣٢﴾

**32.** Hakuna yoyote dhalimu zaidi kuliko yule aliyemzulia Allah Mtukufu urongo, kwa kumnasibishia sifa isiyofaa kusifika nayo, kama vile kuwa na mshirika na mtoto, au akasema, «Mimi nimeletewa wahyi,» na hali yeye hakuletewa wahyi wa kitu chochote. Na hakuna dhalimu zaidi kuliko yule aliyeikanusha haki iliyoteremka kwa Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie). Kwani si yako huko Motoni mashukio na makazi kwa waliomkufuru Allah Mtukufu na wasimuamini Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie)? Ndio, yako.

وَٱلَّذِى جَآءَ بِٱلصِّدْقِ وَصَدَّقَ بِهِۦٓ ۙ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُتَّقُونَ ﴿٣٣﴾

**33.** Na yule aliyekuja na ukweli wa maneno na vitendo, miongoni mwa Manabii na wafuasi wao, na akaukubali kiimani na kivitendo, hao ndio waliokusanya sifa za uchamungu, akiwa mbele yao yule aliye mwisho wa Manabii na Mitume,

Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na wale wenye kumuamini, wanaoifuata Sheria yake kivitendo miongoni mwa Maswahaba, (radhi za Allah Mtukufu ziwashukie), kisha wale wenye kuja baada yao mpaka Siku ya Malipo.

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمْۚ ذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٣٤﴾

**34.** Wao watayapata wanayoyataka kwa Mola wao miongoni mwa aina ya vitu vya ladha na matamanio. Hayo ndiyo malipo ya anayemtii Mola wake vile inavyopasa kutiiwa na akamuabudu vile inavyopasa kuabudiwa.

لِيُكَفِّرَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ أَسْوَأَ ٱلَّذِى عَمِلُوا۟ وَيَجْزِيَهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ ٱلَّذِى كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٣٥﴾

**35.** Ili Allah Mtukufu Awafutie yale maovu zaidi ya matendo waliyoyafanya ulimwenguni, kwa sababu ya kile walichokifanya cha kurudi kwa Allah Mtukufu, kwa kutubia makosa waliyoyatenda huko, na ili Allah Mtukufu Awalipe mema, kwa utiifu wao ulimwenguni, malipo mazuri zaidi ya matendo ambayo walikuwa wakiyafanya, nayo ni Pepo.

أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِكَافٍ عَبْدَهُۥۖ وَيُخَوِّفُونَكَ بِٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦۚ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٣٦﴾

**36.** Hivi Allah Mtukufu si Mwenye kumtosheleza mja Wake Muhammad vile vitisho vya washirikina na vitimbi vyao kuwa wao hawatamfikia kwa ubaya wowote? Ndio, Yeye Atamtosheleza katika jambo la Dini yake na dunia yake, na Atamtetea dhidi ya yoyote anayemtaka kwa ubaya. Na wao wanakutisha, ewe Mtume, na waungu wao wanaodai kuwa watakudhuru. Na yoyote yule ambaye Allah Mtukufu Ameondoa msaada Wake kwake na Akamfanya apotee njia ya haki, basi huyo hana muongozi wa kumuongoza Kwake.

**37.** Na yoyote yule ambaye Allah Mtukufu Amemuafikia kumuamini Yeye na kufanya matendo yanayoambatana na Kitabu Chake na kumfuata Mtume Wake, basi huyo hana wakumpoteza na kumpotosha na haki ambayo amesimama nayo. Kwani Allah Mtukufu si Mshindi katika kuwatesa viumbe Wake waliomkufuru na wale waliomuasi?

وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّضِلٍّۗ أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِعَزِيزٍ ذِى ٱنتِقَامٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Na unapowauliza, ewe Mtume, hawa washirikina wanaomuabudu asiyekuwa Allah Mtukufu, «Ni nani aliyeziumba hizi mbingu na ardhi?» watasema, «Aliyeziumba ni Allah Mtukufu.» Kwa hivyo wao wanamkubali Muumba. Basi waambie, «Je, waungu hawa mnaowashirikisha na Allah Mtukufu wanaweza kuniepushia Maudhi ambayo Allah Mtukufu Amenikadiria au kuniondolea mambo ninayoyachukia yaliyonifika? Na je, wanaweza wao kuzuia manufaa aliyonisahilishia Allah Mtukufu nisiyapate au kunizuilia rehema za Allah Mtukufu isinifikie?» Wao watasema, «Hawawezi hilo.» Waambie, «Mwenye kunitosheleza na kuniridhisha mimi ni Allah Mtukufu. Kwake yeye wanategemea wenye kutegemea katika kuleta yanayowafaa na kuzuia yanayowadhuru. Yule ambaye kwenye mkono wake peke yake kuna toshelezo, Yeye Ndiye Mwenye kunitosha na Atanikifia kila linalonitia hamu».

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۚ قُلْ أَفَرَءَيْتُم مَّا تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ إِنْ أَرَادَنِىَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ كَٰشِفَٰتُ ضُرِّهِۦٓ أَوْ أَرَادَنِى بِرَحْمَةٍ هَلْ هُنَّ مُمْسِكَٰتُ رَحْمَتِهِۦۚ قُلْ حَسْبِىَ ٱللَّهُۖ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** Sema, ewe Mtume, uwaambie watu wako wenye ukaidi, Fanyeni matendo kwa namna inayoridhisha nafsi zenu,

قُلْ يَٰقَوْمِ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّى عَٰمِلٌۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

kwa kuwa mmemuabudu asiyestahiki kuabudiwa na asiye na amri ya jambo lolote. Mimi ni mwenye kufanya yale niliyoamrishwa ya kuelekea kwa Allah Mtukufu Peke Yake katika maneno yangu na vitendo vyangu.

مَن يَأۡتِيهِ عَذَابٞ يُخۡزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيۡهِ عَذَابٞ مُّقِيمٌ ﴿٤٠﴾

**40.** Na mtajua ni yupi atakayejiwa na adhabu yenye kumfanya mnyonge katika maisha ya ulimwenguni, na atakayeshukiwa na adhabu ya daima kesho Akhera, haitamuepuka wala haitamuondokea.

إِنَّآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ لِلنَّاسِ بِٱلۡحَقِّۖ فَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ فَلِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيۡهَاۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِوَكِيلٍ ﴿٤١﴾

**41.** Hakika sisi tumekuteremshia wewe, ewe Mtume, Qur'ani kwa haki ikiwa ni yenye kuwaongoza viumbe wote kwenye njia ya uongofu. Basi mwenye kuongoka kwa mwangaza wake na akayatumia yaliyomo ndani yake na akasimama imara kufuata njia yake, basi manufaa ya kufanya hilo yatamrudia mwenyewe. Na mwenye kupotea baada ya kubainikiwa na uongofu, basi madhara yake yatamrudia mwenyewe, na hilo halitamdhuru Allah Mtukufu kitu chochote. Na hukuwa wewe, ewe Mtume, ni mwakilishwa wa kuyatunza matendo yao, kuwahesabu kwa hayo na kuwalazimisha unayoyataka, jukumu lako wewe si lingine isipokuwa ni kufikisha ujumbe.

ٱللَّهُ يَتَوَفَّى ٱلۡأَنفُسَ حِينَ مَوۡتِهَا وَٱلَّتِي لَمۡ تَمُتۡ فِي مَنَامِهَاۖ فَيُمۡسِكُ ٱلَّتِي قَضَىٰ عَلَيۡهَا ٱلۡمَوۡتَ وَيُرۡسِلُ ٱلۡأُخۡرَىٰٓ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمًّىۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٤٢﴾

**42.** Allah Mtukufu Ndiye Anayezikamata nafsi wakati zinapokufa. Kufa huku ni kufa kukubwa, kufa kwa kushukiwa na mauti kwa kwa muda wa kuishi kumalizika. Na zile nafsi ambazo hazikufa Anazikamata katika hali ya kulala kwake, nako ndiko kufa kudogo. Hivyo basi Akazizuia, kati

ya hizi nafsi mbili, ile Aliyoitolea uamuzi ife, nayo ni ya yule aliyekufa, na anaiachilia nafsi nyingine mpaka ikamilishe muda wake wa kuishi na riziki yake, nako ni kuirudisha kwenye mwili wa mwenye nafsi hiyo. Kwa kweli, katika kule kukamata kwa Allah Mtukufu nafsi ya aliyekufa na aliyelala na kuiachilia nafsi ya aliyelala na kuizuia nafsi ya aliyekufa, kuna dalili waziwazi za uwezo wa Allah Mtukufu kwa anayefikiria na kuzingatia.

أَمِ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُفَعَآءَۚ قُلۡ أَوَلَوۡ كَانُواْ لَا يَمۡلِكُونَ شَيۡـٔٗا وَلَا يَعۡقِلُونَ ٤٣

**43.** Au kwani hawa wanaomshirikisha Allah Mtukufu wamewachukua badala Yake Yeye waungu wao wanaowaabudu wakawafanya ni waombezi wakuwaombea kwa Allah Mtukufu katika haja zao? Waambie, «Je mnawafanya ni waombezi kama mnavyodai, ingawa waungu hao hawamiliki chochote na hawafahamu kamwe kuwa nyinyi mnawaabudu?»

قُل لِّلَّهِ ٱلشَّفَٰعَةُ جَمِيعٗاۖ لَّهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ ثُمَّ إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٤٤

**44.** Waambie, ewe Mtume, hao washirikina, Ni wa Allah Mtukufu uombezi wote. Ni Yake Yeye mamalaka ya mbinguni na ardhini na vilivyoko baina yake. Amri yote ni ya Allah Mtukufu Peke Yake. Na hakuna yoyote atakayeombea mbele Yake isipokuwa kwa idhini Yake. Yeye Ndiye Anayemiliki mbingu na ardhi na anayeendesha mambo yake. Lililo wajibu ni kutakwa uombezi kutoka kwa anayeumiliki na atakasiwe Yeye kwa ibada, na usitakwe kutoka kwa waungu wasiodhuru wala kunufaisha, kisha Kwake Yeye mtarudishwa

baada ya kufa kwenu ili mhesabiwe na mlipwe.

**45.** Na Anapotajwa Allah Mtukufu Peke Yake zinachukia nyoyo za wasioamini Marejeo na Ufufuzi baada ya kufa, na wanapotajwa wale wasiokuwa Yeye miongoni mwa masanamu, mizimu na wategemewa huwa wakifurahika kwa kuwa ushirikina unaafikiana na matamanio yao.

وَإِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَحۡدَهُ ٱشۡمَأَزَّتۡ قُلُوبُ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِۖ وَإِذَا ذُكِرَ ٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦٓ إِذَا هُمۡ يَسۡتَبۡشِرُونَ ٤٥

**46.** Sema, «Ewe Allah Mtukufu! Ewe Muumba mbingu na ardhi, Mwenye kuanzisha kuzitengeneza bila kuwa na mfano uliotangulia! Mjuzi wa siri na dhahiri! Wewe unatoa uamuzi baina ya waja wako Siku ya Kiyama katika yale ambayo walikuwa wakitafautiana juu yake ya maneno kuhusu wewe, ukubwa wako, utawala wako na kuhusu kukuamini wewe na kumuamini Mtume wako. Niongoze mimi kwenye haki ambayo watu wametafautiana juu yake, niongoze kwa amri yako. Hakika wewe unamuongoza unayemtaka kwenye njia iliyolingana sawa.» Hii ilikuwa ni miongoni mwa dua za Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), nayo ina mafundisho kwa waja watake himaya kwa Allah Mtukufu Aliyetukuka, na wamuombe kwa mjina Yake mazuri na sifa Zake tukufu.

قُلِ ٱللَّهُمَّ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ عَٰلِمَ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ أَنتَ تَحۡكُمُ بَيۡنَ عِبَادِكَ فِي مَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٤٦

**47.** Na lau hao wanaomshirikisha Allah Mtukufu wangekua nacho kila kilichoko kwenye ardhi miongoni mwa mali, vitu vya thamani na vingine mfano wake wangekitoa Siku ya Kiyama ili wajikomboe

وَلَوۡ أَنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ مَا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفۡتَدَوۡاْ بِهِۦ مِن سُوٓءِ ٱلۡعَذَابِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ وَبَدَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مَا لَمۡ يَكُونُواْ يَحۡتَسِبُونَ ٤٧

kwacho na adhabu mbaya. Na lau wangekitoa na wakataka kujikomboa kwacho kisingekubaliwa kutoka kwao na kisingewafaa kitu chochote kuwaepushia na adhabu ya Allah Mtukufu. Na itawadhihirikia wao Siku hiyo amri ya Allah Mtukufu na adhabu zake wasizokuwa wakizidhania duniani kuwa zitawashukia.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٤٨﴾

**48.** Na yatawadhihirikia hao wakanushaji, Siku ya kuhesabiwa, malipo ya maovu yao waliyoyatenda, kwa kuwa walimnasibishia Allah Mtukufu sifa isiyolingana na Yeye, na wakafanya maasia katika maisha yao, na itawazunguka adhabu kali kila upande, ikiwa ni mateso kwao kwa kulifanyia shere onyo la adhabu ambayo Mtume alikuwa akiwaahidi kuwa itawapata, wakawa hawaitilii maanani.

فَإِذَا مَسَّ ٱلْإِنسَـٰنَ ضُرٌّ دَعَانَا ثُمَّ إِذَا خَوَّلْنَـٰهُ نِعْمَةً مِّنَّا قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلْمٍۭ ۚ بَلْ هِىَ فِتْنَةٌ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٩﴾

**49.** Na ikimpata mwanadamu shida na madhara humuomba Mola wake amuondolee, na tunapomuondolea yaliyompata na tukampa neema kutoka kwetu hurudi kumkanusha Mola wake na kukataa wema Wake na huwa akisema, Haya niliyopewa yanatokana na ujuzi wa Allah Mtukufu kuwa mimi ninafaa na ninastahiki kuyapata. Bali huo ni mtihani wa Allah Mtukufu kuwatahini waja Wake, ili Atazame ni yupi anayemshukuru na anayemkanusha. Lakini wengi wao, kwa ujinga wao na dhana zao mbaya, hawajui kuwa hayo ni mavuto kidogo kidogo kutoka kwa Allah Mtukufu na

ni mtihani kwao kuhusu kushukuru neema.

قَدۡ قَالَهَا ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٥٠

**50.** Kauli kama hii ilisemwa na *ummah* waliopita wenye kukanusha, na haikuwafaa kitu, ilipowajia adhabu, ile mali ambayo walikuwa wakiichuma na watoto.

فَأَصَابَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْۚ وَٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡ هَٰٓؤُلَآءِ سَيُصِيبُهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْ وَمَا هُم بِمُعۡجِزِينَ ٥١

**51.** Yakawapata wale waliyosema kauli hii, miongoni mwa *ummah* waliopita, mateso ya matendo mabaya waliyoyachuma, hivyo basi wakaharakishiwa laana katika maisha ya duniani. Na wale waliojidhulumu nafsi zao katika watu wako, ewe Mtume, na wakasema kauli hii, yatawapata mateso ya yale mabaya waliyoyachuma kama yaliyowapata waliokuwa kabla yao, na hawakuwa wao ni wenye kumponyoka Allah Mtukufu wala kumshinda.

أَوَ لَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٥٢

**52.** Kwani hao hawajui kwamba riziki ya Allah Mtukufu kwa binadamu haimaanishi kuwa aliyeruzukiwa ana hali njema, na kwamba Allah Mtukufu Ana hekima nyingi? na kwamba anamkunjulia riziki Anayemtaka katika waja Wake, awe mwema au muovu, na anampunguzia Anayemtaka katika wao? Hakika katika kukunjua na kupunguza riziki kuna dalili zilizo wazi kwa watu wanaoamini amri ya Allah Mtukufu na kuifanyia kazi.

۞ قُلۡ يَٰعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ أَسۡرَفُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ لَا تَقۡنَطُواْ مِن رَّحۡمَةِ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَغۡفِرُ ٱلذُّنُوبَ جَمِيعًاۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٥٣

**53.** Sema, ewe Mtume, kuwaambia waja wangu waliojidhulumu nafsi zao kwa kuyaendea madhambi ambayo nafsi zao zimewaitia, Msikate tamaa na rehema za Allah Mtukufu, kwa wingi wa madhambi yenu, kwani Allah

Mtukufu Anasamehe dhambi zote kwa mwenye kutubia kutokana nazo na akaziacha, Hakika Allah Mtukufu ni Mwingi wa kusamehe madhambi ya wenye kutubia miongoni mwa waja Wake, ni Mwenye kuwarehemu.

**54.** Na rudini kwa Mola wenu, enyi watu, kwa kutii na kutubia, na mnyenyekeeni kabla hayajawashukia mateso Yake, kisha hakuna yoyote Atakayewanusuru badala ya Allah Mtukufu.

وَأَنِيبُوٓاْ إِلَىٰ رَبِّكُمۡ وَأَسۡلِمُواْ لَهُۥ مِن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَكُمُ ٱلۡعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ٥٤

**55.** Na fuateni bora zaidi katika kile kilichoteremshwa kwenu kutoka kwa Mola wenu, nacho ni Qur'ani tukufu, basi jilazimisheni kufuata amri zake na jiepusheni na makatazo yake kabla haijawajia nyinyi adhabu kwa ghafla na nyinyi hamuijui.

وَٱتَّبِعُوٓاْ أَحۡسَنَ مَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُم مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَكُمُ ٱلۡعَذَابُ بَغۡتَةٗ وَأَنتُمۡ لَا تَشۡعُرُونَ ٥٥

**56.** Na mtiini Mola wenu na tubieni Kwake ili isije nafsi ikajuta na ikasema, 'Ee hasara yangu kwa matendo mema niliyoyapoteza ulimwenguni katika yale Aliyoamrisha Allah Mtukufu na nikafanya kasoro katika kumtii na kutekeleza haki yake! Na ingawa ulimwenguni nilikuwa ni miongoni mwa waliokuwa wakiifanyia shere amri ya Allah Mtukufu, Kitabu Chake, Mtume Wake na waliomuamini.

أَن تَقُولَ نَفۡسٞ يَٰحَسۡرَتَىٰ عَلَىٰ مَا فَرَّطتُ فِي جَنۢبِ ٱللَّهِ وَإِن كُنتُ لَمِنَ ٱلسَّٰخِرِينَ ٥٦

**57.** Au ikasema, 'Lau Allah Mtukufu angeniongoza kwenye Dini Yake ningekua ni miongoni mwa wenye kujikinga na ushirikina na maasia.

أَوۡ تَقُولَ لَوۡ أَنَّ ٱللَّهَ هَدَىٰنِي لَكُنتُ مِنَ ٱلۡمُتَّقِينَ ٥٧

**58.** Au ikasema, itakapoiona adhabu ya Allah Mtukufu imeizunguka Siku ya Kiyama, 'Natamani nipatiwe

أَوۡ تَقُولَ حِينَ تَرَى ٱلۡعَذَابَ لَوۡ أَنَّ لِي كَرَّةٗ فَأَكُونَ مِنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٥٨

nafasi ya kurudi kwenye maisha ya kilimwengu nikawa huko ni miongoni mwa wenye kufanya wema kwa kumtii Mola wao na kufanya matendo yaliyoamrishwa na Mitume.

بَلَىٰ قَدْ جَآءَتْكَ ءَايَٰتِى فَكَذَّبْتَ بِهَا وَٱسْتَكْبَرْتَ وَكُنتَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٥٩﴾

**59.** Maneno siyo kama unavyosema, Kwa hakika aya zangu zilizo wazi zenye kuitolea ushahidi haki zilikujia ukazikanusha, ukazifanyia kiburi usizikubali na usizifuate na ukawa ni miongoni mwa wenye kumkanusha Allah Mtukufu na Mitume Wake.

وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ تَرَى ٱلَّذِينَ كَذَبُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ وُجُوهُهُم مُّسْوَدَّةٌ ۚ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٦٠﴾

**60.** Na Siku ya Kiyama utawaona hao wakanushaji, waliomsifu Mola wao kwa sifa zisizolingana na Yeye na wakamnasibisha Yeye na mshirika na mwana, nyuso zao zimekuwa nyeusi. Si ndani ya Jahanamu kuna mashukio na makao kwa aliyemfanyia Allah Mtukufu kiburi akakataa kumpwekesha na kumtii? Ndio.

وَيُنَجِّى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ بِمَفَازَتِهِمْ لَا يَمَسُّهُمُ ٱلسُّوٓءُ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦١﴾

**61.** Na Allah Mtukufu Atawaokoa na Moto wa Jahanamu na adhabu yake wale waliomcha Mola wao, kwa kutekeleza faradhi Alizoziamrisha na kujiepusha na yale Aliyoyakataza, kwa kufuzu kwao na kutimia matakwa yao, nako ni kufaulu kupata Pepo. Hawataguswa na kitu chochote cha adhabu wala hawatazisikitikia hadhi za duniani walizozikosa.

ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ وَكِيلٌ ﴿٦٢﴾

**62.** Allah Mtukufu Aliyetukuka Ndiye Muumba wa vitu vyote, Ndiye Mola wa hivyo vitu na Ndiye Mwenye kuviendesha. Na Yeye ni Mtunzi wa kila kitu. Anayaendesha mambo yote ya viumbe Vyake.

لَّهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۗ وَٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡخَٰسِرُونَ ٦٣

**63.** Ni za Allah Mtukufu funguo za hazina za mbinguni na ardhini, Anatoa kutoka kwenye hazina hizo kuwapa viumbe Vyake namna Anavyotaka. Na wale waliozikanusha aya za Qur'ani na dalili za wazi zilizomo, hao ndio wenye kupata hasara ulimwenguni kwa kutoafikiwa kuamini, na kesho Akhera kwa kukaa milele Motoni.

قُلۡ أَفَغَيۡرَ ٱللَّهِ تَأۡمُرُوٓنِّيٓ أَعۡبُدُ أَيُّهَا
ٱلۡجَٰهِلُونَ ٦٤

**64.** Sema, ewe Mtume, uwaambie washirikina wa watu wako, «hivi yule asiyekuwa Allah Mtukufu, enyi wajinga, mnanishauri nimuabudu na hali ibada haifai kufanyiwa kitu chochote isipokuwa Yeye?»

وَلَقَدۡ أُوحِيَ إِلَيۡكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكَ
لَئِنۡ أَشۡرَكۡتَ لَيَحۡبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ
مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٦٥

**65.** Kwa hakika uliletewa wahyi wewe, ewe Mtume, na Mitume waliokuwa kabla yako kwamba lau ungemshirikisha Allah Mtukufu na asiyekuwa Yeye amali zako zingebatilika na ungekua miongoni mwa walioangamia waliopata hasara, hivyo basi ukapata hasara ya dini yako na Akhera Yako, kwani pamoja na ushirikina haikubaliwi amali njema.

بَلِ ٱللَّهَ فَٱعۡبُدۡ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ٦٦

**66.** Bali Allah Mtukufu muabudu, ewe Mtume, kwa kumtakasia ibada Peke Yake Asiye na mshirika, na uwe ni miongoni mwa wenye kuzishukuru neema za Allah Mtukufu.

وَمَا قَدَرُواْ ٱللَّهَ حَقَّ قَدۡرِهِۦ وَٱلۡأَرۡضُ
جَمِيعٗا قَبۡضَتُهُۥ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَٱلسَّمَٰوَٰتُ
مَطۡوِيَّٰتُۢ بِيَمِينِهِۦۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا
يُشۡرِكُونَ ٦٧

**67.** Na hawa washirikina hawakumuadhimisha Allah Mtukufu vile Anavyostahiki kuadhimishwa, kwa kuwa wamemuabudu asiyekuwa Yeye pamoja na Yeye miongoni mwa wale wasionufaisha wala kudhuru,

wakamfanya muumbwa, pamoja na uelemevu wake, kuwa ni sawa na Muumba Mtukufu, Ambaye kotokana na uwezo Wake mkubwa ni kwamba ardhi yote itakuwa iko mkononi Mwake Siku ya Kiyama, na mbingu zitakuwa zimekunjwa kwa mkono Wake wa kulia. Ametakasika Allah Mtukufu na kile wanachomshirikisha nacho hao washirikina. Katika aya hii pana dalili ya kuthibitisha kushika kwa mkono, mkono wa kulia na kukunja kwa Allah Mtukufu kama vile inavyolingana na haiba Yake na utukufu Wake bila kueleza namna gani wala kufananisha.

وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَصَعِقَ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا مَن شَآءَ ٱللَّهُۖ ثُمَّ نُفِخَ فِيهِ أُخۡرَىٰ فَإِذَا هُمۡ قِيَامٞ يَنظُرُونَ ٦٨

**68.** Na kutapulizwa kwenye baragumu na hapo atakufa kila aliye kwenye mbingu na ardhi, isipokuwa anayemtaka Allah Mtukufu asife. Kisha Malaika Atapuliza mara ya pili kwenye baragumu akitangaza kufufuliwa viumbe wapate kuhesabiwa mbele ya Mola wao, na wakitahamaki wao wamesimama kutoka makaburini mwao wanangojea yale Atakayowafanyia Allah Mtukufu.

وَأَشۡرَقَتِ ٱلۡأَرۡضُ بِنُورِ رَبِّهَا وَوُضِعَ ٱلۡكِتَٰبُ وَجِاْيٓءَ بِٱلنَّبِيِّـۧنَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَقُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡحَقِّ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٦٩

**69.** Na ardhi itatoa mwangaza Siku ya Kiyama, atakapojitokeza Allah Mtukufu, Aliyetukuka na kuwa juu, ili kutoa hukumu, na hapo Malaika wautandaze ukurasa wa kila mtu, na Mitume waletwe na mashahidi wa kila *ummah*, ili Allah Mtukufu Awaulize manabii kuhusu ufikishaji ujumbe kwa *ummah* wao na majibu waliopata kutoka kwao. Kadhalika waje *ummah* wa Muhammad, rehema

za Allah Mtukufu rehema na amani zimshukie, ili kuutolea ushahidi ufikishaji wa Mitume waliotangulia kwa *ummah* zao iwapo watakataa kuwa walifikishiwa. Na hapo ushahidi uthibiti juu ya *ummah* zote, na Allah Mtukufu Atoe hukumu baina ya waja kwa uadilifu uliotimia. Na wao hawatadhulumiwa kitu chochote kwa kupunguziwa thawabu au kwa kuongezewa mateso.

وَوُفِّيَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا عَمِلَتۡ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِمَا يَفۡعَلُونَ ﴿٧٠﴾

**70.** Na hapo Allah Mtukufu Aipe kila nafsi malipo ya matendo yake, mazuri na mabaya. Na Yeye, kutakasika na sifa za upungufu ni kwake na kutukuka ni Kwake, Ndiye Anayejua zaidi yale waliyoyafanya duniani ya utiifu au ya uasi.

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ زُمَرًاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا فُتِحَتۡ أَبۡوَٰبُهَا وَقَالَ لَهُمۡ خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ رُسُلٞ مِّنكُمۡ يَتۡلُونَ عَلَيۡكُمۡ ءَايَٰتِ رَبِّكُمۡ وَيُنذِرُونَكُمۡ لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ هَٰذَاۚ قَالُواْ بَلَىٰ وَلَٰكِنۡ حَقَّتۡ كَلِمَةُ ٱلۡعَذَابِ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ﴿٧١﴾

**71.** Na waongozwe wale waliomkanusha Allah Mtukufu na Mitume Wake kuelekezwa upande wa Jahanamu makundi kwa makundi, na watakapoifikia itafunguliwa milango yake saba na wale washika hazina wake waliowakilishwa kuisimamia hiyo Jahanamu. Na hao washika hazina watawakaripia kwa kusema, «Vipi nyinyi mlimuasi Allah Mtukufu na mkakataa kuwa Yeye ni Mola wa haki Peke Yake.? Kwani hamkutumiwa Mitume miongoni mwenu wanaowasomea aya za Mola wenu na kuwaonya na vitisho vya Siku ya Leo?» Watasema wakikubali makosa yao, «Ndio, walitujia na ukweli Mitume wa Mola wetu na wakatuonya na Siku ya Leo, lakini lishathibiti neno la Allah Mtukufu

kwamba adhabu Yake itawafikia wenye kumkanusha Yeye».

قِيلَ ٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ فَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلۡمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٢﴾

**72.** Na wataambiwa wale wenye kukataa kuwa Allah Mtukufu Ndiye Mola wa haki, kwa kuwatweza na kuwadhalilisha, «Ingieni kwenye milango ya Jahanamu, hali ya kukaa humo milele.» Ni mbaya mno mwisho wa wale wanaolifanyia kiburi jambo la kumuamini Allah Mtukufu na kufuata kivitendo sheria Yake.

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ إِلَى ٱلۡجَنَّةِ زُمَرًاۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا وَفُتِحَتۡ أَبۡوَٰبُهَا وَقَالَ لَهُمۡ خَزَنَتُهَا سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡ طِبۡتُمۡ فَٱدۡخُلُوهَا خَٰلِدِينَ ﴿٧٣﴾

**73.** Na wataongozwa wale waliomcha Mola wao, kwa kumpwekesha na kufanya vitendo vya utiifu Kwake, wapelekwe Peponi, makundi kwa makundi. Na watakapoifikia na waombewe kuingia, milango yake itafunguliwa, na Malaika waliowakilishwa kuisimamia Pepo watawakaribisha na watawaamkia kwa ucheshi na furaha kwa kuwa wamesafishika na athari za maasia na watawaambia, «Amani iwe juu yenu! Mmesalimika na kila baya. Hali zenu ni nzuri. Basi ingieni Peponi mkae milele humo».

وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى صَدَقَنَا وَعۡدَهُۥ وَأَوۡرَثَنَا ٱلۡأَرۡضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ ٱلۡجَنَّةِ حَيۡثُ نَشَآءُۖ فَنِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ﴿٧٤﴾

**74.** Na hapo Waumini watasema, «Shukrani zote ni za Allah Mtukufu Aliyetuhakikishia ukweli wa ahadi Yake, Aliyotuahidi kupitia kwa ndimi za Mitume Wake, na Akaturithisha ardhi ya Pepo tukawa tunashukia kwenye ardhi hiyo popote pale tunapotaka. Ni mazuri yaliyoje malipo ya watu wema waliojitahidi kumtii Mola wao».

وَتَرَى ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ حَآفِّينَ مِنۡ حَوۡلِ

**75.** Na utawaona Malaika, ewe Nabii, wameizunguka *'Arshi* ya Mwingi

ٱلۡعَرۡشِ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡۚ وَقُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡحَقِّۚ وَقِيلَ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٧٥﴾

wa rehema, wanamtakasa Mola wao na kila kisichofaa kunasibishwa nacho, (na utaona kuwa) Allah Mtukufu Aliyetakasika na kutukuka Amehukumu baina ya viumbe kwa haki na uadilifu, Akawakalisha wenye kuamini Peponi na wenye kukufuru Motoni. Na hapo kutasemwa, «Shukrani zote ni za Allah Mtukufu Mola wa viumbe wote kwa uamuzi Aliyoutoa baina ya watu wa Peponi na Motoni, shukrani ya kutambua wema na hisani na shukrani ya kutambua uadilifu na hekima.»

## SURA YA GHĀFIR

سُورَةُ غَافِرٍ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. «*Ḥā, Mīm*» Yametangulia maelezo kuhusu herufi zilizokatwa na kutengwa mwanzo wa sura ya *Al-Baqarah*.

حمٓ ١

2. Kuteremshiwa Qur'ani Nabii Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, kunatokana na Allah Mtukufu, Aliyeshinda na kutukuka, Mwenye ushindi Ambaye kwa utukufu wake amekishinda kila kiumbe, Mwenye ujuzi wa kila kitu.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٢

3. Mwenye kusamehe dhambi za wafanya dhambi, Mwenye kukubali toba ya wenye kutubia, Mkali wa kutesa juu ya aliyejasiri kufanya dhambi na kutotubia kutokana nayo. Na Yeye, Kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake na kutukuka ni Kwake, Ndiye Mwenye kuwaneemesha na kuwapa fadhla waja Wake watiifu. Hakuna muabudiwa yoyote anayefaa kuabudiwa isipokuwa Yeye. Kwake Yeye ndio mwisho wa viumbe wote Siku hiyo ya Hesabu, ili Amlipe kila mmoja kile anachostahiki.

غَافِرِ ٱلذَّنۢبِ وَقَابِلِ ٱلتَّوۡبِ شَدِيدِ ٱلۡعِقَابِ ذِي ٱلطَّوۡلِۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ إِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ٣

4. Hakuna anayejadili kuhusu aya za Allah Mtukufu na dalili Zake za kutolea ushahidi umoja wa Allah Mtukufu, akawa anazikabili kwa ubatilifu isipokuwa wapinzani wenye kukataa kuwa Yeye Ndiye Mola wa

مَا يُجَٰدِلُ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَلَا يَغۡرُرۡكَ تَقَلُّبُهُمۡ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ٤

kweli Anayestahiki kuabudiwa Peke Yake. Basi kusikudanganye wewe kule kutanga kwao mijini katika aina mbalimbali za biashara, shughuli za kuchuma, starehe za ulimwenguni na uzuri wake.

**5.** Walikanusha, kabla ya makafiri hawa, watu wa Nūḥ na waliowafuata wao miongoni mwa *ummah* waliotangaza vita vyao dhidi ya Mitume, kama vile ʻĀd na Thamūd, kwa kuwa waliazimia kuwaudhi na wakaamua kwa umoja wao wawaadhibu au wawaue. Na kila watu, miongoni mwa *ummah* hawa wenye kuwakanusha Mitume wao, walitaka kumuua Mtume wao na wakajadiliana na yeye kwa njia ya ubatilifu ili waitengue haki kwa kujadili kwao, na kwa hivyo nikawatesa. Basi ni namna gani kule kuwatesa kwangu kulikuwa ni mazingatio kwa viumbe na mawaidha kwa watakaokuja baada yao?

كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَٱلۡأَحۡزَابُ
مِنۢ بَعۡدِهِمۡۖ وَهَمَّتۡ كُلُّ أُمَّةِۭ بِرَسُولِهِمۡ
لِيَأۡخُذُوهُۖ وَجَٰدَلُواْ بِٱلۡبَٰطِلِ لِيُدۡحِضُواْ بِهِ
ٱلۡحَقَّ فَأَخَذۡتُهُمۡۖ فَكَيۡفَ كَانَ عِقَابِ ٥

**6.** Na kama yalivyothibiti mateso kwa *ummah* waliopita waliowakanusha Mitume wao, pia yalithibiti kwa wale waliokufuru kuwa wao ni watu wa Motoni.

وَكَذَٰلِكَ حَقَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ
كَفَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ ٦

**7.** Wale wanaoibeba *ʻArshi* ya Allah Mtukufu miongoni mwa Malaika na wale walioko pembezoni mwake kati ya wale wanaoizunguka miongoni mwao, wanamtakasa Allah Mtukufu na kila kasoro, wanamshukuru kwa yale Anayostahiki, wanamuamini Yeye haki ya kumuamini na wanamuomba Awasamehe Waumini kwa kusema, «Mola wetu! Umekienea kila kitu kwa rehema na ujuzi. Kwa hivyo

ٱلَّذِينَ يَحۡمِلُونَ ٱلۡعَرۡشَ وَمَنۡ حَوۡلَهُۥ
يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَيُؤۡمِنُونَ بِهِۦ
وَيَسۡتَغۡفِرُونَ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْۖ رَبَّنَا وَسِعۡتَ
كُلَّ شَيۡءٖ رَّحۡمَةٗ وَعِلۡمٗا فَٱغۡفِرۡ لِلَّذِينَ
تَابُواْ وَٱتَّبَعُواْ سَبِيلَكَ وَقِهِمۡ عَذَابَ
ٱلۡجَحِيمِ ٧

wasamehe wale waliotubia kutokana na ushirikina na maasia na wakafuata njia uliyowaamrisha waifuate, nayo ni Uislamu, na uwaepushie adhabu ya Moto na vitisho vyake».

رَبَّنَا وَأَدۡخِلۡهُمۡ جَنَّٰتِ عَدۡنٍ ٱلَّتِي وَعَدتَّهُمۡ وَمَن صَلَحَ مِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَأَزۡوَٰجِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٨

**8.** Mola wetu! Na uwatie Waumini kwenye mabustani ya Pepo ya *'Adn* uliyowaahidi wao na baba zao, wake zao na watoto wao waliokuwa wema kwa Imani na matendo mazuri. Hakika wewe Ndiye Mshindi Mwenye kukishinda kila kitu, Ndiye Mwingi wa hekima katika uendeshaji Wake na utengenezaji Wake.

وَقِهِمُ ٱلسَّيِّـَٔاتِۚ وَمَن تَقِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ يَوۡمَئِذٖ فَقَدۡ رَحِمۡتَهُۥۚ وَذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٩

**9.** Na uwaepushie mwisho mbaya wa dhambi zao, usiwaadhibu kwa dhambi hizo. Na yoyote yule utakayemuepushia mabaya Siku ya kuhesabiwa, huyo umeshamrehemu na umempa neema ya kuokolewa na adhabu yako. Na huko ndiko kufaulu kukubwa ambako hakuna kufaulu kupita huko.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُنَادَوۡنَ لَمَقۡتُ ٱللَّهِ أَكۡبَرُ مِن مَّقۡتِكُمۡ أَنفُسَكُمۡ إِذۡ تُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلۡإِيمَٰنِ فَتَكۡفُرُونَ ١٠

**10.** Hakika ya wale waliokanusha kuwa Allah Mtukufu Ndiye Mola wa haki na wakaielekeza ibada kwa asiyekuwa Yeye, watakapovishuhudia wenyewe vitisho vya Moto watajichukia machukivu makubwa, na hapo walinzi wa Moto wa Jahanamu watawaita na kuwaambia, «Machukivu ya Allah Mtukufu kwenu huko ulimwenguni, Alipowataka nyinyi mumuamini Yeye na muwafuate Mitume Wake na mkakataa, yalikuwa makubwa zaidi kuliko vile mnavyojichukia nyinyi wenyewe hivi sasa, baada ya kujua kwenu kuwa mnastahili hasira za Allah Mtukufu na adhabu Yake».

قَالُوا۟ رَبَّنَآ أَمَتَّنَا ٱثْنَتَيْنِ وَأَحْيَيْتَنَا ٱثْنَتَيْنِ فَٱعْتَرَفْنَا بِذُنُوبِنَا فَهَلْ إِلَىٰ خُرُوجٍ مِّن سَبِيلٍ ﴿١١﴾

**11.** Makafiri watasema, «Mola wetu! Umetufisha mara mbili: tulipokuwa matone ya manii ndani ya matumbo ya mama zetu kabla ya kupulizwa roho na ulipokoma muda wetu wa kuishi katika uhai wa duniani, na umetuhuisha mara mbili:katika nyumba ya duniani siku tuliyozaliwa na siku tuliyofufuliwa kutoka makaburini mwetu. Kwa hivyo sisi sasa tunakubali makosa yetu yaliyotangulia, basi je kuna njia yoyote ya sisi kutoka Motoni na uturudishe kupitia njia hiyo duniani tukapate kufanya matendo ya utiifu kwako?» Lakini haliwi hilo kabisa la wao kunufaika kwa kukubali kwao huku.

ذَٰلِكُم بِأَنَّهُۥٓ إِذَا دُعِىَ ٱللَّهُ وَحْدَهُۥ كَفَرْتُمْ وَإِن يُشْرَكْ بِهِۦ تُؤْمِنُوا۟ ۚ فَٱلْحُكْمُ لِلَّهِ ٱلْعَلِىِّ ٱلْكَبِيرِ ﴿١٢﴾

**12.** Adhabu hiyo itakayowapata, enyi makafiri, ni kwa sababu ya kuwa nyinyi mlikuwa mkiitwa kwenye kumpwekesha Allah Mtukufu na kumtakasia matendo mema mnalikanusha hilo, na ashirikishwapo Allah Mtukufu mnaliamini hilo na mnalifuata. Basi Allah Mtukufu Ndiye Muamuzi kwa viumbe wake, Ndiye Muadilifu Asiyedhulumu, Anamuongoza Ananayemtaka na Anampoteza Anayemtaka, Anamrehemu Anayemtaka na Anamuadhibu Anayemtaka. Hapana Mola isipokuwa Yeye, Aliye juu kidhati, kicheo na kinguvu (kupitisha Analolitaka).

هُوَ ٱلَّذِى يُرِيكُمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُنَزِّلُ لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ رِزْقًا ۚ وَمَا يَتَذَكَّرُ إِلَّا مَن يُنِيبُ ﴿١٣﴾

**13.** Yeye Ndiye Anayewaonyesha, enyi watu, uwezo Wake kwa zile alama kubwa zenye kutolea ushahidi ukamilifu wa Mwenye kuziumba na kuzianzisha, na Anawateremshia

mvua kutoka mawinguni ambayo kwayo mnaruzukiwa. Na hajikumbushi kwa alama hizi isipokuwa yule anayerudi kwenye utiifu wa Allah Mtukufu na kumtakasia ibada.

**14.** Basi, enyi waumini, mtakasieni Allah Mtukufu Peke Yake ibada na dua, na nendeni kinyume na washirikina katika nyendo zao, na hata kama hilo litawakasirisha wao msiwajali.

فَٱدۡعُواْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡكَٰفِرُونَ ١٤

**15.** Allah Mtukufu Ndiye Mtukufu Aliye juu kabisa Ambaye daraja Zake zimepaa juu sana kwa namna ya kuwa Yeye, kwa daraja hizo, Ameepukana na viumbe Vyake na kimekuwa juu cheo Chake. Yeye Ndiye Mwenye (*ʿArsh* iliyo kubwa). Na miongoni mwa rehema Zake kwa waja Wake ni kuwatumia Wajumbe kuwapelekea wahyi ambao kwa wahyi huo wanapata uhai na kuwa kwenye mwangaza wa kuwapa muelekeo katika mambo yao, ili hao Mitume (walioletewa wahyi) wawaonye waja wa Allah na siku ya Kiyama ambayo watakutana Siku hiyo wa mwanzo na wa mwisho.

رَفِيعُ ٱلدَّرَجَٰتِ ذُو ٱلۡعَرۡشِ يُلۡقِي ٱلرُّوحَ مِنۡ أَمۡرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ لِيُنذِرَ يَوۡمَ ٱلتَّلَاقِ ١٥

**16.** Siku ya Kiyama watajitokeza viumbe mbele ya Mola wao, hakuna chochote kuhusu wao au kuhusu matendo yao waliyoyafanya ulimwenguni kitakachofichika kwa Allah Mtukufu. Hapo Atasema Allah Mtukufu Aliyetakasika na kila sifa ya upungufu, «Ni wa nani ufalme na mamlaka Siku ya Leo?» Na Ajijibu Mwenyewe, «Ni vya Allah Mtukufu Aliyepwekeka kwa majina Yake, sifa

يَوۡمَ هُم بَٰرِزُونَۖ لَا يَخۡفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِنۡهُمۡ شَيۡءٞۚ لِّمَنِ ٱلۡمُلۡكُ ٱلۡيَوۡمَۖ لِلَّهِ ٱلۡوَٰحِدِ ٱلۡقَهَّارِ ١٦

Zake na vitendo Vyake, Mwenye kutendesha nguvu, Aliyevishinda viumbe vyote kwa uwezo Wake na utukufu wake».

ٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡۚ لَا ظُلۡمَ ٱلۡيَوۡمَۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ١٧

**17.** Leo italipwa kila nafsi kwa kile ilichokitenda duniani, chema au kiovu; hakuna maonevu leo kufanyiwa yoyote, ya kuongezewa dhambi zake au kupunguziwa thawabu zake. Hakika Allah Mtukufu ni Mwepesi wa kuhesabu, basi msiione Siku hiyo ni yenye kuchelewa kufika, kwani iko karibu.

وَأَنذِرۡهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡأٓزِفَةِ إِذِ ٱلۡقُلُوبُ لَدَى ٱلۡحَنَاجِرِ كَٰظِمِينَۚ مَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ حَمِيمٖ وَلَا شَفِيعٖ يُطَاعُ ١٨

**18.** Na uwaonye watu, ewe Mtume, na Siku ya Kiyama iliyo karibu, ingawa wao waiona kuwa iko mbali, pindi nyoyo za waja, kwa kuogopa mateso ya Allah Mtukufu, zitakapopanda juu vifuani mwao na kushikana na koo zao, na hali wao wamejawa na huzuni. Madhalimu hawatakuwa na jamaa wa karibu wala rafiki wala muombezi wa kuwaombea kwa Mola wao akawa ni mwenye kukubaliwa.

يَعۡلَمُ خَآئِنَةَ ٱلۡأَعۡيُنِ وَمَا تُخۡفِي ٱلصُّدُورُ ١٩

**19.** Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kila sifa ya upungufu, Anakijua kile kinachoonwa na macho kwa njia ya siri na kuibia, na kile ambacho mtu anakidhamiria katika nafsi yake kizuri au kibaya.

وَٱللَّهُ يَقۡضِي بِٱلۡحَقِّۖ وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَقۡضُونَ بِشَيۡءٍۗ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ٢٠

**20.** Na Allah Mtukufu Anahukumu baina ya watu kwa uadilifu kwa kumpa kila mtu haki yake. Na wale waungu wanaoabudiwa badala ya Allah Mtukufu, hawahukumu chochote kwa kutoweza kwao kufanya hivyo. Hakika Allah Mtukufu Ndiye Mwenye kuyasikia maneno

ya waja Wake, Ndiye Mwenye kuyaona matendo wanayoyafanya, na Atawalipa kwayo.

۞ أَوَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ كَانُواْ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَانُواْ هُمۡ أَشَدَّ مِنۡهُمۡ قُوَّةٗ وَءَاثَارٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡ وَمَا كَانَ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٖ ﴿٢١﴾

**21.** Kwani hawakutembea katika ardhi hawa wanaoukanusha utume wako, ewe Mtume, wakaangalia ulikuwa vipi mwisho wa *(ummah)* waliopita kabla yao? Walikuwa na nguvu zaidi kuliko wao na wenye athari zilizosalia muda mrefu zaidi, na hazikuwafaa wao nguvu zao nyingi wala miili yao mikubwa yenye nguvu, kwani Allah Mtukufu Aliwapatiliza kwa kuwatesa, kwa sababu ya ukafiri wao na kutenda kwao madhambi, na hawakuwa na mwokoaji wa kuwaokoa na adhabu ya Allah Mtukufu na kuizuia isiwafike.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَانَت تَّأۡتِيهِمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَكَفَرُواْ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ قَوِيّٞ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ﴿٢٢﴾

**22.** Adhabu hiyo iliyowafikia wakanushaji waliopita ilikuwa ni kwa sababu ya msimamo wao juu ya Mitume wa Allah Mtukufu waliokuja na dalili za yakini za kuonesha ukweli wa madai yao, basi wakawakanusha na wakawafanya warongo, na Allah Mtukufu Akawapatiliza kwa mateso Yake, hakika Yeye ni Mwenye nguvu hashindwi na yoyote, ni Mkali wa kutesa kwa aliyemkanusha na kumuasi.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ﴿٢٣﴾

**23.** Hakika tulimpelekea Mûsã alama zetu kubwa zenye kutolea ushahidi uhakika wa utume aliopewa, na hoja za wazi juu ya ukweli wake katika ulinganizi wake, na kutenguka yale ambayo walikuwa nayo wale waliopelekewa hao Mitume.

إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَقَٰرُونَ فَقَالُواْ سَٰحِرٞ كَذَّابٞ ﴿٢٤﴾

**24.** Apate kuenda kwa Fir'awn, mfalme wa Misri, na Hãmãn waziri wake, na Qãrûn mwenye mali nyingi na

mahazina ya vitu vya thamani, wakaukanusha utume wake na wakafanya kiburi na wakamwambia, «Yeye ni mchawi mrongo sana, vipi anadai kuwa yeye ametumwa kwa watu kuwa ni Mtume?»

**25.** Basi Mûsã alipomjia Firʿawn, Hãmãn na Qãrûn kwa miujiza ya wazi kutoka kwetu, hawakutosheka kwa kuipinga na kuikanusha, bali walisema, waueni wana wa kiume wa wale walioamini pamoja naye na waacheni wanawake wao watumike na wafanywe watumwa. Na haikuwa mipango ya makafiri isipokuwa ni yenye kupita na kuangamia.

فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلۡحَقِّ مِنۡ عِندِنَا قَالُواْ ٱقۡتُلُوٓاْ أَبۡنَآءَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ وَٱسۡتَحۡيُواْ نِسَآءَهُمۡۚ وَمَا كَيۡدُ ٱلۡكَٰفِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ ٢٥

**26.** Na Firʿawn alisema kuwaambia wakubwa wa watu wake, «Niacheni nimuue Mûsã, na amuombe Mola wake, anayedai kuwa Yeye amemtuma kwetu, Amhifadhi na sisi. Mimi ninachelea asije akaigeuza dini yenu mliyonayo au asije akaeneza uharibifu kwenye ardhi ya Misri».

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ ذَرُونِيٓ أَقۡتُلۡ مُوسَىٰ وَلۡيَدۡعُ رَبَّهُۥٓۖ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يُبَدِّلَ دِينَكُمۡ أَوۡ أَن يُظۡهِرَ فِي ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡفَسَادَ ٢٦

**27.** Na Mûsã akasema kumwambia Firʿawn na viongozi wa mamlaka yake, «Mimi nimeomba hifadhi kwa Mola wangu na Mola wenu, enyi watu, Anihami na kila mwenye kiburi cha kukataa kumpwekesha Allah Mtukufu na kumtii, asiyeiamini Siku ambayo Allah Mtukufu Atawahesabu viumbe Wake».

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِنِّي عُذۡتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُم مِّن كُلِّ مُتَكَبِّرٖ لَّا يُؤۡمِنُ بِيَوۡمِ ٱلۡحِسَابِ ٢٧

**28.** Na akasema mtu mwenye kumuamini Allah Mtukufu miongoni mwa jamaa za Fir'awn anayeificha Imani yake akiwakemea watu wake, «Vipi nyinyi mtahalalisha kuuawa kwa mtu

وَقَالَ رَجُلٞ مُّؤۡمِنٞ مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَكۡتُمُ إِيمَٰنَهُۥٓ أَتَقۡتُلُونَ رَجُلًا أَن يَقُولَ رَبِّيَ ٱللَّهُ وَقَدۡ جَآءَكُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ مِن

رَبِّكُمۡۖ وَإِن يَكُ كَٰذِبٗا فَعَلَيۡهِ كَذِبُهُۥۖ وَإِن يَكُ صَادِقٗا يُصِبۡكُم بَعۡضُ ٱلَّذِي يَعِدُكُمۡۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي مَنۡ هُوَ مُسۡرِفٞ كَذَّابٞ ٢٨

asiyekuwa na kosa kwenu isipokuwa anasema, ‘Mola wangu ni Allah Mtukufu’ na hali yeye amewajia na hoja za yakini kutoka kwa Mola wenu juu ya ukweli wa anayoyasema» Na iwapo Mûsã ni mrongo basi urongo wake utamdhuru mwenyewe, na iwapo ni mkweli basi baadhi ya yale anayowaonya kwayo yatawapata. Hakika Allah Mtukufu Hamuelekezi kwenye haki yoyote mwenye kupitisha mpaka kwa kuiacha haki na kuielekea batili, aliye mwingi wa urongo kwa kumnasibishia Allah Mtukufu ukiukaji wake.

يَٰقَوۡمِ لَكُمُ ٱلۡمُلۡكُ ٱلۡيَوۡمَ ظَٰهِرِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَمَن يَنصُرُنَا مِنۢ بَأۡسِ ٱللَّهِ إِن جَآءَنَاۚ قَالَ فِرۡعَوۡنُ مَآ أُرِيكُمۡ إِلَّا مَآ أَرَىٰ وَمَآ أَهۡدِيكُمۡ إِلَّا سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ٢٩

**29.** Enyi watu wangu! Utawala ni wenu leo hali ya kuwa mna ushindi katika ardhi ya Misri juu raia wenu miongoni mwa Wana wa Isrãîl na wengineo. Ni nani atakayeizuia adhabu ya Allah Mtukufu ikiwa itatushukia? Fir’awn akasema kuwajibu watu wake, «Siwapatii ushauri, enyi watu, wala mawazo isipokuwa ule ninaouona kuwa ni mzuri na wa sawa kwangu na kwenu. Na siwaiti isipokuwa kwenye njia ya haki na usawa».

وَقَالَ ٱلَّذِيٓ ءَامَنَ يَٰقَوۡمِ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُم مِّثۡلَ يَوۡمِ ٱلۡأَحۡزَابِ ٣٠

**30.** Na akasema yule Aliyeamini katika jamaa za Fir’awn kumwambia Fir’awn na viongozi wa mamlaka yake kwa kuwapa ushauri na kuwaonya, «Mimi ninawaogopea mkimuua Mûsã mfano wa siku ya makundi yaliyojikusanya dhidi ya manabii wao».

مِثۡلَ دَأۡبِ قَوۡمِ نُوحٖ وَعَادٖ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡۚ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلۡمٗا لِّلۡعِبَادِ ٣١

**31.** Mfano wa mwenendo wa watu wa Nūḥ, ʿĀd, Thamūd na waliokuja baada yao katika ukafiri na ukanushaji, ambao Allah Mtukufu Aliwaangamiza kwa sababu ya hilo.

Na Allah Mtukufu, Aliyetakasika, Hataki kuwafanyia maonevu waja, Akawa Atawaadhibu bila dhambi walilolitenda. Allah Mtukufu Yuko juu sana katika kujiepusha na maonevu na upungufu.

وَيَٰقَوۡمِ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ يَوۡمَ ٱلتَّنَادِ ٣٢

**32.** Na enyi watu wangu! Mimi ninawachelea nyinyi adhabu ya Siku ya Kiyama. Siku ambayo wataitana watu wao kwa wao kwa kitisho cha Kisimamo Siku hiyo.

يَوۡمَ تُوَلُّونَ مُدۡبِرِينَ مَا لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِنۡ عَاصِمٖۗ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنۡ هَادٖ ٣٣

**33.** Siku ambayo mtazunguka muende hali ya kukimbia, hamtakuwa na mwenye kuwahami wala kuwanusuru. Na yoyote yule ambaye Allah Mtukufu atamuacha Asimuafikie kuufikia uongofu Wake, basi yeye hatakuwa na mtu mwenye kumuongoza kwenye haki na usawa.

وَلَقَدۡ جَآءَكُمۡ يُوسُفُ مِن قَبۡلُ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَمَا زِلۡتُمۡ فِي شَكّٖ مِّمَّا جَآءَكُم بِهِۦۖ حَتَّىٰٓ إِذَا هَلَكَ قُلۡتُمۡ لَن يَبۡعَثَ ٱللَّهُ مِنۢ بَعۡدِهِۦ رَسُولٗاۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَنۡ هُوَ مُسۡرِفٞ مُّرۡتَابٌ ٣٤

**34.** Na Allah Mtukufu amemtuma kwenu Nabii Yūsuf mwana wa Yaʿqūb, amani ziwashukie, kabla ya Mtume Mûsã, Akampatia dalili zilizo wazi juu ya ukweli wake, na Akawaamuru nyinyi kumuabudu Allah Mtukufu Peke Yake Asiye na mshirika, mkaendelea kuwa na shaka juu ya yale aliyokuja nayo katika kipindi cha uhai wake mpaka alipokufa. Na alipokufa shaka yenu iliongezeka na pia ushirikina wenu na mkasema, ‘Allah Mtukufu Hatatuma mjumbe baada yake.’ Mfano wa upotevu huu ndivyo Allah Mtukufu Anavyompoteza kila anayeikiuka haki, mwenye shaka juu ya upweke wa Allah Mtukufu Aliyetukuka, Asimuafikie kwenye uongofu.

ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيۡرِ
سُلۡطَٰنٍ أَتَىٰهُمۡۖ كَبُرَ مَقۡتًا عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۚ كَذَٰلِكَ يَطۡبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ
قَلۡبِ مُتَكَبِّرٖ جَبَّارٖ ٣٥

**35.** Wale wanaobishana na aya za Allah Mtukufu na hoja Zake kwa kuzipinga bila kuwa na hoja zenye kukubalika, upinzani wao huo unawaletea machukivu makubwa kwa Allah Mtukufu na kwa wale walioamini, kama alivyopiga Allah Mtukufu mhuri kwenye nyoyo za hawa wapinzani na akazifunika zisiongoke, ndivyo Anavyoupiga mhuri moyo wa kila mwenye kiburi cha kumfanya akatae kumpwekesha Allah Mtukufu na kumtii, aliye mjeuri sana kwa wingi wa udhalimu wake na uadui wake.

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ يَٰهَٰمَٰنُ ٱبۡنِ لِي صَرۡحٗا لَّعَلِّيٓ
أَبۡلُغُ ٱلۡأَسۡبَٰبَ ٣٦

**36.** Na Fir’awn akasema akimkanusha Mûsã katika ule mwito wake wa kumkubali Mola wa viumbe wote na kujisalimisha Kwake, «Ewe Hãmãn! Nijengee jengo kubwa. Huenda mimi nikafikia milango ya mbingu au nikakifikia kile chenye kunifikisha hapo».

أَسۡبَٰبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ فَأَطَّلِعَ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ
وَإِنِّي لَأَظُنُّهُۥ كَٰذِبٗاۚ وَكَذَٰلِكَ زُيِّنَ
لِفِرۡعَوۡنَ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَصُدَّ عَنِ ٱلسَّبِيلِۚ
وَمَا كَيۡدُ فِرۡعَوۡنَ إِلَّا فِي تَبَابٖ ٣٧

**37.** Nipate kumtazama Mungu wa Mûsã mimi mwenyewe. Na mimi ninadhani kuwa Mûsã ni mrongo katika madai yake kwamba sisi tuna Mola na kwamba Yeye Yuko juu ya mbingu. Hivyo ndivyo alivyopambiwa Firʻawn matendo yake mabaya akayadhania ni mazuri, na ndivyo alivyozuiliwa njia ya haki kwa sababu ya ubatilifu aliopambiwa nao. Na hazikuwa hila za Fir’awn na mipango yake ya kuwalaghai watu kuwa yeye yuko katika usawa na Mūsă yuko kwenye ubatilifu isipokuwa kwenye hasara na maangamivu, hakukuwa na kitu chenye kumfidisha isipokuwa kupata usumbufu wa duniani na Akhera.

وَقَالَ ٱلَّذِيٓ ءَامَنَ يَٰقَوۡمِ ٱتَّبِعُونِ أَهۡدِكُمۡ سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ٣٨

**38.** Na akasema yule aliyeamini, akirudia ushauri wake, «Enyi watu wangu! Nifuateni niwaongoze njia ya uongofu na usawa».

يَٰقَوۡمِ إِنَّمَا هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا مَتَٰعٞ وَإِنَّ ٱلۡأٓخِرَةَ هِيَ دَارُ ٱلۡقَرَارِ ٣٩

**39.** Enyi watu wangu! Hakika ya uhai huu wa kilimwengu ni uhai wa watu kustarehe kidogo, kisha unakatika na kuondoka, basi inatakikana msiutegemee na kwamba Nyumba ya Akhera na starehe za daima zilizomo ndani yake ndiyo mahali pa makazi ya nyinyi kutulia humo, basi inatakikana muipe kipaumbele na mtende kwa ajili yake matendo mema ambayo yatawapatia furaha huko.

مَنۡ عَمِلَ سَيِّئَةٗ فَلَا يُجۡزَىٰٓ إِلَّا مِثۡلَهَاۖ وَمَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا مِّن ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ يُرۡزَقُونَ فِيهَا بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٤٠

**40.** Mwenye kumuasi Allah Mtukufu katika uhai wake na akapotoka kwenye njia ya uongofu, hatalipwa huko Akhera isipokuwa mateso yanayolingana na maasia yake. Na mwenye kumtii Allah Mtukufu na akafanya matendo mema, kwa kufuata maamrisho Yake na kujiepusha na makatazo Yake, awe mwanamume au mwanamke, na hali yeye ni mwenye kumuamini Allah Mtukufu na kumpwekesha, basi hao wataingia Peponi na humo Allah Mtukufu Atawaruzuku kutokana na matunda yake na starehe zake pasi na hesabu.

۞وَيَٰقَوۡمِ مَا لِيٓ أَدۡعُوكُمۡ إِلَى ٱلنَّجَوٰةِ وَتَدۡعُونَنِيٓ إِلَى ٱلنَّارِ ٤١

**41.** Na enyi watu wangu! Vipi mimi ninawalingania kumuamini Allah Mtukufu na kumfuata Mtume Wake Mûsã, nao ni ulinganizi utakaowafanya nyinyi muishie Peponi na muwe mbali na vitisho vya Moto, na nyinyi mnanilingania kufanya matendo yenye kupelekea kwenye adhabu ya Allah Mtukufu na mateso Yake Motoni?

**42.** Mnanilingania mimi nimkanushe Allah Mtukufu na nimshirikishe Yeye na kitu ambacho sina ujuzi nacho kuwa kinastahiki kuabudiwa badala Yake, na hili ni miongoni madhambi makubwa zaidi na maovu zaidi, Na mimi ninawalingania kwenye njia yenye kupelekea kwa Allah Mtukufu Aliye Mshindi katika kutesa Kwake, Mwingi wa msamaha kwa aliyerudia Kwake kwa kutubia baada ya kumuasi.

تَدۡعُونَنِي لِأَكۡفُرَ بِٱللَّهِ وَأُشۡرِكَ بِهِۦ مَا لَيۡسَ لِي بِهِۦ عِلۡمٞ وَأَنَا۠ أَدۡعُوكُمۡ إِلَى ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡغَفَّٰرِ ﴿٤٢﴾

**43.** Ukweli ni kwamba kile mnachoniitia kukiamini hakistahiki kuitiwa wala kutegemewa kwa kupata himaya duniani wala Akhera, kwa kuwa chenyewe kina udhaifu na upungufu. Na mjuwe kwamba mwisho wa viumbe vyote ni kwa Allah Mtukufu Aliyetakasika, na Yeye Atamlipa kila mtendaji kwa matendo yake, na wale waliokiuka mipaka Yake kwa kufanya vitendo vya uasi, kumwaga damu na kukanusha, wao ndio watu wa Motoni.

لَا جَرَمَ أَنَّمَا تَدۡعُونَنِيٓ إِلَيۡهِ لَيۡسَ لَهُۥ دَعۡوَةٞ فِي ٱلدُّنۡيَا وَلَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَنَّ مَرَدَّنَآ إِلَى ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلۡمُسۡرِفِينَ هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ ﴿٤٣﴾

**44.** Alipowasihi na wakamkatalia aliwaambia, «Basi mtakumbuka kuwa mimi niliwasihi na nikawakumbusha, na mtajuta wakati ambao majuto hayatanufaisha. Na mimi ninahamia kwa Mola wangu, nataka hifadhi Yake na ninamtegemea Yeye, hakika Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, ni Mtambuzi wa hali za waja na malipo ya wanayostahiki malipo, hakuna kinachofichika Kwake chochote katika hayo».

فَسَتَذۡكُرُونَ مَآ أَقُولُ لَكُمۡۚ وَأُفَوِّضُ أَمۡرِيٓ إِلَى ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ بَصِيرُۢ بِٱلۡعِبَادِ ﴿٤٤﴾

**45.** Basi Allah Mtukufu, Aliyetakasika, Akamuokoa mtu huyo aliyeamini na mateso ya vitimbi vya Fir'awn

فَوَقَىٰهُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِ مَا مَكَرُواْۖ وَحَاقَ بِـَٔالِ فِرۡعَوۡنَ سُوٓءُ ٱلۡعَذَابِ ﴿٤٥﴾

na jamaa zake, na ikawashukia wao adhabu mbaya, kwa kuwa Allah Mtukufu Aliwazamisha wote mpaka wa mwisho wao.

ٱلنَّارُ يُعۡرَضُونَ عَلَيۡهَا غُدُوّٗا وَعَشِيّٗاۚ وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ أَدۡخِلُوٓاْ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ أَشَدَّ ٱلۡعَذَابِ ٤٦

**46.** Kwanza walipatikana na gharika wakaangamia, kisha wakawa wanaadhibiwa ndani ya makaburi yao ambapo Moto unaletwa kwao, asubuhi na jioni, mpaka wakati wa kuhesabiwa. Na Siku ambayo Kiyama kitasimama kutasemwa, «Watieni Motoni jamaa wa Fir'awn ukiwa ni malipo ya matendo mabaya waliyoyatenda.» Aya hii ndio msingi wa kuthibitisha adhabu ya kaburini.

وَإِذۡ يَتَحَآجُّونَ فِي ٱلنَّارِ فَيَقُولُ ٱلضُّعَفَٰٓؤُاْ لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُوٓاْ إِنَّا كُنَّا لَكُمۡ تَبَعٗا فَهَلۡ أَنتُم مُّغۡنُونَ عَنَّا نَصِيبٗا مِّنَ ٱلنَّارِ ٤٧

**47.** Na pindi watakapogombana watu wa Motoni na kulaumiana wao kwa wao, hapo wajenge hoja wafuasi wenye kufuata dhidi ya viongozi wenye kiburi ambao waliwapoteza na wakawapambia njia ya uovu, kwa kuwaambia, «Je, nyinyi mtatuondolea sehemu ya Moto kwa kujibebesha fungu la adhabu yetu?»

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُوٓاْ إِنَّا كُلّٞ فِيهَآ إِنَّ ٱللَّهَ قَدۡ حَكَمَ بَيۡنَ ٱلۡعِبَادِ ٤٨

**48.** Viongozi waliokuwa na kiburi watasema, wakieleza udhalili wao, «Hatutawabebea kitu chochote cha adhabu ya Moto, na hali sisi sote tumo ndani yake, hatuna namna ya kuokoka nao, Allah Mtukufu Amegawanya adhabu baina yetu kwa uamuzi Wake wa haki, kila mmoja wetu kwa kadiri anayostahiki».

وَقَالَ ٱلَّذِينَ فِي ٱلنَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ ٱدۡعُواْ رَبَّكُمۡ يُخَفِّفۡ عَنَّا يَوۡمٗا مِّنَ ٱلۡعَذَابِ ٤٩

**49.** Na watasema wale waliyomo Motoni miongoni mwa watu wakubwa wenye kiburi na wanyonge wakiwaambia walinzi wa Jahanamu, «Muombeni Mola wenu atusahilishie adhabu kwa

siku moja ili tupate kiasi fulani cha mapumziko».

قَالُوٓا۟ أَوَلَمْ تَكُ تَأْتِيكُمْ رُسُلُكُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ ۚ قَالُوا۟ فَٱدْعُوا۟ ۗ وَمَا دُعَٰٓؤُا۟ ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ٥٠

**50.** Washika hazina wa Jahanamu waseme kuwaambia kwa njia ya kuwakaripia na kuwalaumu, «Maombi haya hayatafaa kitu. Kwani hawakuwajia nyinyi Mitume wenu na hoja za wazi kutoka kwa Allah Mtukufu na mkawakanusha?» Hapo wale wakanushaji walikubali hilo na waseme, «Ndio, wametujia.» Na washika hazina wa Jahanamu wajiepushe na wao na waseme, «Sisi hatutawaombea wala kuingilia kati kuhusu nyinyi. Ombeni nyinyi wenyewe, lakini dua hiyo haitafaa kitu, kwa kuwa nyinyi ni makafiri, na hayawi maombi ya makafiri isipokuwa ni yenye kupotea, hayakubaliwi wala hayaitikiwi».

إِنَّا لَنَنصُرُ رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَيَوْمَ يَقُومُ ٱلْأَشْهَٰدُ ٥١

**51.** Sisi tutawapa ushindi mitume wetu na wale waliowafuata, na tutawapa nguvu juu ya wale waliowaudhi katika uhai wa kilimwengu na Siku ya Kiyama, Siku ambayo watatoa ushahdi Malaika, Manabii na Waumini juu ya watu waliopita waliowakanusha Mitume wao; watatoa ushahidi kwamba Mitume walifikisha jumbe za Mola wao na kwamba watu hao waliwakanusha.

يَوْمَ لَا يَنفَعُ ٱلظَّٰلِمِينَ مَعْذِرَتُهُمْ ۖ وَلَهُمُ ٱللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ٥٢

**52.** Siku ya kuhesabiwa, hawatanufaika makafiri waliokiuka mipaka ya Allah Mtukufu kwa zile nyudhuru wanazozitoa za kuwakanusha Mitume wa Allah Mtukufu. Watakalolipata ni kufukuzwa kwenye rehema za Allah Mtukufu, na watakuwa na Nyumba mbaya huko Akhera, nayo ni Moto.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡهُدَىٰ وَأَوۡرَثۡنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡكِتَٰبَ ٥٣

**53.** Kwa hakika tulimpa Mûsã Taurati na miujiza miongoni mwa vitu vinavyoongoza kwenye haki, na tukawafanya Wana wa Israîl warithiane Taurati: wanyuma kutoka kwa waliopita.

هُدٗى وَذِكۡرَىٰ لِأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٥٤

**54.** Hali ya kuwa ni yenye kuongoza kwenye njia ya usawa na ni mawaidha kwa wenye akili kamilifu.

فَٱصۡبِرۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَٱسۡتَغۡفِرۡ لِذَنۢبِكَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ بِٱلۡعَشِيِّ وَٱلۡإِبۡكَٰرِ ٥٥

**55.** Basi subiri, ewe Mtume, juu ya udhia wa washirikina, kwani tumekuahidi kulitukuza neno lako, na ahadi yetu ni kweli haiendi kinyume, na utake msamaha wa dhambi zako, na uendelee daima kumtakasa Mola wako na kila sifa isiyonasibiana na Yeye katika kipindi cha mwisho wa mchana na mwanzo wake.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيۡرِ سُلۡطَٰنٍ أَتَىٰهُمۡ إِن فِي صُدُورِهِمۡ إِلَّا كِبۡرٞ مَّا هُم بِبَٰلِغِيهِۚ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ٥٦

**56.** Hakika ya wale wanaoipinga haki kwa ubatilifu, na wanaozirudisha hoja sahihi kwa udanganyifu wa uharibifu bila ya kuwa na dalili wala ushahidi wala hoja kutoka kwa Allah Mtukufu, basi hamna ndani ya nyoyo zao isipokuwa kuifanyia kiburi haki, kwa uhasidi wao juu ya fadhila ambazo Allah Mtukufu Amempa mtume Wake na utukufu wa utume ambao Amemkirimu nao, nayo ni mambo ambayo wao si wenye kuyafikia wala kuyapata. Basi shikamana na Allah Mtukufu akuhifadhi na shari zao, kwani Yeye ni Mwenye kuyasikia maneno yao, ni Mwenye kuyaona matendo yao, na Atawalipa kwayo.

لَخَلۡقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ أَكۡبَرُ مِنۡ خَلۡقِ ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٥٧

**57.** Hakika ni kwamba uumbaji wa Allah Mtukufu wa mbingu na ardhi ni mkubwa zaidi kuliko kuwaumba watu na kuwarudisha hai baada ya kufa, lakini wengi wa watu hawajui

kwamba uumbaji wa vyote hivyo ni jambo sahali kwa Allah Mtukufu.

وَمَا يَسۡتَوِي ٱلۡأَعۡمَىٰ وَٱلۡبَصِيرُ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَلَا ٱلۡمُسِيٓءُۚ
قَلِيلٗا مَّا تَتَذَكَّرُونَ ٥٨

**58.** Na halingani kipofu na anayeona, pia hawalingani Waumini wanaokubali kuwa Allah Mtukufu Ndiye Mungu wa haki Asiye na mshirika, wanaowaitikia Mitume Wake na wanaozifuata kivitendo Sheria Zake (hawalingani) na wenye kukataa ambao wanapinga kuwa Allah Mtukufu ni Mungu wa haki, na wakawakanusha Mitume Wake na wasizifuate Sheria Zake kivitendo. Ni uchache sana kwa nyinyi, enyi watu, kuzikumbuka hoja za Allah Mtukufu, mkazingatia na mkawaidhika nazo.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَأٓتِيَةٞ لَّا رَيۡبَ فِيهَا وَلَٰكِنَّ
أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤۡمِنُونَ ٥٩

**59.** Hakika Kiyama ni chenye kuja, hakina shaka. Basi kuweni na yakini ya kuja kwake, kama walivyolitolea habari hilo Mitume. Lakini wengi wa watu hawaamini kuwa kitakuja wala hawafanyi vitendo vya kuwafaa.

وَقَالَ رَبُّكُمُ ٱدۡعُونِيٓ أَسۡتَجِبۡ لَكُمۡۚ
إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسۡتَكۡبِرُونَ عَنۡ عِبَادَتِي
سَيَدۡخُلُونَ جَهَنَّمَ دَاخِرِينَ ٦٠

**60.** Na amesema Mola wenu, «Enyi waja! Niombeni Peke Yangu na niabuduni mimi tu, nitawakubalia maombi yenu. Hakika ya wale wenye kufanya kiburi kwa kukataa kunipwekesha katika ibada na ustahiki wa kuabudiwa wataingia Moto wa Jahanamu wakiwa watwevu na wanyonge.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ لِتَسۡكُنُواْ
فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبۡصِرًاۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضۡلٍ
عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا
يَشۡكُرُونَ ٦١

**61.** Allah Mtukufu peke Yake Ndiye Aliyewawekea usiku ili mtulie ndani yake na mpate mapumziko yenu, na Ameufanya mchana kuwa na mwangaza ili muendeshe mambo ya maisha yenu. Hakika Allah Mtukufu Ana wema mwingi kwa watu, lakini wengi wao hawamshukuru kwa kumtii na kumtakasia ibada.

**62.** Yule Aliyewaneemesha neema hizi si mwingine bali ni Allah Mtukufu Mola wenu, Muumba vitu vyote. Hapana Mola Anayestahiki kuabudiwa kwa haki isipokuwa Yeye. Basi ni vipi nyinyi mnajiepusha na kumuamini Yeye na mnamuabudu asiyekuwa Yeye miongoni mwa masanamu, baada ya kuwadhihirikia dalili Zake?

ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمۡ خَٰلِقُ كُلِّ شَيۡءٖ لَّآ
إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ فَأَنَّىٰ تُؤۡفَكُونَ ٦٢

**63.** Kama mlivyoikanusha haki, enyi makafiri wa kikureishi, na mkaipa mgongo na mkaenda kwenye ubatilifu, hivyo ndivyo wanavyopotoshwa na haki na kuiamini wale waliokuwa wakizikanusha hoja za Allah Mtukufu na dalili Zake.

كَذَٰلِكَ يُؤۡفَكُ ٱلَّذِينَ كَانُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
يَجۡحَدُونَ ٦٣

**64.** Allah Mtukufu Ndiye Aliyewafanyia hii ardhi ili mtulie hapo, Akawasahilishia kukaa juu yake, Akawafanyia mbingu kuwa ni sakafu ya ardhi, Akaeneza huko alama zenye kuongoza, Akawaumba kwa namna kamilifu zaidi na maumbile mazuri zaidi, Akawaneemesha kwa riziki ya halali na vilaji na vinywaji vyenye ladha. Huyo Aliyewaneemesha nyinyi neema hizi ndiye Mola wenu, Mwingi wa kheri, fadhila na baraka, na ametakasika na kila kisichonasibiana na Yeye. Na Yeye Ndiye Mola wa viumbe wote.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ قَرَارٗا
وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءٗ وَصَوَّرَكُمۡ فَأَحۡسَنَ صُوَرَكُمۡ
وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ
رَبُّكُمۡۖ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦٤

**65.** Yeye Ndiye Allah Mtukufu, Aliyetakasika, Aliye hai Ambaye Ana uhai mkamilifu uliotimia, Hapana mola apasaye kuabudiwa kwa haki isipokuwa Yeye. Basi muombeni na ielekezeni ibada Kwake Yeye, Peke Yake, hali ya kumtakasia Yeye Dini yenu na utiifu wenu. Shukrani zote ni

هُوَ ٱلۡحَيُّ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱدۡعُوهُ مُخۡلِصِينَ
لَهُ ٱلدِّينَۗ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦٥

za Allah Mtukufu na sifa kamilifu ni Zake, Mola wa viumbe wote.

۞ قُلۡ إِنِّي نُهِيتُ أَنۡ أَعۡبُدَ ٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَمَّا جَآءَنِيَ ٱلۡبَيِّنَٰتُ مِن رَّبِّي وَأُمِرۡتُ أَنۡ أُسۡلِمَ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦٦

**66.** Sema, ewe Mtume, uwaambie washirikina wa watu wako, «Hakika nimekatazwa kuwaabudu wale mnaowaomba badala ya Allah Mtukufu, baada ya kunijia alama zilizo wazi kutoka kwa Mola wangu na kuniamrisha nimnyenyekee Yeye na nimfuate kwa utiifu mkamilifu Kwake, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, Mola wa viumbe wote».

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ مِن نُّطۡفَةٖ ثُمَّ مِنۡ عَلَقَةٖ ثُمَّ يُخۡرِجُكُمۡ طِفۡلٗا ثُمَّ لِتَبۡلُغُوٓاْ أَشُدَّكُمۡ ثُمَّ لِتَكُونُواْ شُيُوخٗاۚ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ مِن قَبۡلُۖ وَلِتَبۡلُغُوٓاْ أَجَلٗا مُّسَمّٗى وَلَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٦٧

**67.** Yeye Ndiye Aliyemuumba baba yenu Ādam kwa mchanga, kisha Akawafanya mpatikane kutokana na manii kwa uwezo Wake, na baada yake mnahamia kwenye pande la damu nzito iliyo nyekundu, kisha mnapitiwa na muda kadha ndani ya vizazi, mpaka mnapozaliwa mkiwa watoto wadogo, kisha umbile lenu linapata nguvu (na mnaendelea hivyo) mpaka mnapokuwa wazee, na miongoni mwenu kuna wanaokufa kabla ya hapo. Na ili mfikie kwa miongo hii kipindi kilichotajwa ambacho hapo umri wenu ukome. mzitie akilini hoja za Allah Mtukufu katika hilo na mzizingatie aya zake mjue kuwa hakuna Mola isipokuwa Yeye Anayefanya hilo, na kwamba Yeye Ndiye Ambaye haitakiwi kuabudiwa isipokuwa Yeye.

هُوَ ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۖ فَإِذَا قَضَىٰٓ أَمۡرٗا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٦٨

**68.** Yeye, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, Ndiye Aliyepwekeka kwa kuhuisha na kufisha. Na Akiamua jambo Analiambia, «Kuwa!» na likawa, hakuna mwenye kurudisha uamuzi Wake.

**69.** Je, huwaonei ajabu, ewe Mtume, hawa wakanushaji wa aya za Allah Mtukufu vile wanavyoshindana nazo, na hali hizo ziko wazi katika kutolea ushahidi upweke wa Allah Mtukufu na uwezo Wake, ni vipi wao wanaziepuka pamoja na usahihi wake? Na wataenda kwenye kitu gani baada ya huu ufafanuzi kamili?

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ أَنَّىٰ يُصۡرَفُونَ ٦٩

**70.** Washirikina hawa waliokanusha Qur’ani na Vitabu vya mbinguni Alivyoviteremsha Allah Mtukufu kwa Mitume Wake ili kuongoza watu, watajua wakanushaji hawa mwisho wa ukanushaji wao.

ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِٱلۡكِتَٰبِ وَبِمَآ أَرۡسَلۡنَا بِهِۦ رُسُلَنَاۖ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٧٠

**71.** Pindi watakapotiwa pingu kwenye shingo zao na minyonyoro kwenye miguu yao, na huku Malaika wa adhabu wakiwaburuza.

إِذِ ٱلۡأَغۡلَٰلُ فِيٓ أَعۡنَٰقِهِمۡ وَٱلسَّلَٰسِلُ يُسۡحَبُونَ ٧١

**72.** Wakiwatia kwenye maji moto yaliyochemka sana, kisha wachomwe ndani ya Moto wa Jahanamu.

فِي ٱلۡحَمِيمِ ثُمَّ فِي ٱلنَّارِ يُسۡجَرُونَ ٧٢

**73.** Kisha waambiwe kwa kuwasimanga, na wao wako kwenye hali hii ya unguliko, «Wako wapi waungu mliokuwa mkiwaabudu?»

ثُمَّ قِيلَ لَهُمۡ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡ تُشۡرِكُونَ ٧٣

**74.** Badala ya Allah Mtukufu? Je watawatetea nyinyi leo? Basi waiteni ili wawaokoe na balaa hili lililowashukia iwapo wataweza. Hapo wakanushaji watasema, «Wametupotea machoni hatuwaoni, na hawakutunufaisha kitu chochote.» Hapo watakubali kuwa wao walikuwa ujingani katika mambo yao, na kuwa kule kuabudu kwao wale waungu kulikuwa ni ubatilifu usio na faida yoyote. Na kama vile Allah Mtukufu Alivyowapoteza hawa waliowapotea katika moto wa

مِن دُونِ ٱللَّهِۖ قَالُواْ ضَلُّواْ عَنَّا بَل لَّمۡ نَكُن نَّدۡعُواْ مِن قَبۡلُ شَيۡـٔٗاۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧٤

Jahanamu waliokuwa wakiwaabudu badala ya Allah Mtukufu, ndivyo Allah Mtukufu Anavyowapoteza wale wenye kumkanusha.

**75.** Adhabu hiyo itakayowapata ni kwa sababu ya kughafilika mlikokuwa nako katika uhai wenu wa kilimwengu, kwa kuwa mlikuwa mkifurahika na yale mnayoyatenda ya maasia na madhambi na tabia mlizokua nazo za kujifakharisha, kiburi na kuwafanyia udhalimu waja wa Allah Mtukufu.

ذَٰلِكُم بِمَا كُنتُمْ تَفْرَحُونَ فِي ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَبِمَا كُنتُمْ تَمْرَحُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Ingieni kwenye milango ya Jahanamu ikiwa ni mateso yenu kwa kumkanusha kwenu Allah Mtukufu na kumuasi, hali ya kukaa milele humo. Ni mbaya sana Jahanamu kuwa ni mashukio ya wenye kumfanyia kiburi Allah Mtukufu duniani.

ٱدْخُلُوٓاْ أَبْوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۖ فَبِئْسَ مَثْوَى ٱلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٦﴾

**77.** Basi vumilia, ewe Mtume, na uendelee katika njia ya ulinganizi, hakika ahadi ya Allah Mtukufu ni kweli na Atakutekelezea kile Alichokuahidi. Basi, ima tukuoneshe katika uhai wako sehemu ya adhabu tunayowaahidi hawa washirikina au tukufishe kabla ya hiyo adhabu kuwashukia, kwani ni kwetu sisi mwisho wao Siku ya Kiyama, na tutawaonjesha adhabu kali kwa yale waliokuwa wakiyakanusha.

فَٱصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ ۚ فَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ ٱلَّذِى نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٧٧﴾

**78.** Hakika tuliwatuma kabla yako, ewe Mtume, Mitume wengi kwa watu wao wawalinganie na wavumilie udhia wao. Miongoni mwao kuna wale tuliokuhadithia habari zao, na miongoni mwao kuna wale ambao hatukukuhadithia. Na wote hao wameaminiwa kufikisha wahyi

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّن قَبْلِكَ مِنْهُم مَّن قَصَصْنَا عَلَيْكَ وَمِنْهُم مَّن لَّمْ نَقْصُصْ عَلَيْكَ ۗ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَن يَأْتِيَ بِـَٔايَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ فَإِذَا جَآءَ أَمْرُ ٱللَّهِ قُضِىَ بِٱلْحَقِّ وَخَسِرَ هُنَالِكَ ٱلْمُبْطِلُونَ ﴿٧٨﴾

wa Allah Mtukufu kwa watu wao. Na haikuwa ni yenye kuwezekana kwa yoyote miongoni mwao kuleta alama yoyote miongoni mwa alama zinazoonekana au zinazofahamika isipokuwa kwa idhini ya Allah Mtukufu na matakwa Yake. Basi itakapokuja amri ya Allah Mtukufu ya kuadhibiwa wakanushaji, itatolewa hukumu ya uadilifu baina ya Mitume na wale waliowakanusha, na hapo watapata hasara waliokuwa wabatilifu kwa kule kumzulia kwao Allah Mtukufu urongo na kuabudu kwao asiyekuwa Yeye.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَنۡعَٰمَ لِتَرۡكَبُواْ مِنۡهَا وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ﴿٧٩﴾

**79.** Allah Mtukufu, Aliyetakasika, Ndiye Aliyewapa nyinyi wanyama, ili mnufaike nao kwa kupanda na kula.

وَلَكُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَلِتَبۡلُغُواْ عَلَيۡهَا حَاجَةٗ فِي صُدُورِكُمۡ وَعَلَيۡهَا وَعَلَى ٱلۡفُلۡكِ تُحۡمَلُونَ ﴿٨٠﴾

**80.** Na manufaa mengineyo, na ili mfikie, kwa kuwabebesha wengineo, haja ya nafsi zenu ya kufika miji ya mbali. Na juu ya wanyama hao mnabebwa barani, na juu ya majahazi mkiwa baharini mnabebwa pia.

وَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ فَأَيَّ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُنكِرُونَ ﴿٨١﴾

**81.** Na Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Anawaonyesha dalili zake nyingi zilizo wazi zenye kutolea ushahidi uwezo Wake na uendeshaji mambo Wake. Basi ni dalili gani miongoni mwa dalili za Allah Mtukufu mnazikanusha na hamzikubali?

أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَانُوٓاْ أَكۡثَرَ مِنۡهُمۡ وَأَشَدَّ قُوَّةٗ وَءَاثَارٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ﴿٨٢﴾

**82.** Kwani hawakutembea kwenye ardhi wakanushaji hawa wakafikiria juu ya maangamivu ya *(ummah)* waliokanusha waliokuwa kabla yao ulikuwa vipi mwisho wao? *(Ummah)* hao waliopita walikuwa ni wengi kuliko wao kwa idadi, zana na athari ya majengo, viwanda, ukulima na

yasiyokuwa hayo. Na yote hayo waliyoyatenda hayakuwafaa kitu ilipowateremkia adhabu ya Allah Mtukufu.

فَلَمَّا جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَرِحُواْ بِمَا عِندَهُم مِّنَ ٱلۡعِلۡمِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٨٣

**83.** Walipowajia, hao *(ummah)* waliowakanusha, Mitume wao kwa dalili zilizo wazi, walifurahia, kwa ujinga wao, ujuzi walionao unaogongana na yale waliyokuja nayo Mitume, na ikawashukia wao ile adhabu waliokuwa wakiiharakisha kwa njia ya shere na dhihaka. Katika aya hii kuna dalili kuwa kila ujuzi unaogongana na Uislamu au kuutia dowa au kutilia shaka usahihi wake, ujuzi huo ni wa kupondwa na kuchukiwa, na mwenye kuuamini si miongoni mwa wafuasi wa Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

فَلَمَّا رَأَوۡاْ بَأۡسَنَا قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَحۡدَهُۥ وَكَفَرۡنَا بِمَا كُنَّا بِهِۦ مُشۡرِكِينَ ٨٤

**84.** Walipoiona adhabu yetu, walikubali wakati ambapo kukubali hakunufaishi, na wakasema, «Tumemuamini Allah Mtukufu, Peke Yake, na tumekikanusha kile ambacho tulikuwa tukikishirikisha katika ibada ya Allah Mtukufu».

فَلَمۡ يَكُ يَنفَعُهُمۡ إِيمَٰنُهُمۡ لَمَّا رَأَوۡاْ بَأۡسَنَاۖ سُنَّتَ ٱللَّهِ ٱلَّتِي قَدۡ خَلَتۡ فِي عِبَادِهِۦۖ وَخَسِرَ هُنَالِكَ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٥

**85.** Imani yao hiyo haikuwa ni yenye kuwanufaisha walipoiona adhabu yetu, kwa kuwa ni imani ya lazima, na si Imani ya hiyari na kutaka. Huo ndio mpango na njia Aliyoiweka kwa *(ummah)* wote, kwamba Imani isiwanufaishe wanapoiona adhabu. Na itakapokuja adhabu ya Allah Mtukufu, wataangamia wenye kumkanusha Mola wao, wenye kukataa kumpwekesha na kumtii.

## SURA YA FUṢṢILAT

## سُورَةُ فُصِّلَتْ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. «*Ḥā, Mīm*» Yameshatangulia maelezo kuhusu herufi zilizokatwa na kutengwa mwanzo wa sura ya *Al-Baqarah*.

حمٓ ﴿١﴾

2. Hii Qur'ani ni Teremsho linalotoka kwa Allah Mtukufu Mwenye kueneza rehema Zake kwa wema na waovu ulimwenguni, Mwenye kuhusisha rehema Zake kwa wema watupu kesho Akhera. Amemteremshia Nabii Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

تَنزِيلٞ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٢﴾

3. Ni Kitabu kilichobainishwa aya zake ubainifu uliotimia, na ikafafanuliwa maana yake na hukumu zake, ikiwa ni Qur'ani ya Kiarabu iliyofanywa nyepesi kuielewa kwa watu wanaoijua lugha ya Kiarabu.

كِتَٰبٞ فُصِّلَتۡ ءَايَٰتُهُۥ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا لِّقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ﴿٣﴾

4. Hali ya kuwa ni yenye kubashiri malipo ya haraka na ya baadaye kwa anayeiamini na akafanya matendo yanayolingana nayo, na ni yenye kuonya adhabu ya haraka na ya badaye kwa anayeikanusha. Hivyo basi wengi wa watu waliipa mgongo wakawa hawaisikii kusikia kwa kukubali na kuitikia.

بَشِيرٗا وَنَذِيرٗا فَأَعۡرَضَ أَكۡثَرُهُمۡ فَهُمۡ لَا يَسۡمَعُونَ ﴿٤﴾

5. Na wamesema hawa wenye kukataa na kumkanusha (Nabii Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), «Nyoyo zetu zina vifuniko vyenye kutuzuiya kuelewa

وَقَالُواْ قُلُوبُنَا فِيٓ أَكِنَّةٖ مِّمَّا تَدۡعُونَآ إِلَيۡهِ وَفِيٓ ءَاذَانِنَا وَقۡرٞ وَمِنۢ بَيۡنِنَا وَبَيۡنِكَ حِجَابٞ فَٱعۡمَلۡ إِنَّنَا عَٰمِلُونَ ﴿٥﴾

unayotuambia, na masikio yetu yana uziwi hatusikii, na baina yetu sisi na wewe, (ewe Muhammad), pana pazia linalotuzuia kuitika mwito wako. Basi fanya matendo kulingana na dini yako, kama ambavyo sisi tunavyofanya kulingana na dini yetu».

قُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ فَٱسْتَقِيمُوٓاْ إِلَيْهِ وَٱسْتَغْفِرُوهُۗ وَوَيْلٌ لِّلْمُشْرِكِينَ ٦

6. Waambie, (ewe Mtume), «Hakika yangu mimi ni binadamu kama nyinyi, Allah Mtukufu Ananiletea wahyi kwamba Mola wenu Anayestahiki kuabudiwa ni Mola Mmoja Asiyekuwa na mshirika. Basi fuateni njia yenye kufikisha Kwake na mtake msamaha Wake.» Maangamivu na mateso yatawapata washirikina walioabudu masanamu, yasiyonufaisha wala kudhuru, badala ya kumuabudu Allah Mtukufu.

ٱلَّذِينَ لَا يُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلْـَٔاخِرَةِ هُمْ كَٰفِرُونَ ٧

7. Wale wasiojisafisha nafsi zao kwa kumpwekesha Mola wao na kumtakasa, na wasiotoa Zaka kuwapa wanaostahiki, basi hao hawamtakasii Muumba wala hawanufaishi viumbe; na wao hawaamini Ufufuzi wala Pepo na Moto.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ٨

8. Hakika ya wale wanaomuamini Allah Mtukufu, Mtume Wake na Kitabu Chake na wakafanya matendo mema, hali ya kumtakasia Allah Mtukufu katika matendo hayo, watapata malipo makubwa yasiyokatika wala kuzuiliwa.

۞ قُلْ أَئِنَّكُمْ لَتَكْفُرُونَ بِٱلَّذِي خَلَقَ ٱلْأَرْضَ فِي يَوْمَيْنِ وَتَجْعَلُونَ لَهُۥٓ أَندَادًاۚ ذَٰلِكَ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٩

9. Sema, (ewe Mtume), uwaambie washirikina kwa kuwakaripia na kulionea ajabu tendo lao, hivi nyinyi mnamkanusha Allah Mtukufu Aliyeumba ardhi kwa

siku mbili, mnamfanya kuwa Ana washirika na wanaofanana Naye mkawa mnawaabudu pamoja Naye? Muumbaji Huyo Ndiye Mola wa viumbe wote.

وَجَعَلَ فِيهَا رَوَٰسِيَ مِن فَوۡقِهَا وَبَٰرَكَ فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَآ أَقۡوَٰتَهَا فِيٓ أَرۡبَعَةِ أَيَّامٖ سَوَآءٗ لِّلسَّآئِلِينَ ١٠

**10.** Na Akajaalia (Mwenye kutakasika) katika ardhi majabali yaliyojikita juu yake, Akaibariki kwa kuifanya iwe na kheri nyingi kwa watu wake, Akakadiria humo riziki za chakula kwa watu wake na yale yanayowafaa maishani kwa kipindi cha Siku nne: Siku mbili Aliumba ndani yake ardhi na Siku mbili Aliweka katika ardhi majabali yaliyojikita na Akakadiria katika Siku mbili hizo riziki zake zikiwa sawa kwa wenye kuuliza, yaani kwa mwenye kutaka kuliuliza hilo apate kulijua.

ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ وَهِيَ دُخَانٞ فَقَالَ لَهَا وَلِلۡأَرۡضِ ٱئۡتِيَا طَوۡعًا أَوۡ كَرۡهٗا قَالَتَآ أَتَيۡنَا طَآئِعِينَ ١١

**11.** Kisha akaikusudia mbingu «akawa juu ya arshi yake», na ilikuwa moshi hapo kabla «yani mbingu», Akasema kuiambia mbingu na ardhi, «Fuateni amri yangu kwa hiari au kwa nguvu!» Nazo zikasema, «Tumekuja tukiwa watiifu kwako. Hatuna matakwa kinyume cha matakwa yako».

فَقَضَىٰهُنَّ سَبۡعَ سَمَٰوَاتٖ فِي يَوۡمَيۡنِ وَأَوۡحَىٰ فِي كُلِّ سَمَآءٍ أَمۡرَهَاۚ وَزَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِمَصَٰبِيحَ وَحِفۡظٗاۚ ذَٰلِكَ تَقۡدِيرُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ١٢

**12.** Allah Mtukufu Akapitisha kuziumba mbingu saba na kuzisawazisha kwa Siku mbili. Na kwa hilo ukatimia uumbaji wa mbingu na ardhi kwa Siku sita kwa hekima Anayoijua Allah Mtukufu, pamoja na uwezo Wake, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, wa kuziumba kwa mara moja. Na Akapeleka wahyi katika kila uwingu kwa Analolitaka na kuliamuru. Na tumeupamba uwingu wa karibu kwa nyota zinazong'ara

na kwa ajili ya kuuhifadhi na Mashetani wanaosikiliza kwa kuiba. Uumbaji huo mzuri ni makadirio ya Aliye Mshindi katika ufalme Wake, Aliye Mjuzi Ambaye ujuzi Wake umekizunguka kila kitu

فَإِنۡ أَعۡرَضُواْ فَقُلۡ أَنذَرۡتُكُمۡ صَٰعِقَةٗ مِّثۡلَ صَٰعِقَةِ عَادٖ وَثَمُودَ ١٣

**13.** Basi wakipuuza wakanushaji hawa baada ya kubainishiwa sifa za Qur'ani zinazotajika vyema, na sifa za Mungu Mkubwa, waambie, «Kwa kweli, ninawaonya nyinyi na adhabu yenye kuwamaliza mfano wa adhabu iliyowashukia watu wa kabila la 'Ãd na Thamûd walipomkanusha Mola wao na kuwaasi Mitume wao».

إِذۡ جَآءَتۡهُمُ ٱلرُّسُلُ مِنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ وَمِنۡ خَلۡفِهِمۡ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَۖ قَالُواْ لَوۡ شَآءَ رَبُّنَا لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةٗ فَإِنَّا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ١٤

**14.** Walipowajia Mitume hao kina 'Ãd na Thamûd, wao baada ya wengine wakifuatana, wakiwaamrisha kumuabudu Allah Mtukufu Peke Yake Asiyekuwa na mshirika, waliwaambia Mitume wao, «Lau Allah Mtukufu angetaka tumpwekeshe na tusiabudu chochote kisichokuwa Yeye, Angeteremsha Malaika kutoka mbinguni wakiwa wajumbe wa hilo unalotuitia kwalo, na asingewatuma nyinyi na hali nyinyi ni binadamu kama sisi, basi sisi kwa lile ambalo Allah Mtukufu Amewatuma kwetu la kumuamini Allah Mtukufu Peke Yake ni wenye kulikanusha».

فَأَمَّا عَادٞ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَقَالُواْ مَنۡ أَشَدُّ مِنَّا قُوَّةًۖ أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِي خَلَقَهُمۡ هُوَ أَشَدُّ مِنۡهُمۡ قُوَّةٗۖ وَكَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ ١٥

**15.** Ama hao ('Ãd, watu wa Hūd), waliwafanyia watu ujeuri bila haki na wakasema kwa kujiona, «Ni nani mwenye nguvu kali zaidi kushinda sisi?» Kwani hawaoni kuwa Allah Mtukufu Aliyetukuka, Aliyewaumba ni Mkali zaidi wa nguvu na kipigo?

Na walikuwa ni wenye kuzikanusha hoja zetu na dalili zetu.

فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِيحٗا صَرۡصَرٗا فِيٓ أَيَّامٖ نَّحِسَاتٖ لِّنُذِيقَهُمۡ عَذَابَ ٱلۡخِزۡيِ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَخۡزَىٰۖ وَهُمۡ لَا يُنصَرُونَ ١٦

**16.** Tukawatumia wao upepo wenye ubaridi mkali, wenye sauti kubwa, katika siku zilizokuwa korofi, ili tuwaonjeshe adhabu ya unyonge na udhalili katika maisha ya kilimwengu. Na adhabu ya Akhera ina unyonge na utwevu mwingi zaidi, na wao hawatasaidiwa kwa kuzuia adhabu isiwapate.

وَأَمَّا ثَمُودُ فَهَدَيۡنَٰهُمۡ فَٱسۡتَحَبُّواْ ٱلۡعَمَىٰ عَلَى ٱلۡهُدَىٰ فَأَخَذَتۡهُمۡ صَٰعِقَةُ ٱلۡعَذَابِ ٱلۡهُونِ بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ١٧

**17.** Na ama hao Thamûd, (watu wa Ṣāliḥ), kwa hakika tuliwabainishia njia ya uongofu na usawa, wakafadhilisha upofu juu ya uongofu, kikawaangamiza wao kimondo cha adhabu yenye kutweza, kwa sababu ya dhambi waliokuwa wakizitenda, kwa kumkufuru kwao Allah Mtukufu na kuwakanusha Mitume Wake.

وَنَجَّيۡنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ١٨

**18.** Na tukawaokoa wale walioamini kutokana na adhabu iliyowapata kina (‘Ãd na Thamûd). Na hawa waliookoka walikuwa wanamuogopa Allah Mtukufu na kumuabudu.

وَيَوۡمَ يُحۡشَرُ أَعۡدَآءُ ٱللَّهِ إِلَى ٱلنَّارِ فَهُمۡ يُوزَعُونَ ١٩

**19.** Na Siku ambayo maadui wa Allah Mtukufu watakusanywa wapelekwe kwenye Moto wa Jahanamu, Malaika wa adhabu watawarudisha wa mwanzo wao wawakusanye na wa mwisho wao.

حَتَّىٰٓ إِذَا مَا جَآءُوهَا شَهِدَ عَلَيۡهِمۡ سَمۡعُهُمۡ وَأَبۡصَٰرُهُمۡ وَجُلُودُهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٠

**20.** Hata watakapoufikia Moto na wakakanusha makosa yao, yatatoa ushahidi dhidi yao masikio yao, macho yao na ngozi zao kwa yale ambayo walikuwa wakiyafanya duniani ya madhambi na makosa.

**21.** Na watasema hao watakaokusanywa kupelekwa Motoni miongoni mwa maadui wa Allah Mtukufu kuziambia ngozi zao wakizilaumu, «Kwa nini mmetoa ushahidi dhidi yetu?» Na hapo ngozi zao ziwajibu, «Ametutamsha Allah Mtukufu Ambaye Amekitamsha kila kitu, na Yeye Ndiye Aliyewaumba nyinyi mara ya kwanza na hamkuwa ni chochote, na kwake Yeye Ndio mwisho wenu baada ya kufa ili mhesabiwe na mlipwe».

وَقَالُواْ لِجُلُودِهِمۡ لِمَ شَهِدتُّمۡ عَلَيۡنَاۖ قَالُوٓاْ أَنطَقَنَا ٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ أَنطَقَ كُلَّ شَيۡءٖۚ وَهُوَ خَلَقَكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةٖ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٢١

**22.** Na hamkuwa mkijificha mlipokuwa mkitenda maasia kwa kuogopa yasije masikio yenu wala macho yenu wala ngozi zenu zikatoa ushahidi dhidi yenu Siku ya Kiyama, lakini mlidhani, kwa kufanya maasia kwenu, kuwa Allah Mtukufu hajui mengi kuhusu matendo yenu ambayo kwayo mlimuasi Allah Mtukufu.

وَمَا كُنتُمۡ تَسۡتَتِرُونَ أَن يَشۡهَدَ عَلَيۡكُمۡ سَمۡعُكُمۡ وَلَآ أَبۡصَٰرُكُمۡ وَلَا جُلُودُكُمۡ وَلَٰكِن ظَنَنتُمۡ أَنَّ ٱللَّهَ لَا يَعۡلَمُ كَثِيرٗا مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ٢٢

**23.** Hiyo ndiyo dhana yenu mbovu ambayo mliidhania kwa Mola wenu; imewaangamiza na kuwatia Motoni, ndipo mkawa Leo ni miongoni mwa wale waliopata hasara ya nafsi zao na watu wao.

وَذَٰلِكُمۡ ظَنُّكُمُ ٱلَّذِي ظَنَنتُم بِرَبِّكُمۡ أَرۡدَىٰكُمۡ فَأَصۡبَحۡتُم مِّنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٢٣

**24.** Wakivumilia adhabu, basi Moto ndio makazi yao, na wakiomba kurejea duniani waanze kufanya amali njema huko, hawatajibiwa ombi hilo wala hazitakubaliwa nyudhuru zao.

فَإِن يَصۡبِرُواْ فَٱلنَّارُ مَثۡوٗى لَّهُمۡۖ وَإِن يَسۡتَعۡتِبُواْ فَمَا هُم مِّنَ ٱلۡمُعۡتَبِينَ ٢٤

**25.** Na tuliwawekea hawa madhalimu wenye kukanusha marafiki wabaya miongoni mwa Mashetani wa kibinadamu na wa kijini, wakawapambia matendo yao machafu

۞وَقَيَّضۡنَا لَهُمۡ قُرَنَآءَ فَزَيَّنُواْ لَهُم مَّا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ وَحَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلُ فِيٓ أُمَمٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِم مِّنَ ٱلۡجِنِّ

وَٱلۡإِنسِۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ خَٰسِرِينَ ٢٥

duniani, wakawaita kwenye ladha zake na matamanio yake ya haramu, na wakawapambia wao yaliyo nyuma yao katika mambo ya Akhera wakawasahaulisha wasiikumbuke, na wakawalingania wakatae Marejeo (ya Kiyama). Na kwa hiyo walistahili kuingia Motoni wawe miongoni mwa wale makafiri wa *(ummah)* waliopita wa kijini na wa kibinadamu. Wao walikuwa wamepata hasara ya matendo yao duniani na hasara ya nafsi zao na watu wao Siku ya Kiyama.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَا تَسۡمَعُواْ لِهَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ وَٱلۡغَوۡاْ فِيهِ لَعَلَّكُمۡ تَغۡلِبُونَ ٢٦

**26.** Na makafiri walisema wakiambiana wao kwa wao wakiusiana baina yao, «Msiisikilize hii Qur'ani wala msizifuate amri zake. Na ziinueni juu sauti zenu kwa kelele, kupiga miluzi na kumfanya Muhammad achanganyikiwe anaposoma Qur'ani, huenda mkamshinda akaacha kusoma na kwa hivyo tukapata ushindi juu yake».

فَلَنُذِيقَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَذَابٗا شَدِيدٗا وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ أَسۡوَأَ ٱلَّذِي كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٧

**27.** Basi Tutawaonjesha, tena tutawaonjesha, wale waliosema neno hili adhabu kali, duniani na Akhera, na tutawalipa, tena tutawalipa, mabaya zaidi ya makosa waliokuwa wakiyafanya.

ذَٰلِكَ جَزَآءُ أَعۡدَآءِ ٱللَّهِ ٱلنَّارُۖ لَهُمۡ فِيهَا دَارُ ٱلۡخُلۡدِ جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ ٢٨

**28.** Malipo haya ambayo watalipwa waliokufuru ni malipo ya maadui wa Allah Mtukufu, nayo ni Moto utakaokuwa nyumba yao ya kukaa daima milele, ukiwa ni malipo ya wale waliokuwa wakizikanusha hoja zetu na dalili zetu. Na aya hii inatolea ushahidi ukubwa wa kosa la mwenye kuwapotosha watu na Qur'ani tukufu

na kuwazuia wasiizingatie wala wasijiongoze nayo kwa njia yoyote iwayo.

**29.** Na watasema wale waliomkanusha Allah Mtukufu na Mtume Wake na wao wako Motoni, «Mola wetu! Tuonyeshe mapote mawili yaliyotupoteza miongoni mwa majini na binadamu ili tuyaweke chini ya nyayo zetu yapate kuwa sehemu ya chini kabisa ya Moto».

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ رَبَّنَآ أَرِنَا ٱلَّذَيۡنِ أَضَلَّانَا مِنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ نَجۡعَلۡهُمَا تَحۡتَ أَقۡدَامِنَا لِيَكُونَا مِنَ ٱلۡأَسۡفَلِينَ ٢٩

**30.** Hakika ya wale waliosema, Mola wetu ni Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Peke Yake kisha wakasimama imara kufuata Sheria Yake, Malaika watawateremkia wakati wa kufa waseme kuwaambia, «Msiogope kufa na yatakayokuwa baada yake, wala msiwe na masikitiko juu ya yale mtakayoyaacha nyuma yenu katika mambo ya kilimwengu, na furahikeni kwa pepo ambayo mlikuwa mkiahidiwa».

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسۡتَقَٰمُواْ تَتَنَزَّلُ عَلَيۡهِمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَلَّا تَخَافُواْ وَلَا تَحۡزَنُواْ وَأَبۡشِرُواْ بِٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ٣٠

**31.** Na Malaika watasema kuwaambia wao, Sisi ndio wasaidizi wenu katika uhai wa ulimwenguni, tunawaelekeza sawa na tunawatunza kwa amri ya Allah Mtukufu, na pia tutakuwa na nyinyi huko Akhera. Na mtapata huko Peponi kila kile ambacho nafsi zenu zinakitamani katika vitu mnavyovichagua na ambavyo macho yenu yanatulia kwa kuvipata. Na chochote kile mtakachokitaka kitakuwa mbele yenu.

نَحۡنُ أَوۡلِيَآؤُكُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَكُمۡ فِيهَا مَا تَشۡتَهِيٓ أَنفُسُكُمۡ وَلَكُمۡ فِيهَا مَا تَدَّعُونَ ٣١

**32.** Mkiandaliwa na kuneemeshwa kutoka kwa Mwingi wa kusamehe dhambi zenu, Mwingi wa huruma kwenu.

نُزُلٗا مِّنۡ غَفُورٖ رَّحِيمٖ ٣٢

وَمَنۡ أَحۡسَنُ قَوۡلٗا مِّمَّن دَعَآ إِلَى ٱللَّهِ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا وَقَالَ إِنَّنِي مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٣٣

**33.** Hakuna yoyote aliye na kauli nzuri zaidi kuliko yule anayelingania kupwekeshwa Allah Mtukufu na kuuabudiwa Yeye Peke Yake, na anayesema, «Mimi ni katika Waislamu wanaofuata amri Ya Allah Mtukufu na Sheria Yake.» Katika aya hii kuna kusisitiza kulingania kwa Allah Mtukufu Aliyetakasika na kueleza utukufu wa wanavyuoni wenye kulingania Kwake kwa ujuzi, kulingana na yale yaliyokuja kutoka kwa Mtume wa Allah Mtukufu, (rehema na amani zimshukie).

وَلَا تَسۡتَوِي ٱلۡحَسَنَةُ وَلَا ٱلسَّيِّئَةُۚ ٱدۡفَعۡ بِٱلَّتِي هِيَ أَحۡسَنُ فَإِذَا ٱلَّذِي بَيۡنَكَ وَبَيۡنَهُۥ عَدَٰوَةٞ كَأَنَّهُۥ وَلِيٌّ حَمِيمٞ ٣٤

**34.** Na halilingani jema la waliomuamini Allah Mtukufu, wakasimama imara kwenye Sheria Yake, wakawafanyia wema viumbe Vyake (hilo halilingani) na baya la waliomkanusha Yeye, wakaenda kinyume na amri Yake na wakawafanyia ubaya viumbe Vyake. Mzuiye, ewe Mtume, kwa msamaha wako, upole wako na hisani yako yule anayekufanyia ubaya, kwa kumfanyia wema. Hivyo basi yule aliyekutendea ubaya ambaye baina yako na yeye kuna uadui atakuwa kana kwamba ni mtu aliye jamaa yako wa karibu na mwenye huruma na wewe.

وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٖ ٣٥

**35.** Na hawaafikiwi kwenye mambo haya yanayosifika vyema isipokuwa wale wanaojisubirisha juu ya mambo ambayo nafsi zao zinayachukia, na wakajilazimisha kwa yale Anayoyapenda Allah Mtukufu. Na haafikiwi hayo isipokuwa mwenye fungu kubwa la hali njema ya duniani na Akhera.

**36.** Na Shetani anapotia ndani ya nafsi yako ushawishi wa mawazo ya kukufanya umlipe baya kwa ubaya, basi omba himaya ya Allah Mtukufu na ushikamane naye. Kwani Allah Mtukufu ni Mwenye kusikia sana maombi yako ya kujilinda Kwake, ni Mwenye kuyajua sana mambo ya viumbe Vyake vyote.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ نَزۡغٞ فَٱسۡتَعِذۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٦

**37.** Na miongoni mwa hoja za Allah Mtukufu kwa viumbe Vyake, dalili za upweke Wake na ukamilifu wa uwezo Wake, ni kutafautiana mchana na usiku na kufuatana (kila mojawapo kuufuata kingine) na kutafautiana jua na mwezi na kufuatana, vyote hivyo viko chini ya uendeshaji Wake na utendeshaji nguvu Wake. Msilisujudie jua wala mwezi, kwani hivyo viwili vinaendeshwa na vimeumbwa; na msujudieni Allah Mtukufu Aliyeviumba, iwapo nyinyi kweli mnafuata amri Yake, mnasikia na mnamtii Yeye, basi muabuduni Yeye Peke Yake Asiye na mshirika.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِ ٱلَّيۡلُ وَٱلنَّهَارُ وَٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُۚ لَا تَسۡجُدُواْ لِلشَّمۡسِ وَلَا لِلۡقَمَرِ وَٱسۡجُدُواْ لِلَّهِ ٱلَّذِى خَلَقَهُنَّ إِن كُنتُمۡ إِيَّاهُ تَعۡبُدُونَ ٣٧

**38.** Na wakifanya kiburi washirikina hawa kwa kukataa kumsujudia Allah Mtukufu, basi Malaika waliyoko kwa Mola wako hawafanyi kiburi cha kukataa hilo, bali wanamsujudia Yeye na wanamtakasa na kila upungufu, usiku na mchana, na wao hawapumziki na hilo wala hawachoki.

فَإِنِ ٱسۡتَكۡبَرُواْ فَٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ يُسَبِّحُونَ لَهُۥ بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَهُمۡ لَا يَسۡـَٔمُونَ۩ ٣٨

**39.** Na miongoni mwa alama za upweke wa Allah Mtukufu na uwezo Wake ni kuwa unaiona ardhi ikiwa kavu haina mimea, na tunapoiteremshia mvua, uhai unatambaa ndani yake na inasukikasukika kwa mimea, na

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنَّكَ تَرَى ٱلۡأَرۡضَ خَٰشِعَةٗ فَإِذَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡهَا ٱلۡمَآءَ ٱهۡتَزَّتۡ وَرَبَتۡۚ إِنَّ ٱلَّذِيٓ أَحۡيَاهَا لَمُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰٓۚ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٣٩

inavimba na kunyanyuka. Hakika Yule aliyeihuisha ardhi hii baada ya ukavu wake ni Muweza wa kuwahuisha viumbe baada ya kufa kwao. Hakika Yeye juu ya kila jambo ni Muweza. Na kama usivyoelemewa uwezo Wake kuhuisha ardhi baada ya kufa kwake, hivyo hivyo uwezo Wake haulemewi kuwahuisha waliokufa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُلۡحِدُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا لَا يَخۡفَوۡنَ عَلَيۡنَآۗ أَفَمَن يُلۡقَىٰ فِي ٱلنَّارِ خَيۡرٌ أَم مَّن يَأۡتِيٓ ءَامِنٗا يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ ٱعۡمَلُواْ مَا شِئۡتُمۡ إِنَّهُۥ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٤٠﴾

**40.** Hakika wale wanaopotoka na haki wakaikanusha Qur’ani na wakaipotoa, hawafichiki kwetu, bali sisi tunawaona wao. Je, huyu mwenye kuzipotosha aya za Allah Mtukufu atakayetiwa Motoni ndiye bora au ni yule atakayekuja Siku ya Kiyama hali ya kuwa amesalimika na adhabu ya Allah Mtukufu na kustahiki malipo mema Yake kwa kumuamini na kuzisadiki aya Zake? Fanyeni, enyi wapotofu, mnalolitaka, kwani Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Anayaona matendo yenu, hakuna kinachofichika Kwake, na Atawalipa kwa hayo. Hapa pana onyo na tahadharisho kwao.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِٱلذِّكۡرِ لَمَّا جَآءَهُمۡۖ وَإِنَّهُۥ لَكِتَٰبٌ عَزِيزٞ ﴿٤١﴾

**41.** Hakika wale walioikataa hii Qur’ani na wakaikanusha ilipowajia ni wenye kuangamia na kuadhibiwa. Na hii Qur’ani ni Kitabu kitukufu kwa kuwa Allah Mtukufu Amekitukuza na kukikinga na kila ugeuzaji au ubadilishaji.

لَّا يَأۡتِيهِ ٱلۡبَٰطِلُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَلَا مِنۡ خَلۡفِهِۦۖ تَنزِيلٞ مِّنۡ حَكِيمٍ حَمِيدٖ ﴿٤٢﴾

**42.** Ubatilifu haukifikii kutoka upande wowote katika pande Zake, na hakuna kitu chenye kukibatilisha, kwani hiko kimetunzwa kisipunguzwe wala kisizidishwe. Ni teremsho kutoka kwa Mwingi wa hekima katika kuendesha mambo ya waja Wake, Mwenye

kushukuriwa kwa sifa za ukamilifu Alizonazo.

مَّا يُقَالُ لَكَ إِلَّا مَا قَدْ قِيلَ لِلرُّسُلِ مِن قَبْلِكَۚ إِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٖ وَذُو عِقَابٍ أَلِيمٖ ٤٣

**43.** Hawakwambii hao washirikina, (ewe Mtume), isipokuwa kile ambacho washakisema kabla yao *(ummah)* waliopita kuwaambia Mitume wao. Basi vumilia juu ya kinachokupata katika njia ya ulinganizi kwa Allah Mtukufu. Hakika Mola wako ni Mwenye msamaha mwingi wa dhambi za wenye kutubia, ni mwenye mateso kwa mwenye kuendelea kumkufuru na kumkanusha.

وَلَوْ جَعَلْنَٰهُ قُرْءَانًا أَعْجَمِيًّا لَّقَالُواْ لَوْلَا فُصِّلَتْ ءَايَٰتُهُۥٓۖ ءَا۬عْجَمِيّٞ وَعَرَبِيّٞۗ قُلْ هُوَ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ هُدٗى وَشِفَآءٞۚ وَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ فِيٓ ءَاذَانِهِمْ وَقْرٞ وَهُوَ عَلَيْهِمْ عَمًىۚ أُوْلَٰٓئِكَ يُنَادَوْنَ مِن مَّكَانِۭ بَعِيدٖ ٤٤

**44.** Na lau tungeifanya hii Qur'ani tuliyokuteremshia, (ewe Mtume), ni kwa lugha isiyokuwa ya Kiarabu, washirikina wangesema, «Je, si zifafanuliwe aya zake tupate kuzifahamu na kuzijua? Ni vipi hii Qur'ani ni kwa lugha isiyokuwa ya Kiarabu na hali lugha ya huyu aliyeteremshiwa ni ya Kiarabu? Hili haliwi!» Waambie, ewe Mtume, «Hii Qur'ani, kwa wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake, ni uongofu kutoka kwenye upotevu na ni ponyesho la yaliyomo vifuani ya shaka na magonjwa. Na wale wasioiamini Qur'ani kuna uziwi ndani ya masikio yao unaowafanya wasiisikie na wasiizingatie; na nyoyo zao zina upofu wa kutoongoka na Qur'ani» Basi washirikina hao ni kama yule anayeitwa ambaye yuko mbali, hamsikii mwenye kumuita wala hamuitikii.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ فَٱخْتُلِفَ فِيهِۗ وَلَوْلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِيَ

**45.** Hakika tulimpelekea Mûsã Taurati kama tulivyokuletea wewe, (ewe Mtume), Qur'ani, wakatafautiana

بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿٤٥﴾

watu wake kuhusu hiyo: katika wao kuna aliyeamini na katika wao kuna aliyekanusha. Na lau si neno (la ahadi) lililotangulia kutoka kwa Mola wako la kuwacheleweshea watu wako adhabu, uamuzi baina yao ungetolewa wa kuwaangamiza makafiri papo hapo. Na kwa hakika washirikina wana shaka nayo sana Qur'ani.

مَّنْ عَمِلَ صَـٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ أَسَآءَ فَعَلَيْهَا ۗ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّـٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٤٦﴾

**46.** Mwenye kufanya mema, akamtii Allah Mtukufu na Mtume Wake, atajipatia mwenyewe thawabu za matendo yake. Na mwenye kumuasi Allah Mtukufu na Mtume Wake, atajionea mwenyewe dhambi za matendo yake. Na Mola wako si Mwenye kuwadhulumu waja kwa kuwapunguzia japo thawabu ya jema moja au kuwaongezea japo dhambi ya ovu moja.

۞ إِلَيْهِ يُرَدُّ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ ۚ وَمَا تَخْرُجُ مِن ثَمَرَٰتٍ مِّنْ أَكْمَامِهَا وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِۦ ۚ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ أَيْنَ شُرَكَآءِى قَالُوٓا۟ ءَاذَنَّـٰكَ مَا مِنَّا مِن شَهِيدٍ ﴿٤٧﴾

**47.** Kwa Allah Mtukufu Aliyetukuka, Peke Yake, Asiye na mshirika, Ndiko kunakorudishwa ujuzi wa kipindi cha kusimama Kiyama, kwani hakuna yoyote anayejua kipindi hicho isipokuwa Yeye. Na hayatoki matunda kwenye vifuko vyake (mitini), na hakuna kiumbe chochote cha kike kinachoshika mimba wala kinachojifungua mimba yake isipokuwa kinajulikana na Allah Mtukufu. Hakuna chochote kinachofichika kwake kuhusu hilo. Na siku ambayo Allah Mtukufu Aliyetukuka Atawaita washirikina Siku ya Kiyama kwa kuwakaripia na kuonyesha urongo wao, Awaambie, Wako wapi washirika wangu ambao mlikuwa mkiwashirikisha katika

ibada yangu? Hapo watasema, «Tunakujulisha sasa kuwa hatuna yoyote atakayeshuhudia Leo kuwa wewe una mshirika».

وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَدْعُونَ مِن قَبْلُ ۖ وَظَنُّوا۟ مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٤٨﴾

**48.** Wakawapotea hao washirikina wale washirika wao ambao walikuwa wakiwaabudu badala ya Allah Mtukufu, wasiwanufaishe, na wakajuwa kwa yakini kuwa hakuna makimbilio yoyote ya kuwaepusha wao na adhabu ya Allah Mtukufu.

لَّا يَسْـَٔمُ ٱلْإِنسَـٰنُ مِن دُعَآءِ ٱلْخَيْرِ وَإِن مَّسَّهُ ٱلشَّرُّ فَيَـُٔوسٌ قَنُوطٌ ﴿٤٩﴾

**49.** Binadamu hachoki kumuomba Mola wake Ampatie mema ya duniani, na akipatwa na umasikini na shida, huwa anakata tamaa na rehema za Allah Mtukufu na anakufa moyo kwa kuwa na dhana mbaya kwa Mola wake.

وَلَئِنْ أَذَقْنَـٰهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِنۢ بَعْدِ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ هَـٰذَا لِى وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّجِعْتُ إِلَىٰ رَبِّىٓ إِنَّ لِى عِندَهُۥ لَلْحُسْنَىٰ ۚ فَلَنُنَبِّئَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِمَا عَمِلُوا۟ وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥٠﴾

**50.** Na tunapomuonjesha binadamu neema kutoka kwetu baada ya shida na mitihani, hamshukuru Allah Mtukufu Aliyetukuka bali anaruka mpaka na kusema, «Haya niliyoyapata yamenijia kwa kuwa mimi ninastahiki kuyapata, na sidhani kuwa Kiyama ni chenye kuja.» Anasema hayo kwa njia ya kukanusha kufufuliwa «Na tukichukulia kuwa Kiyama kitakuja na kuwa mimi nitarudi kwa Mola wangu, basi nitapata Pepo Kwake.» Basi tutawapasha habari wale walioikanusha Siku ya Kiyama kwa yale maovu waliyoyafanya, na tutawaonjesha adhabu kali.

وَإِذَآ أَنْعَمْنَا عَلَى ٱلْإِنسَـٰنِ أَعْرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ فَذُو دُعَآءٍ عَرِيضٍ ﴿٥١﴾

**51.** Na tunapomneemesha binadamu kwa afya na riziki au vinginevyo, hugeuka na kufanya kiburi kwa kukataa kuifuata haki. Na akipatwa na shida huwa akileta dua ndefu akimuomba

Allah Mtukufu Amuondolee shida yake; huwa akimjua Mola wake wakati wa shida na hamjui wakati wa neema.

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كَانَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ ثُمَّ كَفَرۡتُم بِهِۦ مَنۡ أَضَلُّ مِمَّنۡ هُوَ فِي شِقَاقِۭ بَعِيدٖ ﴿٥٢﴾

**52.** Sema, (ewe Mtume), uwaambie hawa wakanushaji, «Hebu nipeni habari, iwapo hii Qur'ani inatoka kwa Allah Mtukufu kisha nyinyi mkaikataa na mkaikanusha, basi hakuna mpotevu zaidi kuliko nyinyi, kwa kuwa nyinyi mko kinyume kabisa na haki kwa kuikataa kwenu Qur'ani na kuikanusha».

سَنُرِيهِمۡ ءَايَٰتِنَا فِي ٱلۡأٓفَاقِ وَفِيٓ أَنفُسِهِمۡ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمۡ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّۗ أَوَلَمۡ يَكۡفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ﴿٥٣﴾

**53.** Tutawaonyesha, hawa wakanushaji, aya zetu za kuteka miji na kupata nguvu Uislamu katika maeneo mbalimbali, na juu ya dini nyingine na maeneo ya mbingu na ardhi, na katika matukio makubwa Anayoyaleta Allah Mtukufu humo, na ndani ya nafsi zao, na vile vilivyomo humo miongoni mwa alama za kuvutia za utendakazi wa Allah Mtukufu na maajabu ya utengenezaji Wake, (tutawaonyesha hayo yote) mpaka iwabainikie ubainifu usiokubali shaka yoyote, kwamba Qur'ani ndiyo haki iliyoletwa kwa njia ya wahyi kutoka kwa Mola wa viumbe wote. Je hauwatoshi wao ushahidi wa Allah Mtukufu Aliyetukuka kuwa ni dalili ya kuwa Qur'ani ni haki na kuwa aliyekuja nayo ni mkweli? Kwani Allah Mtukufu Ameishuhudilia kwa kuisadikisha, na Yeye ni shahidi wa kila kitu, na hakuna kitu chochote chenye kutolea ushahidi kuliko ushahidi wa Allah Mtukufu, aliyetakasika na kutukuka.

أَلَآ إِنَّهُمۡ فِي مِرۡيَةٖ مِّن لِّقَآءِ رَبِّهِمۡۗ أَلَآ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَيۡءٖ مُّحِيطُۢ ﴿٥٤﴾

**54.** Jueni na mtambue kuwa hawa makafiri wako kwenye shaka kubwa kuhusu kufufuliwa baada ya kufa. Jueni na mtambue kuwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka na kuwa juu, Amekizunguka kila kitu kwa ujuzi, uwezo na ushindi, hakuna chochote kinachofichika Kwake ardhini wala mbinguni.

## SURA YA AL-SHŪRĂ

سُورَةُ الشُّورَىٰ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ḥā, Mīm.

حمٓ ١

2. *'Ayn*, *Sīn*, *Qāf* Yametangulia maelezo juu ya herufi zilizokatwa na kutengwa mwanzo wa sura ya *Al-Baqarah* .

عٓسٓقٓ ٢

3. Kama Alivyokuteremshia Allah Mtukufu, ewe Nabii, hii Qur'ani, Aliteremsha Vitabu na Kurasa kwa Manabii kabla yako. Na Yeye Ndiye Mshindi katika kutesa Kwake, Ndiye Mwenye hekima katika maneno Yake na vitendo Vyake.

كَذَٰلِكَ يُوحِيٓ إِلَيۡكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكَ ٱللَّهُ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٣

4. Ni vya Allah Mtukufu Peke Yake vilivyoko mbinguni na ardhini, na Yeye Ndiye wa juu kwa cheo Chake na utendeshaji nguvu Wake, Aliye Mkuu Ambaye Ana ukubwa na utukufu.

لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ ٤

5. Zinakaribia mbingu kupasuka pasuka, kila moja juu ya ile inayoifuata, kutokana na ukubwa wa Allah Mtukufu Mwingi wa rehema na haiba Yake, Mwingi wa fadhila na utukufu, na hali Malaika wanamtakasia shukrani Mola wao na kumtakasa na kila sifa ambayo hanasibiani nayo, na wanamuomba Mola wao msamaha wa dhambi za waliyoko ardhini miongoni mwa wale wanaomuamini. Jueni mtanabahi kwamba Allah Mtukufu Ndiye mwingi wa kusamehe dhambi za waja Wake Waumini, na Ndiye Mwenye kuwarehemu.

تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرۡنَ مِن فَوۡقِهِنَّۚ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَيَسۡتَغۡفِرُونَ لِمَن فِي ٱلۡأَرۡضِۗ أَلَآ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٥

وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَ ٱللَّهُ حَفِيظٌ عَلَيۡهِمۡ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِوَكِيلٖ ٦

**6.** Na wale waliowafanya wasiokuwa Allah Mtukufu kuwa ni waungu badala Yake wakawategemea na kuwaabudu, basi Allah Mtukufu Anavidhibiti vitendo vyao, ili Awalipe kwavyo Siku ya Kiyama. Na wewe hukuwakilishwa kuvidhibiti vitendo vyao. Hakika yako wewe ni muonyaji tu, hivyo basi ni juu yako kufikisha na ni juu yetu kuhesabu.

وَكَذَٰلِكَ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا لِّتُنذِرَ أُمَّ ٱلۡقُرَىٰ وَمَنۡ حَوۡلَهَا وَتُنذِرَ يَوۡمَ ٱلۡجَمۡعِ لَا رَيۡبَ فِيهِۚ فَرِيقٞ فِي ٱلۡجَنَّةِ وَفَرِيقٞ فِي ٱلسَّعِيرِ ٧

**7.** Na kama tulivyowapelekea wahyi Manabii kabla yako, tulikuletea wahyi wa Qur'ani kwa lugha ya Kiarabu, ili uwaonye watu wa *(Makkah)* na watu wote wengine pembezoni mwake[1], na uwaonye na siku ya Mkusanyiko, nayo ni Siku ya Kiyama, ambayo kuja kwake hakuna shaka, ambapo watu Siku hiyo watakuwa mapote mawili: pote moja litakuwa Peponi, nalo ni lile la waliomuamini Allah Mtukufu na wakayafuata yale aliyokuja nayo Mtume Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na pote lingine litakuwa Motoni, nalo ni lile la waliomkanusha Allah Mtukufu na wakaenda kinyume na yale aliyokuja nayo Mtume Wake, Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَهُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَلَٰكِن يُدۡخِلُ مَن يَشَآءُ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ وَٱلظَّٰلِمُونَ مَا لَهُم مِّن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٍ ٨

**8.** Na lau angetaka Allah Mtukufu Kuwakusanya viumbe Wake kwenye uongofu na kuwafanya wawe kwenye mila moja iliyoongoka angefanya

---

1 Kwa kuwa Makkah ni kituo cha ardhi Umm al Qurā (Mama wa miji) kwa kuwa ni mji mtukufu kuliko miji yote, ndio ikawa miji yote mingine pamoja na watu wake huwa imeizunguka Makkah na iko pembezoni mwake. Utukufu wa Makkah juu ya sehemu zote za ardhi pia umithibiti kwenye hadithi za Mtume(s.a.w.). Ang. Tafsiri ya Ibn Kathīr katika kufasiri aya hii: 42:7.

hivyo, lakini Yeye Anataka kuwatia kwenye rehema Yake Anaowataka miongoni mwa waja Wake. Na wale wenye kuzidhulumu nafsi zao kwa kufanya ushirikina, basi hao hawatakuwa na yoyote wa kumtegemea atakayesimamia mambo yao Siku ya Kiyama, wala msaidizi atakayewanusuru kutokana na adhabu ya Allah Mtukufu Aliyetukuka.

أَمِ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَۖ فَٱللَّهُ هُوَ ٱلۡوَلِيُّ وَهُوَ يُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٩

**9.** Bali hawa washirikina waliwafanya wasiokuwa Allah Mtukufu kuwa wategemewa, wakawa wanawategemea. Allah Mtukufu Peke Yake Ndiye Mwenye kutegemewa, mja anamtegemea kwa kumuabudu na kumtii, na Yeye Anawasimamia waja Wake Waumini kwa kuwatoa kwenye giza kuwatia kwenye mwangaza, na kwa kuwasaidia katika mambo yao yote. Na Yeye Anahuisha waliokufa wakati wa kufufuliwa, na Yeye kwa kila jambo ni Muweza, hakuna chochote kinachomshinda.

وَمَا ٱخۡتَلَفۡتُمۡ فِيهِ مِن شَيۡءٖ فَحُكۡمُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبِّي عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُ وَإِلَيۡهِ أُنِيبُ ١٠

**10.** Na kitu chochote kile mnachotafautiana kwacho, enyi watu, miongoni mwa mambo ya dini yenu, basi hukumu irudishwe kwa Allah Mtukufu katika Kitabu Chake na *(Sunnah)* ya Mtume Wake, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie). Huyo Ndiye Allah Mtukufu, Mola wangu na Mola wenu, Kwake Yeye nimetegemea katika mambo yangu, na Kwake Yeye ninarejea katika hali zangu zote.

فَاطِرُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ جَعَلَ لَكُم مِّنۡ أَنفُسِكُمۡ أَزۡوَٰجٗا وَمِنَ ٱلۡأَنۡعَٰمِ

**11.** Allah Mtukufu, kutakasika ni Kwake na kutukuka ni Kwake, Ndiye Muumba mbingu na ardhi na

أَزۡوَٰجٗا يَذۡرَؤُكُمۡ فِيهِۚ لَيۡسَ كَمِثۡلِهِۦ شَيۡءٞۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ١١

Muanzilishi wa kuzitengeneza kwa uwezo Wake na matakwa Yake na hekima Yake. Amewapatia nyinyi wake wanaotokana na nyinyi ili mjitulize kwao, na Amewapatia wanyama howa wa kila aina, wa kiume na wa kike. Anawafanya muwe wengi kwa kuzaana kwa njia hii ya kutangamana. Hakuna kinachofanana naye na kuwa kama Yeye chochote kile miongoni mwa viumbe vyake, si katika dhati Yake wala majina Yake wala sifa Zake wala vitendo Vyake. Kwani majina Yake yote ni mazuri na sifa Zake ni za ukamilifu na utukufu; na kwa vitendo Vyake Amefanya vipatikane viumbe vikubwa bila ya kuwa na mshirika. Na Yeye Ndiye Mwenye kusikia na Ndiye Mwenye kuona. Hakuna chochote kinachofichika Kwake cha matendo ya waja Wake na maneno yao, na Atawalipa kwayo.

لَهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١٢

**12.** Ni Wake Yeye, kutakasika ni Kwake, ufalme wa mbinguni na ardhini, na mkononi Mwake kuna funguo za rehema na riziki, Anamkunjulia riziki Yake Anayemtaka miongoni mwa waja Wake na anampunguzia Anayemtaka. Hakika Yeye, Aliyetukuka na kuwa juu, ni Mjuzi wa kila kitu, Hakifichiki Kwake chochote katika mambo ya viumbe Vyake.

۞ شَرَعَ لَكُم مِّنَ ٱلدِّينِ مَا وَصَّىٰ بِهِۦ نُوحٗا وَٱلَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ وَمَا وَصَّيۡنَا بِهِۦٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَىٰٓۖ أَنۡ أَقِيمُواْ ٱلدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُواْ فِيهِۚ كَبُرَ عَلَى ٱلۡمُشۡرِكِينَ مَا

**13.** Amewawekea nyinyi, enyi watu, Sheria ya Dini tuliyokuletea kwa njia ya wahyi, ewe Mtume, nayo ni Uislamu, na ile Aliyomuusia Nûḥ aifuate kivitendo na aifikishe kwa watu, na ile aliyowausia Ibrãhîm,

Mûsã na ʻĬsâ (Watano hawa ndio *Ulū al-ʻazm* [wenye hima] miongoni mwa Mitume kulingana na kauli iliyo mashuhuri) kwamba msimamishe Dini kwa kumpwekesha Allah Mtukufu, kumtii na kumuabudu Yeye na sio mwingine, na msitafautiane katika Dini ambayo nimewaamrisha muifuate. Ni kubwa mno juu ya washirikina lile mnalowalingania la kumpwekesha Allah Mtukufu na kumtakasia ibada. Allah Mtukufu Anamchagua Anayemtaka miongoni mwa viumbe Vyake awe ni mwenye kumpwekesha, na Anamuongoza yule anayerejea Kwake afanye matendo ya utiifu Kwake.

تَدۡعُوهُمۡ إِلَيۡهِۚ ٱللَّهُ يَجۡتَبِيٓ إِلَيۡهِ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِيٓ إِلَيۡهِ مَن يُنِيبُ ١٣

**14.** Na hawakutengana wenye kumshirikisha Allah Mtukufu katika dini zao wakawa mapote na makundi mbalimbali isipokuwa baada ya ujuzi kuwajia na hoja kuwasimamia. Na hakuna lililowafanya wao wafanye hivyo isipokuwa ni udhalimu na ushindani. Na lau si neno lililotangulia linalotoka kwa Mola wako, ewe Mtume, la kucheleweshwa adhabu mpaka kipindi kilichotajwa. nacho ni Siku ya Kiyama, hukumu ingetolewa ya kuharakishiwa adhabu wakanushaji miongoni mwao. Na hakika wale waliorithishwa (Taurati na Injili), baada ya hawa wenye kutafautiana juu ya haki, wako kwenye shaka yenye kutia kwenye wasiwasi na kutafautiana juu ya Dini na Imani.

وَمَا تَفَرَّقُوٓاْ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلۡعِلۡمُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى لَّقُضِيَ بَيۡنَهُمۡۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ أُورِثُواْ ٱلۡكِتَٰبَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ لَفِي شَكّٖ مِّنۡهُ مُرِيبٖ ١٤

**15.** Basi, kwenye dini hiyo iliyonyooka ambayo Allah Mtukufu Aliwawekea Manabii na Akawausia waifuate, lingania, (ewe Mtume, waja wa Allah Mtukufu), na uwe na msimamo wa

فَلِذَٰلِكَ فَٱدۡعُۖ وَٱسۡتَقِمۡ كَمَآ أُمِرۡتَۖ وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَهُمۡۖ وَقُلۡ ءَامَنتُ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِن كِتَٰبٖۖ وَأُمِرۡتُ لِأَعۡدِلَ بَيۡنَكُمُۖ

kisawa kama Anavyokuamrisha Allah Mtukufu. Na usifuate matamanio ya wale walioifanyia haki shaka na wakapotoka kwa kuwa kando na Dini, na useme, «Nimeviamini Vitabu vyote vilivyoteremshwa kutoka mbinguni kwa Manabii. Na Mola wangu Ameniamrisha nifanye uadilifu baina yenu katika kuhukumu. Allah Mtukufu ni Mola wetu na Mola wenu. Sisi tutapata thawabu ya matendo yetu mema, na nyinyi mtapata malipo ya matendo yenu maovu. Hakuna mjadala baina yetu sisi na nyinyi baada ya haki kudhihiri. Allah Mtukufu Atatukusanya sisi na nyinyi Siku ya Kiyama Ahukumu baina yetu kwa haki katika yale tuliyotafautiana, na kwake Yeye ndio marejeo na marudio, na huko Amlipe kila mmoja kwa anachostahiki».

ٱللَّهُ رَبُّنَا وَرَبُّكُمۡۖ لَنَآ أَعۡمَٰلُنَا وَلَكُمۡ أَعۡمَٰلُكُمۡۖ لَا حُجَّةَ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكُمُۖ ٱللَّهُ يَجۡمَعُ بَيۡنَنَاۖ وَإِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ١٥

**16.** Na wale wanaojadili kuhusu Dini ya Allah Mtukufu niliyomtuma kwayo Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), baada ya watu kuikubali na kusilimu, hoja zao na mijadala yao, mbele ya Mola wao, ni yenye kutenguka na kuondoka. Na watashtukiziwa na adhabu kutoka kwa Allah Mtukufu hapa duniani, na huko Akhera watakuwa na adhabu kali, nayo ni Moto.

وَٱلَّذِينَ يُحَآجُّونَ فِي ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا ٱسۡتُجِيبَ لَهُۥ حُجَّتُهُمۡ دَاحِضَةٌ عِندَ رَبِّهِمۡ وَعَلَيۡهِمۡ غَضَبٞ وَلَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٌ ١٦

**17.** Allah Mtukufu Ndiye Aliyeteremsha Qur'ani na Vitabu vilivyoteremshwa vinginevyo kwa ukweli. Na Ameteremsha mizani, nayo ni uadilifu, ili Ahukumu baina ya watu

ٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ وَٱلۡمِيزَانَۗ وَمَا يُدۡرِيكَ لَعَلَّ ٱلسَّاعَةَ قَرِيبٞ ١٧

kwa usawa. Na ni lipi linalokujulisha na kukufahamisha kuwa huenda wakati ambao Kiyama kitasimama uko karibu?

يَسۡتَعۡجِلُ بِهَا ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِهَاۖ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مُشۡفِقُونَ مِنۡهَا وَيَعۡلَمُونَ أَنَّهَا ٱلۡحَقُّۗ أَلَآ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُمَارُونَ فِي ٱلسَّاعَةِ لَفِي ضَلَٰلِۭ بَعِيدٍ ١٨

**18.** Wana haraka nako, huko kuja kwa Kiyama, wale wasiokiamini, kwa njia ya shere na mzaha, na wale wanaokiamini wanaogopa kusimama kwake, na hali wao wanajua kuwa ni kweli isiyo na shaka. Basi jua utanabahi kuwa wale wanaojadili kuhusu Kiyama wako kwenye upotevu wa mbali.

ٱللَّهُ لَطِيفُۢ بِعِبَادِهِۦ يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُۖ وَهُوَ ٱلۡقَوِيُّ ٱلۡعَزِيزُ ١٩

**19.** Allah Mtukufu ni Mpole kwa waja Wake, Anamkunjulia riziki Anayemtaka na anampunguzia Anayemtaka, Na Yeye Ndiye Mwenye nguvu, ambaye nguvu zote Anazo, Aliye Mshindi katika kuwatesa wenye kumuasi.

مَن كَانَ يُرِيدُ حَرۡثَ ٱلۡأٓخِرَةِ نَزِدۡ لَهُۥ فِي حَرۡثِهِۦۖ وَمَن كَانَ يُرِيدُ حَرۡثَ ٱلدُّنۡيَا نُؤۡتِهِۦ مِنۡهَا وَمَا لَهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِن نَّصِيبٍ ٢٠

**20.** Yoyote Anayetaka kwa matendo yake malipo mema ya Akhera, Akatekeleza haki za Allah Mtukufu na Akatoa katika kulingania Dini, tutamuongezea wema katika matendo yake, tumzidishie thawabu za jema moja mara kumi mpaka kipimo anachokitaka Allah Mtukufu cha nyongeza. Na yoyote yule Anayetaka kwa matendo yake ulimwengu peke yake, tutampa tulichomgawia cha huo ulimwengu, na hatakuwa na thawabu zozote huko Akhera.

أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَٰٓؤُاْ شَرَعُواْ لَهُم مِّنَ ٱلدِّينِ مَا لَمۡ يَأۡذَنۢ بِهِ ٱللَّهُۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةُ ٱلۡفَصۡلِ لَقُضِيَ بَيۡنَهُمۡۗ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢١

**21.** Je, kwani hawa wenye kumshirikisha Allah Mtukufu wana washirika katika ushirikina wao na upotevu wao waliowazushia katika dini kitu Asichoamuru Allah Mtukufu? Na lau si hukumu ya Allah Mtukufu na

makadirio Yake ya kuwapa muhula na kutowaharakishia adhabu duniani, wangehukumiwa kuharakishiwa adhabu. Na kwa hakika wale wenye kumkanusha Allah Mtukufu watakuwa na adhabu yenye uchungu na kuumiza Siku ya Kiyama.

تَرَى ٱلظَّٰلِمِينَ مُشْفِقِينَ مِمَّا كَسَبُوا۟ وَهُوَ وَاقِعٌۢ بِهِمْ ۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فِى رَوْضَاتِ ٱلْجَنَّاتِ ۖ لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْكَبِيرُ ﴿٢٢﴾

**22.** Utawaona, ewe Mtume, makafiri Siku ya Kiyama wako katika hali ya kuogopa mateso ya Allah Mtukufu kwa yale matendo mabaya waliyoyatenda duniani, na adhabu itawashukia, na wao hapana budi wataionja. Na wale waliomuamini Allah Mtukufu na wakamtii, wataingia kwenye mabustani ya Pepo na majumba yake na starehe za Akhera, na watakuwa na kila kinachotamaniwa na nafsi zao kwa Mola wao. Hayo Aliyowapa Allah Mtukufu ya fadhila na utukufu ndiyo nyongeza isiyosifika na isiyofikiwa na akili.

ذَٰلِكَ ٱلَّذِى يُبَشِّرُ ٱللَّهُ عِبَادَهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ ۗ قُل لَّآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًا إِلَّا ٱلْمَوَدَّةَ فِى ٱلْقُرْبَىٰ ۗ وَمَن يَقْتَرِفْ حَسَنَةً نَّزِدْ لَهُۥ فِيهَا حُسْنًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٢٣﴾

**23.** Hayo ambayo niliwapa habari kwayo, enyi watu, miongoni mwa starehe na matukufu ya Akhera ndio yale ambayo Allah Mtukufu Anawapa bishara kwayo waja Wake wema waliomuamini na kumtii duniani. Sema, ewe Mtume, uwaambie wale wanaofanya shaka kuhusu Kiyama miongoni mwa washirikina wa watu wako, «Siwaombi kwa huu ulinganizi wangu wa haki niliokuja nao mnipe malipo kwenye mali zenu, isipokuwa mnitekelezee haki yangu ya ujamaa kwenu na muunge udugu ulioko baina yangu mimi na nyinyi.» Na yoyote mwenye kutenda jema tutamuongezea

mara kumi na zaidi. Hakika Allah Mtukufu ni Mwenye kusamehe kwa wingi dhambi za waja Wake, ni Mwingi wa shukrani kwa mema yao na utiifu wao Kwake.

**24.** Au je, wanasema hawa washirikina, kwamba Muhammad amemzushia Allah Mtukufu urongo ndipo akaja na hiki anachokisoma kwa kukizua mwenyewe? Basi Allah Mtukufu Ataupiga mhuri moyo wako, ewe Mtume, uwapo utafanya hivyo. Na Allah Mtukufu Anaiondoa batili na kuifuta, na Anaithibitisha haki kwa maneno Yake, ambayo hayabadiliki wala hayageuki, na kwa ahadi Yake ya kweli isiyoenda kinyume.
Hakika Allah Mtukufu ni Mjuzi sana wa yaliyomo ndani ya nyoyo za waja, hakuna chochote kinachofichika kwake.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًاۖ فَإِن يَشَإِ ٱللَّهُ يَخْتِمْ عَلَىٰ قَلْبِكَۗ وَيَمْحُ ٱللَّهُ ٱلْبَٰطِلَ وَيُحِقُّ ٱلْحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٢٤﴾

**25.** Na Allah Mtukufu, aliyetakasika na kutukuka, Ndiye Anayekubali toba kutoka kwa waja Wake wanaporudi kwenye kumpwekesha Allah Mtukufu na kumtii, Ndiye Anayesamehe makosa na Ndiye Anayejua mnayoyafanya ya kheri na shari, hakuna chochote kinachofichika Kwake, na Yeye ni Mwenye kuwalipa kwa hayo.

وَهُوَ ٱلَّذِى يَقْبَلُ ٱلتَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِۦ وَيَعْفُواْ عَنِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ وَيَعْلَمُ مَا تَفْعَلُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Na wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake, wanamuitika Mola wao kwa kile Alichowaitia na wanajisalimisha Kwake, na Yeye Anawaongezea fadhila Zake kwa kuwaongoza na kuwazidishia malipo na thawabu. Na wale wenye kumkanusha Allah Mtukufu na Mtume Wake watapata

وَيَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَيَزِيدُهُم مِّن فَضْلِهِۦۚ وَٱلْكَٰفِرُونَ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ﴿٢٦﴾

adhabu kali yenye kuumiza na yenye uchungu Siku ya Kiyama .

۞ وَلَوۡ بَسَطَ ٱللَّهُ ٱلرِّزۡقَ لِعِبَادِهِۦ لَبَغَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَٰكِن يُنَزِّلُ بِقَدَرٖ مَّا يَشَآءُۚ إِنَّهُۥ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرُۢ بَصِيرٞ ٢٧

**27.** Na lau Allah Mtukufu angewakunjulia riziki waja Wake Akawapa kwa wingi, wangevuka mipaka katika ardhi kwa kiburi na ujeuri na wangetoka baadhi yao kuwadhulumu wengine. Lakini Allah Mtukufu anawateremshia riziki zao kwa kadiri atakayo ya kuwatosha. Hakika Yeye kwa waja Wake ni mtambuzi kwa yale yanayowafaa, Anaiona mipango yao na mabadiliko ya hali zao.

وَهُوَ ٱلَّذِي يُنَزِّلُ ٱلۡغَيۡثَ مِنۢ بَعۡدِ مَا قَنَطُواْ وَيَنشُرُ رَحۡمَتَهُۥۚ وَهُوَ ٱلۡوَلِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ٢٨

**28.** Na Allah Mtukufu Peke Yake Ndiye Anayeteremsha mvua kutoka mbinguni, Akawanyeshea kwayo baada ya kukata tamaa kunyesha kwake, Akaeneza rehema zake kwa viumbe Vyake, Akawapa mvua ya kuwaenea, na Yeye Ndiye Mtegemewa, Anawasaidia waja Wake kwa hisani Yake na wema Wake, Msifiwa kwa uongozi wake na uendeshaji mambo Wake.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ خَلۡقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَثَّ فِيهِمَا مِن دَآبَّةٖۚ وَهُوَ عَلَىٰ جَمۡعِهِمۡ إِذَا يَشَآءُ قَدِيرٞ ٢٩

**29.** Na miongoni mwa alama za kuonyesha ukubwa Wake, uwezo Wake na mamlaka Yake ni uumbaji mbingu na ardhi kwa namna ambayo hakukuwa na mfano uliotangulia, na aina mbalimbali za wanyama Alizozieneza humo. Na Yeye, kuwakusanya viumbe baada ya kufa kwao kwa kisimamo cha Kiyama, Anapotaka ni Muweza, hakuna kinachomshinda.

وَمَآ أَصَٰبَكُم مِّن مُّصِيبَةٖ فَبِمَا كَسَبَتۡ أَيۡدِيكُمۡ وَيَعۡفُواْ عَن كَثِيرٖ ٣٠

**30.** Na msiba wowote uliowakumba, enyi watu, katika Dini yenu na dunia yenu, ni kwa sababu ya dhambi

mlizozitenda na makosa. Na Mola wenu Anawasamehe nyinyi makosa mengi Asiwaadhibu kwa kuyafanya.

وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٖ ٣١

**31.** Na hamkuwa, enyi watu, ni wenye kushindana na uwezo wa Allah Mtukufu juu yenu wala kuukwepa. Na hamna nyinyi asiyekuwa Allah Mtukufu Mtegemewa wa kusimamia mambo yenu na kuwapa manufaa, wala msaidizi wa kuwatetea msipatikane na madhara.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِ ٱلۡجَوَارِ فِي ٱلۡبَحۡرِ كَٱلۡأَعۡلَٰمِ ٣٢

**32.** Na miongoni mwa alama Zake zenye kuonyesha uwezo Wake mkubwa na mamlaka Yake yenye kushinda ni majahazi makubwa kama majabali yanayotembea baharini.

إِن يَشَأۡ يُسۡكِنِ ٱلرِّيحَ فَيَظۡلَلۡنَ رَوَاكِدَ عَلَىٰ ظَهۡرِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٍ ٣٣

**33.** Anapotaka Allah Mtukufu Anautuliza upepo, na majahazi yanakua ni yenye kutulia juu ya mgongo wa bahari na kutotembea. Hakika katika kutembea majahazi haya na kusimama kwake baharini kwa uwezo wa Allah Mtukufu pana mawaidha na hoja za wazi za uwezo wa Allah Mtukufu, kwa kila mwingi wa uvumilivu juu ya kumtii Allah Mtukufu, kujiepusha na vitendo vya kumuasi na kukubali makadirio Yake, mwingi wa shukrani wa neema Zake na mema Yake.

أَوۡ يُوبِقۡهُنَّ بِمَا كَسَبُواْ وَيَعۡفُ عَن كَثِيرٖ ٣٤

**34.** Au (Anapotaka) Anayaangamiza hayo majahazi kwa kuyazamisha kwa sababu ya dhambi za wenyewe, na Anasamehe dhambi nyingi Asiwatese wenye kuzifanya.

وَيَعۡلَمَ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٖ ٣٥

**35.** Na wajue wale wanaojadili kwa batili kuhusu aya zetu zenye kutolea dalili upweke wetu, hawatakuwa na mahali pa kupita wala pa kuhamia kujiepusha

na mateso ya Allah Mtukufu Atakapowatesa kwa dhambi zao na ukanushaji wao.

فَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَيۡءٖ فَمَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٣٦

**36.** Na chochote kile mnachopewa, enyi watu, cha mali na watoto na vinginevyo, ni starehe ya uhai wa ulimwenguni, kwa haraka sana itaondoka, na kilichoko kwa Allah Mtukufu cha starehe ya Pepo ya daima ni bora zaidi na ni chenye kusalia zaidi kwa wale wenye kumuamini Allah Mtukufu na Mitume Wake, na wakawa kwa Mola wao wanategemea.

وَٱلَّذِينَ يَجۡتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡفَوَٰحِشَ وَإِذَا مَا غَضِبُواْ هُمۡ يَغۡفِرُونَ ٣٧

**37.** Na wale ambao wanajiepusha na madhambi makubwa yaliyokatazwa na Allah Mtukufu, na kila kilichokuwa kichafu na kibaya miongoni mwa maasia, na wanapowakasirikia wale waliowakosea wanaufunika huo ubaya na kuusamehe kwa kuacha kumlipizia mkosaji, kwa kutaka malipo mema ya Allah Mtukufu Aliyetukuka na msamaha Wake. Na hii ni miongoni mwa tabia njema.

وَٱلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِرَبِّهِمۡ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَمۡرُهُمۡ شُورَىٰ بَيۡنَهُمۡ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣٨

**38.** Na wale walioitika mwito wa Mola wao wa kumpwekesha Yeye na kumtii, wakasimamisha Swala za faradhi kwa namna zake katika nyakati zake, na wakitaka jambo wanashauriana juu yake, na katika mali tuliyowapa wanatoa sadaka kwenye njia ya Allah Mtukufu, na wanatekeleza haki wanazofaradhishiwa kuwapatia wanaostahiki kama vile Zaka na matumizi na katika njia nyinginezo za matumizi.

وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَابَهُمُ ٱلۡبَغۡيُ هُمۡ يَنتَصِرُونَ ٣٩

**39.** Na wale ambao yakiwapata maonevu wanawalipiza wale waliowaonea bila kupita kiasi. Na wanaposubiri basi mwisho wa subira yao kuna kheri nyingi.

وَجَزَٰٓؤُاْ سَيِّئَةٖ سَيِّئَةٞ مِّثۡلُهَاۖ فَمَنۡ عَفَا وَأَصۡلَحَ فَأَجۡرُهُۥ عَلَى ٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٠

**40.** Na malipo ya ubaya wa mtu mbaya ni kumtesa kwa ubaya mfano wake bila kuzidisha. Na mwenye kumsamehe aliyemfanyia ubaya asimtese, na akatengeneza mapenzi baina yake yeye na yule aliyemsamehe kwa kutaka radhi za Allah Mtukufu, basi malipo mema ya kusamehe kwake yako kwa Allah Mtukufu. Hakika Allah Mtukufu Hawapendi wenye kudhulumu wanaowaanza watu kwa uadui na kuwafanyia ubaya.

وَلَمَنِ ٱنتَصَرَ بَعۡدَ ظُلۡمِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَا عَلَيۡهِم مِّن سَبِيلٍ ٤١

**41.** Na yoyote aliyemlipiza yule aliyemdhulumu baada ya kudhulumiwa naye, basi hao hawana makosa ya kuadhibiwa kwayo.

إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى ٱلَّذِينَ يَظۡلِمُونَ ٱلنَّاسَ وَيَبۡغُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٤٢

**42.** Hakika ni kwamba mapatilizo ni ya wale wanaowaonea watu kwa udhalimu na uadui, wakapita mpaka waliowekewa wa vitu walivyohalalishiwa na Mola wao na wakaingia kwenye eneo la vitu visivyoruhusiwa kwao, wakafanya uharibifu katika ardhi pasi na haki, basi hao Siku ya Kiyama watakuwa na adhabu yenye uchungu na kuumiza.

وَلَمَن صَبَرَ وَغَفَرَ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمِنۡ عَزۡمِ ٱلۡأُمُورِ ٤٣

**43.** Na yoyote mwenye kuvumilia juu ya kero na akalipa, kwa ovu alilofanyiwa, kwa kusamehe, basi hayo ni miongoni mwa mambo makubwa yenye kushukuriwa, na vitendo vyenye kusifiwa ambavyo Allah Mtukufu Ameviamrisha na Ameviwekea thawabu nyingi na sifa nzuri.

وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن وَلِيّٖ مِّنۢ بَعۡدِهِۦۗ وَتَرَى ٱلظَّٰلِمِينَ لَمَّا رَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَ يَقُولُونَ هَلۡ إِلَىٰ مَرَدّٖ مِّن سَبِيلٖ ٤٤

**44.** Na yule ambaye Allah Mtukufu Anampoteza na kumweka kando na uongofu kwa sababu ya udhalimu wake, hatakuwa na mtu wa kumsaidia na kumuelekeza njia ya uongofu. Na utawaona, (ewe Mtume), wenye kumkanusha Allah Mtukufu Siku ya Kiyama, watakapoiona adhabu, wakisema, kumwambia Mola wao, «Je, tuna njia yoyote ya kurejea duniani ili tufanye matendo ya utiifu kwako?» Na ombi hilo halitakubaliwa kwao.

وَتَرَىٰهُمۡ يُعۡرَضُونَ عَلَيۡهَا خَٰشِعِينَ مِنَ ٱلذُّلِّ يَنظُرُونَ مِن طَرۡفٍ خَفِيّٖۗ وَقَالَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَأَهۡلِيهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ أَلَآ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ فِي عَذَابٖ مُّقِيمٖ ٤٥

**45.** Na utawaona, (ewe Mtume), hawa madhalimu wakiorodheshwa Motoni wakiwa wadhalilifu na wanyonge, wanakutazama kwa jicho la unyonge lililo dhaifu kwa hofu waliokuwa nayo na unyonge. Na watasema waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake Peponi, watakapoyaona yaliyowashukia makafiri ya hasara, «Hakika wenye hasara kikweli ni wale waliopata hasara ya nafsi zao na watu wao Siku ya Kiyama kwa kuingia Motoni.» Jua utambue kuwa madhalimu, siku ya Kiyama, watakuwa kwenye adhabu ya daima isiyokatika wala kuondoka.

وَمَا كَانَ لَهُم مِّنۡ أَوۡلِيَآءَ يَنصُرُونَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِۗ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن سَبِيلٍ ٤٦

**46.** Na hawa wenye kukanusha, Atakapowaadhibu Allah Mtukufu Siku ya Kiyama, hawatakuwa na wasaidizi na waokozi wenye kuwanusuru kutokana na adhabu ya Allah Mtukufu. Na yoyote yule ambaye Allah Mtukufu Amempoteza kwa sababu ya ukanushaji wake na udhalimu, hatakuwa na njia yenye kumfikisha kwenye haki hapa

duniani, na kwenye Pepo kesho Akhera, kwa kuwa yeye atakuwa amezibiwa njia za kuokoka, kwani kuongoza na kupoteza viko mkononi mwa Allah Mtukufu, kutakasika na kutukuka ni Kwake, na haviko kwa mwingine.

ٱسْتَجِيبُوا۟ لِرَبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ ۚ مَا لَكُم مِّن مَّلْجَإٍ يَوْمَئِذٍ وَمَا لَكُم مِّن نَّكِيرٍ ﴿٤٧﴾

**47.** Itikieni mwito wa Mola wenu, enyi wenye kukanusha, kwa kuamini na kutii kabla haijaja Siku ya Kiyama ambayo Haiwezekani kuirudisha. Siku hiyo hamtakuwa na mahali pa kukimbilia penye kuwaokoa na adhabu wala mahali pa kuwasitiri mkawa hamuonekani. Katika aya hii pana dalili ya ubaya wa kuchelewesha, na pana maamrisho ya kuharakisha kufanya kila tendo zuri linalomtokea mja, kwani kuchelewesha kuna athari mbaya na vizuizi.

فَإِنْ أَعْرَضُوا۟ فَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ۖ إِنْ عَلَيْكَ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ۗ وَإِنَّآ إِذَآ أَذَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِنَّا رَحْمَةً فَرِحَ بِهَا ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ فَإِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ كَفُورٌ ﴿٤٨﴾

**48.** Watakapokataa hawa washirikina, (ewe Mtume), kumuamini Allah Mtukufu, basi hatukukutuma kuwa ni mtunzi wa matendo yao mpaka ukawa ni mwenye kuwahesabu kwayo. Ulazima wako haukua isipokuwa ni kufikisha ujumbe. Na sisi tunapompa binadamu rehema kutoka kwetu rehema ya utajiri, ukunjufu wa mali na mengineyo, hufurahika, na unapowakumba msiba wa umasikini, ugonjwa na mengineyo kwa sababu ya kile kilichotangulizwa na mikono yao cha kufanya matendo ya kumuasi Allah Mtukufu, hapo binadamu huwa ni mwenye kukataa sana, huwa akihesabu misiba na akisahau neema.

**49.** Ni ya Allah Mtukufu mamlaka ya mbingu na ardhi na vilivyomo ndani yake. Anaumba viumbe anavyovitaka. Anamtunuku Anayemtaka miongoni mwa waja Wake watoto wa kike tu, na Anamtunuku Anayemtaka watoto wa kiume tu.

لِّلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۚ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُۚ يَهَبُ لِمَن يَشَآءُ إِنَٰثًا وَيَهَبُ لِمَن يَشَآءُ ٱلذُّكُورَ ﴿٤٩﴾

**50.** Na Anampa, aliyetakasika na kutukuka, Anayemtaka miongoni mwa watu watoto wa kiume na wa kike, Na Anamfanya Anayemtaka kuwa tasa asiyezaa. Hakika Yeye ni Mjuzi sana wa Anachoumba, ni Muweza wa kuumba Anachotaka, hakuna chochote kinachomshinda Akitaka kukiumba.

أَوْ يُزَوِّجُهُمْ ذُكْرَانًا وَإِنَٰثًاۖ وَيَجْعَلُ مَن يَشَآءُ عَقِيمًاۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Na haipasi kwa kiumbe yoyote, kati ya binadamu, Allah Mtukufu Aseme naye isipokuwa kwa njia ya wahyi ambao Allah Mtukufu Anamtumia, au Aseme naye nyuma ya pazia, kama vile Alivyosema Allah Mtukufu, Aliyetakasika, na Mûsã, amani imshukie, Au Atume mjumbe, kama anavyomtuma Jibrili, amani imshukie, kwa yule anayetumwa kwake ampelekee wahyi wa kile Allah Mtukufu Anataka apelekewe, kwa idhini ya Mola wake, na sio kwa matakwa yake. Hakika Yake Yeye, Aliyetukuka, Yuko juu kwa dhati Yake, majina Yake, sifa Zake na vitendo Vyake. amekishinda kila kitu, na viumbe vyote vimemdhalilikia, ni Mwingi wa hekima katika uedeshaji Wake mambo ya viumbe Vyake. Katika aya hii pana kuthibitisha sifa ya kusema kwa Allah Mtukufu Aliyetukuka, kwa

۞ وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُكَلِّمَهُ ٱللَّهُ إِلَّا وَحْيًا أَوْ مِن وَرَآيِٕ حِجَابٍ أَوْ يُرْسِلَ رَسُولًا فَيُوحِيَ بِإِذْنِهِۦ مَا يَشَآءُۚ إِنَّهُۥ عَلِيٌّ حَكِيمٌ ﴿٥١﴾

namna inayonasibiana na haiba Yake na ukubwa wa mamlaka Yake.

وَكَذَٰلِكَ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ رُوحٗا مِّنۡ أَمۡرِنَاۚ مَا كُنتَ تَدۡرِي مَا ٱلۡكِتَٰبُ وَلَا ٱلۡإِيمَٰنُ وَلَٰكِن جَعَلۡنَٰهُ نُورٗا نَّهۡدِي بِهِۦ مَن نَّشَآءُ مِنۡ عِبَادِنَاۚ وَإِنَّكَ لَتَهۡدِيٓ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٥٢

**52.** Na kama vile tulivyowapelekea wahyi Manabii kabla yako, ewe Nabii, tulikuletea wahyi wa Qur'ani itokayo kwetu, hukuwa unajua kabla yake ni vitabu vipi vilivyotangulia wala nini Imani wala zipi Sheria zinazotokana na Allah Mtukufu? Lakini tumeifanya Qur'ani ni mwangaza kwa watu ambao kwa huo tunawaongoza waja wetu tunaowataka kwenye njia iliyonyooka. Na hakika wewe, ewe Mtume, unaelekeza na kuongoza kwa amri ya Allah Mtukufu kwenye njia iliyonyooka, nayo ni Uislamu,

صِرَٰطِ ٱللَّهِ ٱلَّذِي لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ أَلَآ إِلَى ٱللَّهِ تَصِيرُ ٱلۡأُمُورُ ٥٣

**53.** Njia ya Allah Mtukufu Aliye na mamlaka ya vyote vilivyoko mbinguni na vilivyoko ardhini, hana mshirika katika hayo. Jua utambue kwamba kwa Allah Mtukufu, enyi watu, yatarudi mambo yote yenu ya kheri na shari, na huko Amlipe kila mtu kwa matendo yake, yakiwa mema alipwe wema na yakiwa mabaya alipwe ubaya.

## SURA YA AL-ZUKHRUF

## سُورَةُ الزُّخۡرُفِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. "*Hā*, *Mīm*" maelezo yametangulia mwanzoni mwa sura ya *Al-Baqarah* juu ya herufi zilizokatwa na kutengwa.

حمٓ ١

2. Allah Mtukufu Aliyetukuka Ameapa kwa Qur'ani ambayo matamshi yake na maana yake iko wazi.

وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢

3. Hakika sisi tumeiteremsha Qur'ani kwa Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), kwa lugha ya Kiarabu, huenda nyinyi mkaelewa na mkazingatia maana yake na hoja zake.

إِنَّا جَعَلۡنَٰهُ قُرۡءَٰنًا عَرَبِيّٗا لَّعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٣

4. Nayo, kwa hakika, katika Ubao Uliohifadhiwa kwetu sisi ina cheo na heshima za juu, iko thabiti, haina tafauti ndani yake wala kugongana.

وَإِنَّهُۥ فِيٓ أُمِّ ٱلۡكِتَٰبِ لَدَيۡنَا لَعَلِيٌّ حَكِيمٌ ٤

5. Je tuwape nyinyi mgongo na tuache kuwateremshia Qur'ani kwa ajili ya kupuuza kwenu, kutofuata na kupita mipaka kwenu katika kukataa kuiamini?

أَفَنَضۡرِبُ عَنكُمُ ٱلذِّكۡرَ صَفۡحًا أَن كُنتُمۡ قَوۡمٗا مُّسۡرِفِينَ ٥

6. Tumewatuma Manabii wengi katika karne za mwanzo zilizopita kabla ya watu wako, ewe Nabii.

وَكَمۡ أَرۡسَلۡنَا مِن نَّبِيّٖ فِي ٱلۡأَوَّلِينَ ٦

7. Hawajiwi na Nabii yoyote isipokuwa huwa wakimcheza shere kama vile watu wako walivyokucheza shere, basi tukawaangamiza wale waliowakanusha Mitume wetu, nao walikuwa ni wenye nguvu kali na

وَمَا يَأۡتِيهِم مِّن نَّبِيٍّ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٧

ushujaa wa kivita kuliko watu wako, (ewe Mtume).

**8.** Na yashapita mateso ya wa mwanzo kwa kuangamizwa kwa sababu ya ukanushaji wao, ujeuri wao na kuwacheza shere Mitume wao. Katika haya pana maliwazo kwa Nabii, (rehema na amani zimshukie).

فَأَهۡلَكۡنَآ أَشَدَّ مِنۡهُم بَطۡشٗا وَمَضَىٰ مَثَلُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨

**9.** Na unapowauliza, (ewe Mtume), hawa washirikina miongoni mwa watu wako, «Ni nani aliyeumba mbingu na ardhi?» Wanasema, «Aliyeziumba ni Yule Aliye Mshindi katika mamlaka Yake, Aliye Mjuzi wa hizo na vitu vilivyomo ndani yake, hakuna chochote kinachofichika Kwake».

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ لَيَقُولُنَّ خَلَقَهُنَّ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡعَلِيمُ ٩

**10.** Aliyewafanyia ardhi kuwa ni (kama) tandiko na mkeka, Akawasahilishia humo njia za maisha yenu na biashara zenu, ili mjiongoze kwa njia hizo kwenye maslahi yenu ya kidini na ya kidunia.

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ مَهۡدٗا وَجَعَلَ لَكُمۡ فِيهَا سُبُلٗا لَّعَلَّكُمۡ تَهۡتَدُونَ ١٠

**11.** Na Aliyeteremsha kutoka mawinguni mvua kwa kipimo, Asiifanye mafuriko yenye kuzamisha wala pungufu isiyotosheleza haja, ipate kuendesha maisha yenu na yale ya wanyama wenu, tukahuisha kwa maji hayo sehemu kubwa ya ardhi kavu isiyokuwa na mimea. Na kama tulivyotoa kwa maji hayo tuliyoyateremsha kutoka juu, kwenye ardhi hiyo iliyokufa, mimea na mazao, hivo ndivyo mtakavyotolewa, enyi watu, makaburini mwenu baada ya kufa kwenu.

وَٱلَّذِي نَزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءَۢ بِقَدَرٖ فَأَنشَرۡنَا بِهِۦ بَلۡدَةٗ مَّيۡتٗاۚ كَذَٰلِكَ تُخۡرَجُونَ ١١

**12.** Na Aliyeumba aina zote za wanyama na mimea, na Akawawekea majahazi mnayoyapanda baharini, na

وَٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡأَزۡوَٰجَ كُلَّهَا وَجَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلۡفُلۡكِ وَٱلۡأَنۡعَٰمِ مَا تَرۡكَبُونَ ١٢

Akawaumbia wale mnaowapanda barani miongoni mwa wanyama, kama vile ngamia, farasi, nyumbu na punda.

**13.** Mpate kujituliza juu ya migongo ya hivyo mnavyovipanda, kisha mkumbuke neema ya Mola wenu kwenu hapo mnapopanda na mseme, «Sifa njema zote ni za Allah Mtukufu Aliyetudhalilishia (kipando) hiki, na hatukuwa ni wenye uwezo juu yake».

لِتَسْتَوُۥا۟ عَلَىٰ ظُهُورِهِۦ ثُمَّ تَذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ رَبِّكُمْ إِذَا ٱسْتَوَيْتُمْ عَلَيْهِ وَتَقُولُوا۟ سُبْحَٰنَ ٱلَّذِى سَخَّرَ لَنَا هَٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُۥ مُقْرِنِينَ ١٣

**14.** Na ili mseme pia, «Na sisi baada ya kufa kwetu ni wenye kuelekea Kwake na kurejea». Hapa pana dalili ya kuwa Allah Mtukufu Ndiye Mwenye kuwaneemesha waja Wake kwa neema mbalimbali, Ndiye Mwenye kustahiki kuabudiwa kwa kila hali.

وَإِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ١٤

**15.** Na hawa washirikina wamemfanya Allah Mtukufu kuwa na fungu miongoni mwa waja Wake. Nako ni kule kusema kwao kuhusu Malaika kuwa ni watoto wa kike wa Allah Mtukufu. Kwa hakika, binadamu ni mwingi wa kukanusha neema za Mola Wake Alizowaneemesha kwazo, ni mwenye kudhihirisha kukataa kwake na kukanusha kwake, anahesabu misiba na anasahau neema.

وَجَعَلُوا۟ لَهُۥ مِنْ عِبَادِهِۦ جُزْءًا ۚ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَكَفُورٌ مُّبِينٌ ١٥

**16.** Je, kwani nyinyi mnadai, enyi wajinga, kuwa Mola wenu Amejichagulia, katika vile Anavyoviumba, watoto wa kike, na hali nyinyi hamliridhii hilo kwenu, na Akawahusu nyinyi kwa kuwapatia watoto wa kiume? Haya ni makaripio kwao.

أَمِ ٱتَّخَذَ مِمَّا يَخْلُقُ بَنَاتٍ وَأَصْفَىٰكُم بِٱلْبَنِينَ ١٦

**17.** Na anapopewa bishara mmoja wao ya mtoto wa kike ambaye amemnasibishia Mwingi wa rehema,

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِمَا ضَرَبَ لِلرَّحْمَٰنِ مَثَلًا ظَلَّ وَجْهُهُۥ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ ١٧

alipodai kwamba Malaika ni watoto wa kike wa Allah Mtukufu, uso wake unageuka unakua mweusi kwa bishara mbaya aliyopewa ya mtoto wa kike, na huwa na huzuni na kujawa na simanzi na unguliko.(Basi vipi wataridhika kwa Allah Mtukufu kitu ambacho wao wenyewe hawaridhiki nacho? Ametukuka Allah Mtukufu kutukuka kukubwa na Ametakasika na kile wanachosema hao makafiri.)

أَوَمَن يُنَشَّؤُاْ فِي ٱلۡحِلۡيَةِ وَهُوَ فِي ٱلۡخِصَامِ
غَيۡرُ مُبِينٖ ١٨

**18.** Hivi mna ujasiri wa na kumnasibishia Allah Mtukufu mtu anayelelewa katika pambo, asiyeweza kubainisha hoja kwenye mjadala kwa sababu ya kukulia kwake kwenye pambo na starehe?

وَجَعَلُواْ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ ٱلَّذِينَ هُمۡ عِبَٰدُ
ٱلرَّحۡمَٰنِ إِنَٰثًاۚ أَشَهِدُواْ خَلۡقَهُمۡۚ سَتُكۡتَبُ
شَهَٰدَتُهُمۡ وَيُسۡـَٔلُونَ ١٩

**19.** Na hawa washirikina waliwafanya Malaika ambao ni waja wa Allah Mtukufu kuwa ni wanawake. Je, wao walihudhuria wakati Allah Mtukufu Alipowaumba mpaka waamue kuwa wao ni wanawake? Ushahidi wao utasajiliwa, na wataulizwa kuhusu hilo kesho Akhera.

وَقَالُواْ لَوۡ شَآءَ ٱلرَّحۡمَٰنُ مَا عَبَدۡنَٰهُمۗ
مَّا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِنۡ هُمۡ إِلَّا
يَخۡرُصُونَ ٢٠

**20.** Na hawa washirikina wa kikureishi wanasema, Lau Allah Mtukufu Mwingi wa rehema angetaka tusingeabudu yoyote asiyekuwa Yeye.” Na hii ni hoja iliyotenguka, kwani Allah Mtukufu Ashasimamisha hoja juu ya waja kwa kuwatuma Mitume na kuteremsha Vitabu, basi kujisimamishia hoja ya Mapitisho na Makadirio ni ubatilifu mkubwa zaidi baada ya Mitume kuwaonya. Wao hawana ujuzi wa hakika ya yale wanayoyasema. Hakika ni kwamba wao wanayasema kwa kudhania na

kuzua urongo, kwa kuwa hawana habari wala dalili kuhusu hilo kutoka kwa Allah Mtukufu.

أَمْ ءَاتَيْنَٰهُمْ كِتَٰبًا مِّن قَبْلِهِۦ فَهُم بِهِۦ مُسْتَمْسِكُونَ ﴿٢١﴾

**21.** Je, walishuhudia uumbaji wa Malaika au tuliwapatia kitabu kabla ya hii Qur'ani tuliyoiteremsha, wakawa wameshikamana nacho, na wanakifanyia kazi na wanajijengea kwa hicho hoja za kukupinga, ewe Mtume?

بَلْ قَالُوٓا۟ إِنَّا وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّهْتَدُونَ ﴿٢٢﴾

**22.** Bali walisema, «Sisi tuliwakuta baba zetu kwenye njia, madhehebu na dini, na sisi tunafuata nyayo za baba zetu katika yale waliyokuwa nayo».

وَكَذَٰلِكَ مَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ فِى قَرْيَةٍ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَآ إِنَّا وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّقْتَدُونَ ﴿٢٣﴾

**23.** Hivyo ndivyo ilivyo, hatukutuma kabla yako, ewe Mtume, muonyaji yoyote kwenye kijiji chochote, mwenye kuwaonya na adhabu yetu kwa kutukanusha, na akawaonya na kuwatahadharisha na adhabu yetu, isipokuwa wale ambao ziliwatia kiburi neema miongoni mwa viongozi, na wakubwa huwa wakisema, "Sisi tuliwakuta baba zetu kwenye mila na dini, na sisi ni wenye kufuata mwenendo wao na njia yao."

۞ قَٰلَ أَوَلَوْ جِئْتُكُم بِأَهْدَىٰ مِمَّا وَجَدتُّمْ عَلَيْهِ ءَابَآءَكُمْ ۖ قَالُوٓا۟ إِنَّا بِمَآ أُرْسِلْتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٢٤﴾

**24.** Huyo Muonyaji, akiwa ni Mtume Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na wale Mitume waliomtangulia, huwa akisema kuwaambia waliompinga wakitumia udanganyifu huu uliotenguka, «Je, mtawafuata baba zenu, hata kama mimi nimewajia kutoka kwa Mola wenu na kitu chenye kuongoza zaidi kwenye njia ya haki, na chenye kuonyesha zaidi njia ya uongofu kuliko kile mlichowakuta

baba zenu wakikifuata cha dini na mila?” Na wao huwa wakisema kwa ushindani, ”Sisi ni wenye kuyapinga na kuyakanusha hayo mliyotumwa nayo”»

فَٱنتَقَمۡنَا مِنۡهُمۡۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٢٥

**25.** Basi tukawalipizia hao *(ummah)* waliowakanusha Mitume wao kwa kuwateremshia mateso ya kuwadidimiza, kuwazamisha na mengineyo. Basi angalia, ulikuwa vipi mwisho wa mambo yao walipozikanusha hoja za Allah Mtukufu na mitume wake? Basi na wajihadhari watu wako wasiendelee kwenye ukanushaji wao ili yasiwapate wao yale yaliyowapata wale.

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦٓ إِنَّنِي بَرَآءٞ مِّمَّا تَعۡبُدُونَ ٢٦

**26.** Kumbuka, ewe Mtume, pindi aliposema Ibrāhīm alipomwambia baba yake na watu wake waliokuwa wakiabudu vitu ambavyo watu wako, ewe mtume, wanaviabudu, ”Hakika mimi najitakasa na vile mnavyoviabudu badala ya Allah Mtukufu.

إِلَّا ٱلَّذِي فَطَرَنِي فَإِنَّهُۥ سَيَهۡدِينِ ٢٧

**27.** Isipokuwa Yule Aliyeniumba, kwani Yeye Ataniafikia kufuata njia ya uongofu.

وَجَعَلَهَا كَلِمَةَۢ بَاقِيَةٗ فِي عَقِبِهِۦ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٢٨

**28.** Na Ibrāhīm, amani imshukie, alilifanya neno la kumpwekesha Allah Mtukufu *(Lā ilāha illā Allāh)* ni lenye kusalia baada yake, kwa kutarajiwa warudi kumtii Mola wao na kumpwekesha. Na kutubia kutokana na ukanushaji wao na dhambi zao.

بَلۡ مَتَّعۡتُ هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ ٱلۡحَقُّ وَرَسُولٞ مُّبِينٞ ٢٩

**29.** Bali niliwastarehesha hawa washirikina wa watu wako, ewe mtume, na wazazi wao kabla yao kwa uhai, sikuwaharakishia adhabu

kwa ukanushaji wao mpaka ikawajia Qur’ani na Mtume wa kuwabainishia wanachokihitajia katika mambo ya Dini yao.

**30.** Na ilipowajia Qur’ani kutoka kwa Allah Mtukufu walisema, «Hii uliyotuletea ni uchawi wa kuturogea nao, na si wahyi unaotoka kwa Allah Mtukufu, na sisi tunaukanusha».

وَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ وَإِنَّا بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Na hawa washirikina wa kikureishi walisema, Iwapo hii Qur’ani inatoka kwa Allah Mtukufu kikweli, basi si ateremshiwe mtu mkubwa (mwenye cheo) kutoka miji hii miwili: *(Makkah au Ţāif.)*

وَقَالُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانُ عَلَىٰ رَجُلٍ مِّنَ ٱلْقَرْيَتَيْنِ عَظِيمٍ ﴿٣١﴾

**32.** Je, wao ndio wanaougawa huu utume wakauweka wanapotaka? Sisi tumewagawia wao maisha yao katika uhai wao wa kilimwengu ya riziki na vyakula, na tumewainua daraja baadhi yao juu ya wengine : huyu ni tajiri na huyu ni masikini, huyu ana nguvu na huyu ni mnyonge, ili baadhi yao wawe ni wenye kutumiwa na wengine katika maisha. Na rehema ya Mola wako, (ewe Mtume), ya kuwatia wao Peponi ni bora kuliko takataka za dunia zenye kutoweka.

أَهُمْ يَقْسِمُونَ رَحْمَتَ رَبِّكَ ۚ نَحْنُ قَسَمْنَا بَيْنَهُم مَّعِيشَتَهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۚ وَرَفَعْنَا بَعْضَهُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَٰتٍ لِّيَتَّخِذَ بَعْضُهُم بَعْضًا سُخْرِيًّا ۗ وَرَحْمَتُ رَبِّكَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Na lau si kuwa watu wangejumuika pamoja kwenye ukafiri, tungefanya nyumba za wale wenye kumkanusha Mwingi wa Rehema ziwe na ghorofa za fedha na ngazi za kupandia.

وَلَوْلَآ أَن يَكُونَ ٱلنَّاسُ أُمَّةً وَٰحِدَةً لَّجَعَلْنَا لِمَن يَكْفُرُ بِٱلرَّحْمَٰنِ لِبُيُوتِهِمْ سُقُفًا مِّن فِضَّةٍ وَمَعَارِجَ عَلَيْهَا يَظْهَرُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Na tukazifanya nyumba zao ziwe na milango ya fedha, tukawafanyia vitanda ambavyo juu yake wanakaa na kutegemea.

وَلِبُيُوتِهِمْ أَبْوَٰبًا وَسُرُرًا عَلَيْهَا يَتَّكِـُٔونَ ﴿٣٤﴾

وَزُخۡرُفٗاۚ وَإِن كُلُّ ذَٰلِكَ لَمَّا مَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۚ وَٱلۡأٓخِرَةُ عِندَ رَبِّكَ لِلۡمُتَّقِينَ ٣٥

**35.** Na tukawafanya wawe na dhahabu. Na vyote hivyo havikuwa isipokuwa ni sterehe za maisha ya kilimwengu, nazo ni starehe chache zenye kuondoka. Na starehe za Akhera zimehifadhiwa kwa Mola wako kwa wale wachamungu na si kwa wengine.

وَمَن يَعۡشُ عَن ذِكۡرِ ٱلرَّحۡمَٰنِ نُقَيِّضۡ لَهُۥ شَيۡطَٰنٗا فَهُوَ لَهُۥ قَرِينٞ ٣٦

**36.** Na mwenye kuupa mgongo utajo wa Mwingi wa Rehema, nao ni Qur'ani, asiogope mateso yaliyotajwa ndani yake na asijiongoze kwa uongofu wake, tutamwekea Shetani hapa duniani wa kumpoteza, ikiwa ni malipo yake ya kuupa mgongo kwake utajo wa Allah Mtukufu. Shetani huyo atakuwa na yeye wakati wote na kufuatana naye, akimkataza ya halali na kumsukuma afanye ya haramu.

وَإِنَّهُمۡ لَيَصُدُّونَهُمۡ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُم مُّهۡتَدُونَ ٣٧

**37.** Na kwa hakika, Mashetani wanawazuia hawa wanaoupa mgongo utajo wa Allah Mtukufu wasifuate njia ya haki, wanawapambia upotevu na wanawafanya wachukie Kumuamini Allah Mtukufu na kufanya matendo ya utiifu Kwake. Na wanadhani hawa wenye kupa mgongo, kutokana na vile Mashetani wanavyowapambia upotevu walionao, wanadhani kuwa wao wako kwenye haki na uongofu.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَنَا قَالَ يَٰلَيۡتَ بَيۡنِي وَبَيۡنَكَ بُعۡدَ ٱلۡمَشۡرِقَيۡنِ فَبِئۡسَ ٱلۡقَرِينُ ٣٨

**38.** Mpaka pale atakapotujia yule aliyeupa mgongo utajo wa Allah Mtukufu pamoja na yule mwenzake Shetani, ili kuhesabiwa na kulipwa, atasema yule mwenye kupa mgongo kumwambia mwenzake, «Natamani lau baina yangu mimi na wewe pana umbali wa baina ya Mashariki na Magharibi, kwani rafiki mbaya zaidi kwangu ni wewe kwa kuwa umenipoteza».

وَلَن يَنفَعَكُمُ ٱلۡيَوۡمَ إِذ ظَّلَمۡتُمۡ أَنَّكُمۡ فِي ٱلۡعَذَابِ مُشۡتَرِكُونَ ٣٩

**39.** Haitawafaa kitu leo, enyi mlioupa mgongo utajo wa Allah Mtukufu, kwa kushirikisha kwenu duniani, na kwamba mtashirikiana na wenzenu (wa Kishetani) katika adhabu. Basi kila mmoja ana fungu lake kamili la adhabu kama mlivyoshirikiana katika ukanushaji.

أَفَأَنتَ تُسۡمِعُ ٱلصُّمَّ أَوۡ تَهۡدِي ٱلۡعُمۡيَ وَمَن كَانَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٤٠

**40.** Kwani wewe, ewe mtume, unamsikilizisha yule ambaye Allah Mtukufu Amemfanya kiziwi akawa haisikii haki, au unamuongoza kwenye njia ya uongofu yule ambaye Allah Mtukufu Ameupofusha moyo wake akawa haioni haki, au unamuongoza yule aliyepotoka waziwazi akawa kando na haki? Hayo si yako. Lako wewe ni kufikisha ujumbe, na si juu yako kuwafanya waongoke, lakini Allah Mtukufu Anamuongoza Anayemtaka na Anampoteza Anayemtaka.

فَإِمَّا نَذۡهَبَنَّ بِكَ فَإِنَّا مِنۡهُم مُّنتَقِمُونَ ٤١

**41.** Na iwapo tutakufisha, ewe Mtume, kabla hujanusuriwa juu ya wakanushaji wa watu wako, basi sisi ni wenye kuwalipiza wao kwa kuwaadhibu huko Akhera.

أَوۡ نُرِيَنَّكَ ٱلَّذِي وَعَدۡنَٰهُمۡ فَإِنَّا عَلَيۡهِم مُّقۡتَدِرُونَ ٤٢

**42.** Au tutakuonyesha lile tulilowaahidi la adhabu yenye kuwashukia, kama ilivyokuwa siku ya *(Badr)*, kwani sisi tuna uwezo juu yao, tutakupa ushindi juu yao na tutawafedhehi kwa mkono wako na kwa mikono ya wenye kukuamini.

فَٱسۡتَمۡسِكۡ بِٱلَّذِيٓ أُوحِيَ إِلَيۡكَۖ إِنَّكَ عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٤٣

**43.** Basi shikamana, ewe Mtume, na kile alichokuamrisha Allah Mtukufu katika hii Qur'ani ambayo Allah Mtukufu amekuletea, kwa njia ya

wahyi. Hakika wewe uko kwenye njia iliyonyooka, nayo ni Dini ya Allah Mtukufu aliyoamrisha ifuatwe ambayo ni Uislamu. Hapa pana kumpa moyo Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na kumsifu.

وَإِنَّهُۥ لَذِكۡرٞ لَّكَ وَلِقَوۡمِكَۖ وَسَوۡفَ تُسۡـَٔلُونَ ﴿٤٤﴾

**44.** Na hii Qur'ani ni utukufu na ukumbusho kwako na kwa watu wako miongoni mwa washirikina wa kikureishi (na wengineo), kwa kuwa imeteremshwa kwa lugha yao, kwa kuwa wao wanaifahamu zaidi kuliko watu wengine, na kwa hivyo inatakiwa wawe ni watu wenye kusimama nayo zaidi, na ni wenye kufanya matendo yanayoambatana nayo zaidi. Na mtaulizwa, wewe na walio pamoja na wewe, kuhusu vile mlivyoshukuru kuletewa hiyo Qur'ani na mlivyoifanyia kazi.

وَسۡـَٔلۡ مَنۡ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رُّسُلِنَآ أَجَعَلۡنَا مِن دُونِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ءَالِهَةٗ يُعۡبَدُونَ ﴿٤٥﴾

**45.** Na uwaulize, ewe Mtume, wafuasi wa wale tuliowatuma kabla yako miongoni mwa Mitume wetu na wabebaji sheria zao, «Je walikuja Mitume wao na ujumbe wa kuabudiwa asiyekuwa Allah Mtukufu? Wao watakupasha habari kuwa hilo halikutokea, kwani Mitume wote walilingania kile ulichowaitia watu cha kumuabudu Allah Mtukufu, Peke Yake Asiye na mshirika, na wakakataza kuabudiwa asiyekuwa Allah Mtukufu».

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ فَقَالَ إِنِّي رَسُولُ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٤٦﴾

**46.** Na kwa hakika tulimtuma Mûsã kwa hoja zetu aende kwa Fir'awn na wakubwa wa watu wake kama tulivyokutuma wewe, ewe mtume, kwa hawa washirikina wa watu wako,

na Mûsã akawaambia, «Mimi ni Mtume kutoka kwa Mola wa viumbe wote».

فَلَمَّا جَآءَهُم بِـَٔايَٰتِنَآ إِذَا هُم مِّنۡهَا يَضۡحَكُونَ ﴿٤٧﴾

**47.** Na alipowajia na dalili zilizo wazi zenye kuonyesha ukweli wake katika ulinganizi wake, hapo Fir'awn na viongozi wa utawala wake wakawa wanazicheka zile hoja na mazingatio aliyokuja nayo Mûsã.

وَمَا نُرِيهِم مِّنۡ ءَايَةٍ إِلَّا هِيَ أَكۡبَرُ مِنۡ أُخۡتِهَاۖ وَأَخَذۡنَٰهُم بِٱلۡعَذَابِ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ﴿٤٨﴾

**48.** Na hatukuwa tukimuonyesha Fir'awn hoja yoyote isipokuwa huwa ni kubwa zaidi kuliko ile iliyokuwa kabla yake, na inautolea dalili zaidi usahihi wa kile ambacho Mûsã alikuwa akiwalingania kwacho. Na tuliwapatiliza kwa aina mbalimbali za adhabu, kama vile Nzige, chawa, vyura, mafuriko na nyinginezo, ili wapate kurudi kwenye kumpwekesha Allah Mtukufu na kumtii na kuacha kumkanusha .

وَقَالُواْ يَٰٓأَيُّهَ ٱلسَّاحِرُ ٱدۡعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَ إِنَّنَا لَمُهۡتَدُونَ ﴿٤٩﴾

**49.** Na Fir'awn na viongozi wa utawala wake wakasema kumwambia Mûsã, "Ewe mjuzi! (Na mchawi alikuwa kwao ni mtu mkubwa wanayemheshimu, na haukuwa uchawi ni sifa ya mtu kutukanika), Tuombee kwa mola wako, kwa ile ahadi Aliyokuahidi na yale matukufu Aliyokutunukia wewe mahsusi, Atuepushie adhabu, kwani tukiepushiwa adhabu, kwa hakika sisi ni wenye kuongoka na kuayaamini yale uliyotujia nayo.

فَلَمَّا كَشَفۡنَا عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابَ إِذَا هُمۡ يَنكُثُونَ ﴿٥٠﴾

**50.** Basi Mûsã alipoomba adhabu iondolewe kwao na tukawaondolea hiyo adhabu, ghafla wanavunja ahadi na wanaendelea kwenye upotevu wao.

وَنَادَىٰ فِرْعَوْنُ فِي قَوْمِهِۦ قَالَ يَٰقَوْمِ أَلَيْسَ لِي مُلْكُ مِصْرَ وَهَٰذِهِ ٱلْأَنْهَٰرُ تَجْرِي مِن تَحْتِيٓ ۖ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Na Fir'awn aliita mbele ya wakubwa wa watu wake kwa kujigamba na kujisifu kwa ufalme wa Misri, «Je, kwani mimi sina ufalme wa Misri na mito hii inayopita chini yangu? Kwani hamuoni utukufu wangu na nguvu zangu na unyonge wa Mûsã na umasikini wake?».

أَمْ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْ هَٰذَا ٱلَّذِي هُوَ مَهِينٌ وَلَا يَكَادُ يُبِينُ ﴿٥٢﴾

**52.** Bali mimi ni bora kuliko huyu asiye na utukufu. Kwani yeye anajidhalilisha katika kutaka matakwa yake yatimie kwa udhaifu wake na unyonge, na hafafanui maneno kwa ajili ya uzito wa ulimi wake. Na lililomfanya Fir'awn atoe kauli hii ni ukafiri, ushindani na uzuiaji njia ya Allah Mtukufu.

فَلَوْلَآ أُلْقِيَ عَلَيْهِ أَسْوِرَةٌ مِّن ذَهَبٍ أَوْ جَآءَ مَعَهُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ مُقْتَرِنِينَ ﴿٥٣﴾

**53.** Basi si apewe huyo Mûsã, iwapo ni mkweli kuwa yeye ni Mjumbe wa Mola wa viumbe wote, vidani vya dhahabu, au waje Malaika pamoja naye wameshikana na kukutana na wakafuatana wakimtolea ushahidi kuwa yeye ni Mtume wa Allah Mtukufu kwetu sisi.

فَٱسْتَخَفَّ قَوْمَهُۥ فَأَطَاعُوهُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٥٤﴾

**54.** Fir'awn akazichezea akili za watu wake, akawaita kwenye upotevu na wao wakamtii na wakamkanusha Mûsã. Kwa hakika, wao walikuwa ni watu waliotoka kwenye utiifu wa Allah Mtukufu na njia yake ya sawa.

فَلَمَّآ ءَاسَفُونَا ٱنتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَٰهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٥﴾

**55.** Walipotukasirisha, kwa kutuasi na kumkanusha Mûsã na miujiza aliyokuja nayo, tuliwatesa kwa adhabu ya duniani tuliyowaharakishia na tukawazamisha wote baharini.

فَجَعَلْنَٰهُمْ سَلَفًا وَمَثَلًا لِّلْءَاخِرِينَ ﴿٥٦﴾

**56.** Tukawafanya hao tuliowazamisha baharini kuwa ni mfano uliotangulia

kwa anayefanya matendo kama yao katika wale watakaokuja baada yao kwa kustahiki adhabu, na ni mazingatio na mawaidha kwa watu wa baada yao.

﴿ وَلَمَّا ضُرِبَ ٱبْنُ مَرْيَمَ مَثَلًا إِذَا قَوْمُكَ مِنْهُ يَصِدُّونَ ٥٧ ﴾

**57.** Na washirikina walipopiga mfano wa ‘Ĭsâ mwana wa Maryam walipombishia Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na kumpa hoja kuwa manaswara wanamuabudu, wakawa watu wako wanainua sauti zao na kupiga kelele kwa furaha. Napo ni pale neno la Allah Mtukufu Aliyetukuka lilipoteremka lisemalo: (Nyinyi na vile mnavyoviabudu badala ya Allah Mtukufu ni kuni za Moto, nyinyi nyote ndani ya Moto huo mtaingia.). Na washirikina wakasema, «Tumeridhika kwa waungu wetu wawe na cheo cha ‘Ĭsâ», Allah Mtukufu Akateremsha neno lake lisemalo «Hakika wale ambao ilitangulia kutoka kwetu kuwa wao ni wema, hao ni wenye kuepushwa nao huo Moto». Yule anayetupwa Motoni, miongoni mwa waungu wa makafiri, ni yule aliyeridhika kuabudiwa na wao.

﴿ وَقَالُوٓاْ ءَأَٰلِهَتُنَا خَيْرٌ أَمْ هُوَۚ مَا ضَرَبُوهُ لَكَ إِلَّا جَدَلَۢاۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ خَصِمُونَ ٥٨ ﴾

**58.** Na walisema washirikina wa watu wako, ewe Mtume, “Je waungu wetu tunaowaabudu ni bora au ni ‘Ĭsâ ambaye watu wake wanamuabudu? Akiwa ‘Ĭsâ atakuwa Motoni, basi nasi natuwe na waungu wetu pamoja na yeye. Hawakukupigia mfano huu isipokuwa kwa kupinga, bali wao ni wabishi kwa njia ya ubatilifu.

**59.** Hakuwa ‘Ĭsâ mwana wa Maryam isipokuwa ni mja, tulimneemesha kwa utume na tukamfanya ni alama ya kutolea ushahidi uwezo wetu.

إِنۡ هُوَ إِلَّا عَبۡدٌ أَنۡعَمۡنَا عَلَيۡهِ وَجَعَلۡنَٰهُ مَثَلٗا لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٥٩

**60.** Na lau tungetaka tungewaleta badala yenu Malaika, hawa baada ya wengine.

وَلَوۡ نَشَآءُ لَجَعَلۡنَا مِنكُم مَّلَٰٓئِكَةٗ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَخۡلُفُونَ ٦٠

**61.** Na kwa hakika kuteremka kwa ‘Ĭsâ, amani imshukie, kabla ya Siku ya Kiyama, ni dalili ya kukaribia kiama, basi msitie shaka kuwa hilo la kiama ni lenye kutokea. Na nifuateni mimi katika yale ninayowatolea habari kutoka kwa Allah Mtukufu Aliyetukuka. Hii ni njia imara inayoelekea Peponi, isiyo na kona kona.

وَإِنَّهُۥ لَعِلۡمٞ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمۡتَرُنَّ بِهَا وَٱتَّبِعُونِۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٦١

**62.** Na asiwazuie Shetani, kwa kutia kwake wasiwasi kwa watu, kunitii mimi katika yale ninayowaamrisha na ninayowakataza, kwani yeye ni adui kwenu ambaye uadui wake uko wazi sana.

وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُۖ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٦٢

**63.** Na ‘Ĭsâ alipowajia Wana wa Isrãîl kwa dalili zilizo wazi alisema, «Nimewajia na unabii, na ili niwaeleze baadhi ya mambo ya yale mnayotafautiana kwayo katika mambo ya Dini. Basi mcheni Allah Mtukufu kwa kufuata amri Zake na kuepuka makatazo Yake, na mnitii mimi katika yale ninayowaamrisha ya kumcha Allah Mtukufu na kumtii».

وَلَمَّا جَآءَ عِيسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ قَالَ قَدۡ جِئۡتُكُم بِٱلۡحِكۡمَةِ وَلِأُبَيِّنَ لَكُم بَعۡضَ ٱلَّذِي تَخۡتَلِفُونَ فِيهِۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ٦٣

**64.** Hakika Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, Ndiye Mola wangu na Mola wenu nyote, basi muabuduni Yeye Peke Yake na msimshirikishe na Yeye kitu chochote. Hili

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ رَبِّي وَرَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُوهُۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٦٤

nililowaamrisha la kumcha Allah Mtukufu na kumpwekesha kwa ustahiki wa kuabudiwa ndio njia iliyonyooka, nayo ni Dini ya Allah Mtukufu ya kweli Ambaye Hakubali kutoka kwa yoyote dini isiyokuwa hiyo.

فَٱخۡتَلَفَ ٱلۡأَحۡزَابُ مِنۢ بَيۡنِهِمۡۖ فَوَيۡلٞ لِّلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡ عَذَابِ يَوۡمٍ أَلِيمٍ ٦٥

**65.** Hapo makundi ya watu yakatafautiana kuhusu jambo la ‘Ĭsâ, amani imshukie, na wakawa mapote: kati yao kuna waliokubali kuwa yeye ni mja wa Allah Mtukufu na ni Mtume Wake, na hiyo ndio kauli ya kweli, na kati yao kuna wanaodai kuwa yeye ni mwana wa Allah Mtukufu, na kati yao kuna wanaosema kwamba yeye ni Allah Mtukufu, Ametukuka Allah Mtukufu kutukuka kukubwa na kutakasika na neno lao hilo. Basi maangamivu na adhabu kali Siku ya Kiyama ni yenye kuwapata wale waliomsifu ‘Ĭsâ kwa sifa ambazo sizo zile Allah Mtukufu Alizomsifu nazo.

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأۡتِيَهُم بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٦٦

**66.** Hakuna chochote wanachokingojea watu wa makundi hayo waliotafautiana kuhusu ‘Ĭsâ isipokuwa ni kujiwa na Kiyama kwa ghafla, na hali wao hawahisi wala hawatambui.

ٱلۡأَخِلَّآءُ يَوۡمَئِذِۭ بَعۡضُهُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوٌّ إِلَّا ٱلۡمُتَّقِينَ ٦٧

**67.** Marafiki katika kumuasi Allah Mtukufu duniani watatengana wao kwa wao Siku ya Kiyama. Lakini wale waliofanya urafiki juu ya uchaji Allah Mtukufu, urafiki wao utadumu duniani na Akhera.

يَٰعِبَادِ لَا خَوۡفٌ عَلَيۡكُمُ ٱلۡيَوۡمَ وَلَآ أَنتُمۡ تَحۡزَنُونَ ٦٨

**68.** Wataambiwa hawa wachamungu, «Enyi waja wangu! Hamna khofu yoyote Leo ya kupata mateso yangu, wala nyinyi hamtahuzunika juu ya hadhi za kilimwengu mlizozikosa».

**69.** Wale walioziamini aya zetu na wakayafuata kivitendo yale walioletewa na Mitume wao, wakawa ni wenye kumtii Allah Mtukufu, Mola wa viumbe vyote, kwa nyoyo zao na viungo vyao.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ مُسۡلِمِينَ ٦٩

**70.** Wataambiwa, «Ingieni Peponi, nyinyi na mfano wenu katika uchamungu, mkistareheshwa humo na mkifurahishwa».

ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ أَنتُمۡ وَأَزۡوَٰجُكُمۡ تُحۡبَرُونَ ٧٠

**71.** Watazungushiwa, hawa waliomuamini Allah Mtukufu na Mitume Wake, chakula ndani ya vyombo vya dhahabu na vinywaji ndani ya gilasi za dhahabu. Na humo watakuwa na kila ambacho nafsi zao zinakitamani na macho yao yanapendezwa nacho, na wao humo watakaa milele.

يُطَافُ عَلَيۡهِم بِصِحَافٖ مِّن ذَهَبٖ وَأَكۡوَابٖۖ وَفِيهَا مَا تَشۡتَهِيهِ ٱلۡأَنفُسُ وَتَلَذُّ ٱلۡأَعۡيُنُۖ وَأَنتُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٧١

**72.** Na hii Pepo ambayo Allah Mtukufu Amewarithisha, ni kwa sababu ya kile mlichokuwa mkikifanya ulimwenguni cha mambo ya kheri na matendo mema, na akaifanya, kwa wema Wake na rehema Yake, ni malipo yenu.

وَتِلۡكَ ٱلۡجَنَّةُ ٱلَّتِيٓ أُورِثۡتُمُوهَا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٧٢

**73.** Mtakuwa humo Peponi, na matunda mengi ya kila aina ya nyinyi kuyala.

لَكُمۡ فِيهَا فَٰكِهَةٞ كَثِيرَةٞ مِّنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٧٣

**74.** Hakika ya wale waliochuma dhambi kwa ukanushaji wao, ni wenye kukaa ndani ya adhabu ya Jahanamu.

إِنَّ ٱلۡمُجۡرِمِينَ فِي عَذَابِ جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ٧٤

**75.** Hawatapunguziwa, na wao wakiwa ndani yake watakuwa ni wenye kukata tamaa na rehema za Allah Mtukufu.

لَا يُفَتَّرُ عَنۡهُمۡ وَهُمۡ فِيهِ مُبۡلِسُونَ ٧٥

**76.** Na hatukuwadhulumu wahalifu hawa kwa kuwaadhibu, isipokuwa wao wenyewe ndio waliojidhulumu nafsi zao, kwa kushirikisha kwao na

وَمَا ظَلَمۡنَٰهُمۡ وَلَٰكِن كَانُواْ هُمُ ٱلظَّٰلِمِينَ ٧٦

kukataa kuwa Allah Mtukufu Ndiye Mola wa haki, Aliye Peke Yake, Asiye na Mshirika na kuacha kuwafuata Mitume wa Mola wao.

وَنَادَوۡاْ يَٰمَٰلِكُ لِيَقۡضِ عَلَيۡنَا رَبُّكَۖ قَالَ إِنَّكُم مَّٰكِثُونَ ٧٧

**77.** Na hao wahalifu waliomkanusha Allah Mtukufu, baada ya Allah Mtukufu kuwatia kwenye moto wa jahanamu, watamwita Mālik, mshika hazina za Moto, kwa kusema, Ewe Mālik! Basi na Atufishe Mola wako, tupate kupumzika na haya tuliyonayo,” Hapo Mālik awajibu, «Nyinyi ni wenye kukaa, hamna kutoka Motoni na hamna makimbilio ya kujiepusha nao».

لَقَدۡ جِئۡنَٰكُم بِٱلۡحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَكُمۡ لِلۡحَقِّ كَٰرِهُونَ ٧٨

**78.** Kwa hakika, tumewaletea haki na kuibainisha kwenu, lakini wengi wenu mliichukia walipokuja nayo Mitume.

أَمۡ أَبۡرَمُوٓاْ أَمۡرٗا فَإِنَّا مُبۡرِمُونَ ٧٩

**79.** Hivi hawa washirikina wamepanga mambo madhubuti ya kuipinga haki tuliyowaletea? Sisi tunawapangia adhabu na mateso.

أَمۡ يَحۡسَبُونَ أَنَّا لَا نَسۡمَعُ سِرَّهُمۡ وَنَجۡوَىٰهُمۚ بَلَىٰ وَرُسُلُنَا لَدَيۡهِمۡ يَكۡتُبُونَ ٨٠

**80.** Au kwani wanadhani, hawa wenye kumshirikisha Allah Mtukufu, kuwa sisi hatusikii yale wanayoyaficha ndani ya nafsi zao na kunong’onezana baina yao? Basi sivyo hivyo, sisi tunasikia na tunajua, na wajumbe wetu ambao ni Malaika watukufu wanawaandikia yote waliyoyafanya.

قُلۡ إِن كَانَ لِلرَّحۡمَٰنِ وَلَدٞ فَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلۡعَٰبِدِينَ ٨١

**81.** Sema, ewe mtume, uwaambie washirikina wa watu wako wanaodai kuwa Malaika ni watoto wa kike wa Allah Mtukufu, «Ingekua Mwingi wa rehema ana mtoto, kama mnavyodai, -lakini hili halikuwa wala halitakuwa-, basi ningekua wa mwanzo kumuabudu mtoto

huyo mnayedai, Ametakasika Allah Mtukufu na kuwa na mke na mtoto».

سُبۡحَٰنَ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ رَبِّ ٱلۡعَرۡشِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٨٢﴾

**82.** Kutakasika na kila sifa ya upungufu ni kwa Mola wa mbingu na ardhi, Mola wa *'Arsh* kubw*a*, na kuwa mbali na urongo na uzushi wanaomzulia washirikina, ya kuwa Allah Mtukufu Ana mwana, na mengineyo ya ubatilifu wanayodai.

فَذَرۡهُمۡ يَخُوضُواْ وَيَلۡعَبُواْ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ﴿٨٣﴾

**83.** Basi waache, ewe Mtume, hao wenye kumzulia Allah Mtukufu urongo wazame kwenye ubatilifu wao, na wacheze katika dunia yao, mpaka wapambane na hiyo Siku yao ambayo wameahidiwa kuwa wataadhibiwa: ima hapa duniani au kesho Akhera au kote kuwili.

وَهُوَ ٱلَّذِى فِى ٱلسَّمَآءِ إِلَٰهٞ وَفِى ٱلۡأَرۡضِ إِلَٰهٞۚ وَهُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡعَلِيمُ ﴿٨٤﴾

**84.** Na Yeye Ndiye Allah Mtukufu, Peke Yake, Anayeabudiwa kwa haki, mbinguni na ardhini, na Yeye Ndiye Mwingi wa hekima Aliyeimarisha kuumba Kwake na kuitengeneza Sheria Yake, Mwenye ujuzi wa kila kitu kuhusu hali ya viumbe Vyake. Hakuna chochote kinachofichika katika hivyo.

وَتَبَارَكَ ٱلَّذِى لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَعِندَهُۥ عِلۡمُ ٱلسَّاعَةِ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ﴿٨٥﴾

**85.** Ni nyingi mno baraka za Allah Mtukufu na kheri Zake na ni mkubwa mno ufalme Wake, Ambaye ni Yake Peke Yake, mamlaka ya mbingu saba na ardhi saba na vitu vilivyoko baina yake, na Kwake Yeye Ndiko uliko ujuzi wa Wakati ambapo Kiyama kitasimama, na viumbe wafufuliwe kutoka makaburini mwao wapelekwe kwenye Kisimamo cha Hesabu, na Kwake Yeye mtarudishwa, enyi watu, baada ya kufa kwenu, na hapo alipwe kila mmoja kwa anayostahiki.

وَلَا يَمۡلِكُ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِهِ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَن شَهِدَ بِٱلۡحَقِّ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ﴿٨٦﴾

**86.** Na hawamiliki, wale ambao washirikina wanawaabudu, uwezo wa kumuombea yoyote mbele ya Allah Mtukufu, isipokuwa wale waliyoishuhudia haki na wakakubali upweke wa Allah Mtukufu na unabii wa Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na wakawa na yakini ya uhakika wa kile walichokikubali na kukitolea ushahidi.

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَهُمۡ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۖ فَأَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ﴿٨٧﴾

**87.** Na ukiwauliza, ewe Mtume, hao washirikina wa watu wako, “Ni nani aliyewaumba?” watasema, «Allah Mtukufu Ndiye Aliyetuumba.» Basi vipi wao wanageuka na wanapotoka kwa kuacha kumuabudu Allah Mtukufu, Peke Yake, na kumshirikisha na asiyekuwa Yeye?

وَقِيلِهِۦ يَٰرَبِّ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمٞ لَّا يُؤۡمِنُونَ ﴿٨٨﴾

**88.** Na Atasema, (rehema za Allah Mtukufu amani zimshukie), huku akishtakia watu wake waliomkanusha kwa Mola Wake kwa kusema, «Hawa watu hawakuamini wewe wala kile ulichonituma nacho kwao».

فَٱصۡفَحۡ عَنۡهُمۡ وَقُلۡ سَلَٰمٞۚ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ﴿٨٩﴾

**89.** Basi wasamehe, ewe Mtume, na uyapuuze maudhi yao, na lisitokee lolote kutoka kwako isipokuwa amani, ambalo ni neno linalosemwa na wenye akili na busara kuwaambia wajinga, kwani wao hawatukanani nao wala hawawalipizii kwa vitendo vyao vibaya walivyowafanyia. Basi watajua watakachokikuta cha balaa na adhabu. Hapa pana onyo na kitisho kikubwa kwa makafiri hawa wenye kushindana, na mfano wao.

## SURA YA AL-DUKHĂN

## سُورَةُ الدُّخَانِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

حمٓ ١

1. *Hā*, *Mīm*” Yametangulia maelezo kuhusu herufu zilizokatwa na kutengwa mwazo wa sura ya *Al-Baqarah*.

وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢

2. Ameapa Allah Mtukufu, Aliyetukuka, kwa Qur’ani iliyo wazi kimatamshi na kimaana.

إِنَّآ أَنزَلۡنَٰهُ فِي لَيۡلَةٖ مُّبَٰرَكَةٍۚ إِنَّا كُنَّا مُنذِرِينَ ٣

3. Hakika tuliiteremsha katika Usiku wa Cheo uliobarikiwa wenye kheri nyingi, nao unapatikana katika mwezi wa Ramadhani. Sisi ni wenye kuonya watu kwa kile kinachowanufaisha na kuwadhuru, nako ni kule kupeleka Mitume na kuteremsha Vitabu, ili hoja ya Allah Mtukufu iwasimamie waja Wake.

فِيهَا يُفۡرَقُ كُلُّ أَمۡرٍ حَكِيمٍ ٤

4. Katika usiku huo linaamuliwa na kupambanuliwa, kutoka kwenye Ubao Uliohifadhiwa na kuletewa waandishi kati ya Malaika, kila jambo lililokadiriwa la muda wa kuishi na riziki katika mwaka huo, na mambo mengine yatakayokuwa, na kukadiriwa na Allah Mtukufu, Aliyetukuka, mpaka mwisho wa mwaka, hayabadilishwi wala hayageuzwi.

أَمۡرٗا مِّنۡ عِندِنَآۚ إِنَّا كُنَّا مُرۡسِلِينَ ٥

5. Mambo haya yaliyopangwa kimadhubuti ni amri inayotoka kwetu, kwani yote yanayokuwa na Anayokadiria Allah Mtukufu, Aliyetukuka, na wahyi Anaouleta,

vyote hivyo vinatokana na amri Yake na idhini Yake na ujuzi Wake. Hakika sisi tumetuma Mitume, Muhammad na waliokuwa kabla yake, kwa watu.

رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٦

6. Hilo likiwa ni rehema kutoka kwa Mola wako, ewe Mtume, kuwafikia wale wenye kutumiwa. Hakika Yeye ni Msikizi, Anasikia sauti zote, ni Mjuzi wa mambo yote ya waja Wake yaliyojitokeza nje na yanayofichika.

رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَآۖ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ٧

7. Muumba mbingu na ardhi na vitu vyote vilivyoko baina ya hivyo viwili. Iwapo nyinyi mna yakini na hilo, basi jueni kuwa Mola wa viumbe Ndiye Mola wa kweli,

لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۖ رَبُّكُمۡ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨

8. hakuna Mola anayestahiki kuabudiwa kwa haki isipokuwa Yeye, Peke Yake, Asiye na mshirika, Anayehuisha na kufisha, Mola wenu na Mola wa baba zenu wa mwanzo, basi muabuduni Yeye, na sio waungu wenu ambao hawawezi kudhuru wala kunufaisha.

بَلۡ هُمۡ فِي شَكّٖ يَلۡعَبُونَ ٩

9. Bali hawa washirikina wanaifanyia shaka haki; wao wanastarehe na kucheza na hawaiamini.

فَٱرۡتَقِبۡ يَوۡمَ تَأۡتِي ٱلسَّمَآءُ بِدُخَانٖ مُّبِينٖ ١٠

10. Basi ngojea, ewe Mtume, uwaone hawa washirikina siku ambayo mbingu itakuja na moshi wa wazi

يَغۡشَى ٱلنَّاسَۖ هَٰذَا عَذَابٌ أَلِيمٞ ١١

11. Utakaowafunika watu, na hapo waambiwe, «Hii ni adhabu yenye uchungu na yenye kuumiza».

رَّبَّنَا ٱكۡشِفۡ عَنَّا ٱلۡعَذَابَ إِنَّا مُؤۡمِنُونَ ١٢

12. Kisha waseme wakiomba iondolewe na iepushwe nao, Mola wetu! Tuepushie adhabu, kwani ukituepushia sisi ni wenye kukuamini.” (Na hilo lilifanyika na hawakuamini kama walivyoahidi).

أَنَّىٰ لَهُمُ ٱلذِّكۡرَىٰ وَقَدۡ جَآءَهُمۡ رَسُولٞ مُّبِينٞ ١٣

**13.** Vipi watakuwa ni wenye kukumbuka na kuwaidhika baada ya kuteremkiwa na adhabu, na hali wamejiwa na Mtume mwenye kufafanua, naye ni Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

ثُمَّ تَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ وَقَالُواْ مُعَلَّمٞ مَّجۡنُونٌ ١٤

**14.** kisha wakaenda kinyume naye na wakasema kwamba alifundishwa na binadamu au makuhani au mashetani, na kwamba yeye ni mwendawazimu na si Mtume?

إِنَّا كَاشِفُواْ ٱلۡعَذَابِ قَلِيلًاۚ إِنَّكُمۡ عَآئِدُونَ ١٥

**15.** Hakika tutawaondolea nyinyi adhabu kidogo, kisha mtaona mnavyorudia yale ambayo mlikuwa mkiyafanya ya ukafiri, upotevu na ukanushaji, na kwa hakika sisi tutawaadhibu kwa hayo.

يَوۡمَ نَبۡطِشُ ٱلۡبَطۡشَةَ ٱلۡكُبۡرَىٰٓ إِنَّا مُنتَقِمُونَ ١٦

**16.** Siku tutakayowaadhibu makafiri wote adhabu kubwa kabisa Siku ya Kiyama, nayo ni Siku ya kuwatesa kwa kulipiza.

۞ وَلَقَدۡ فَتَنَّا قَبۡلَهُمۡ قَوۡمَ فِرۡعَوۡنَ وَجَآءَهُمۡ رَسُولٞ كَرِيمٌ ١٧

**17.** Hakika tushawafanyia mtihani na kuwajaribu watu wa Fir'awn kabla ya hawa washirikina, na aliwajia Mtume mtukufu, naye ni Mûsã, amani imshukie, wakamkanusha na wakaangamia. Basi hivi ndivyo tutakavyowafanya maadui zako, ewe Mtume, wasipoamini.

أَنۡ أَدُّوٓاْ إِلَيَّ عِبَادَ ٱللَّهِۖ إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٨

**18.** Na Mûsã aliwaambia, «Nipeni waja wa Allah Mtukufu kati ya Wana wa Isrãîl, na waachieni pamoja nami, wapate kumuabudu Allah Mtukufu, Peke Yake, Asiye na mshirika. Mimi, kwenu nyinyi, ni mjumbe muaminifu katika wahyi Wake na ujumbe Wake».

وَأَن لَّا تَعْلُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ ۖ إِنِّىٓ ءَاتِيكُم بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ١٩

**19.** Na msimfanyie kiburi Allah Mtukufu kwa kuwakanusha Mitume Wake, kwani mimi ni mwenye kuwajia na hoja za wazi za ukweli wa utume wangu.

وَإِنِّى عُذْتُ بِرَبِّى وَرَبِّكُمْ أَن تَرْجُمُونِ ٢٠

**20.** Na mimi nimejikinga kwa Allah Mtukufu msipate kuniua kwa kunipiga mawe.

وَإِن لَّمْ تُؤْمِنُوا۟ لِى فَٱعْتَزِلُونِ ٢١

**21.** Na iwapo hamniamini kwa haya niliokuja nayo, basi niacheni nifuate njia yangu na muache kuniudhi.

فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوْمٌ مُّجْرِمُونَ ٢٢

**22.** Hapo Mûsã akamuomba Mola wake, Fir’awn na watu wake walipomkanusha, akisema, «Hakika hawa ni watu wenye kumshirikisha Allah Mtukufu na kumkanusha».

فَأَسْرِ بِعِبَادِى لَيْلًا إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ٢٣

**23.** Basi nenda na waja wangu waliokuamini, wakakukubali na wakakufuata, ewe Mûsã, katika kipindi cha usiku, kwani nyinyi mtafuatwa na Fir’awn na askari wake. Na nyinyi mtaokolewa, na Fir’awn na askari wake watazama.

وَٱتْرُكِ ٱلْبَحْرَ رَهْوًا ۖ إِنَّهُمْ جُندٌ مُّغْرَقُونَ ٢٤

**24.** Na iache bahari kama ilivyo utakapopita, ikiwa imetulia haina mchafuko. Hakika Fir’awn na askari wake ni wenye kuzamishwa humo baharini.

كَمْ تَرَكُوا۟ مِن جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ٢٥

**25.** Ni vingapi alivyoviacha Fir’awn na watu wake, baada ya kuangamia kwao na kuzamishwa baharini na Allah Mtukufu, miongoni mwa mabustani na mashamba yaliyostawi, chemchemi za maji yenye kupita?

وَزُرُوعٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ٢٦

**26.** Na mazao na majumba mazuri na maisha?

وَنَعۡمَةٖ كَانُواْ فِيهَا فَٰكِهِينَ ٢٧

**27.** Waliyokuwa nayo ya neema na anasa?

كَذَٰلِكَۖ وَأَوۡرَثۡنَٰهَا قَوۡمًا ءَاخَرِينَ ٢٨

**28.** Mfano wa mateso hayo ndivyo Allah Mtukufu Anavyowatesa wenye kukanusham na kubadilisha neema za Allah Mtukufu kwa kuzikanusha. Na tuliwarithisha neema hizo, baada ya Fir'awn na watu wake, watu wengine waliokuja baada yao, wakashika nafasi yao miongoni mwa Wana wa Isrãîl.

فَمَا بَكَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلسَّمَآءُ وَٱلۡأَرۡضُ وَمَا كَانُواْ مُنظَرِينَ ٢٩

**29.** Mbingu na ardhi hazikulia kwa kumsikitikia Fir'awn na watu wake, na hawakuwa ni wenye kucheleshewa adhabu iliyowashukia.

وَلَقَدۡ نَجَّيۡنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ مِنَ ٱلۡعَذَابِ ٱلۡمُهِينِ ٣٠

**30.** Kwa hakika, tuliwaokoa Wana wa Isrãîl kutokana na adhabu yenye kuwafanya wanyonge, kwa kuuawa watoto wao wa kiume na kutumishwa wanawake wao.

مِن فِرۡعَوۡنَۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَالِيٗا مِّنَ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٣١

**31.** Kutokana na Fir'awn. Hakika yeye alikuwa mjeuri, miongoni mwa washirikina, aliyepita mpaka katika kujigamba na kuwafanyia kiburi waja wa Allah Mtukufu.

وَلَقَدِ ٱخۡتَرۡنَٰهُمۡ عَلَىٰ عِلۡمٍ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٢

**32.** Na kwa hakika, tuliwachagua Wana wa Isrãîl, kwa kuwajua kwetu, juu ya walimwengu wa zama zao.

وَءَاتَيۡنَٰهُم مِّنَ ٱلۡأٓيَٰتِ مَا فِيهِ بَلَٰٓؤٞاْ مُّبِينٌ ٣٣

**33.** Tukawapatia miujiza, kupitia kwa Mûsã, ambayo ilikuwa ni mtihani na maonjo kwao ya raha na shida.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَيَقُولُونَ ٣٤

**34.** Hakika hawa washirikina wa watu wako, ewe Mtume, wanasema.

إِنۡ هِيَ إِلَّا مَوۡتَتُنَا ٱلۡأُولَىٰ وَمَا نَحۡنُ بِمُنشَرِينَ ٣٥

**35.** Hakuna kifo chochote ila kile kifo chetu tutakachokufia, nacho ndicho kifo cha mwanzo na cha mwisho, na sisi baada ya kufa kwetu hatutakuwa

ni wenye kufufuliwa tuhesabiwe na tulipwe mema au tuteswe.

فَأْتُوا۟ بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمْ صَـٰدِقِينَ ٣٦

**36.** Na wanasema pia, «Basi tuletee, ewe Muhammad: wewe na walio pamoja na wewe, wazazi wetu waliokufa, iwapo nyinyi ni wakweli kwamba Allah Mtukufu Atawafufua walio makaburini wakiwa hai».

أَهُمْ خَيْرٌ أَمْ قَوْمُ تُبَّعٍ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ أَهْلَكْنَـٰهُمْ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ مُجْرِمِينَ ٣٧

**37.** Je, hawa washirikina ni bora au watu wa *Tubba’ (*wa *Himyar)* na wale waliokuwa kabla yao miongoni mwa *ummah* waliomkanusha Mola wao? Tuliwaangamiza kwa uhalifu wao na kukanusha kwao. Hawa washirikina si bora kuliko hao mpaka eti tuwasamehe na tusiwaangamize, na hali wao wanamkanusha Allah Mtukufu.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَـٰعِبِينَ ٣٨

**38.** Na hatukuumba mbingu na ardhi na vilivyomo baina yake kwa mchezo.

مَا خَلَقْنَـٰهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٣٩

**39.** Hatukuviumba hivyo viwili isipokuwa kwa haki ambayo ndiyo mpango wa Allah Mtukufu katika kuumba Kwake na kupelekesha mambo Kwake. Lakini wengi wa hawa washirikina hawalijui hilo, na kwa hivyo hawavitii akilini vitu viwili hivyo, kwa kuwa wao hawatarajii kupata malipo mema wala hawaogopi mateso.

إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ مِيقَـٰتُهُمْ أَجْمَعِينَ ٤٠

**40.** Hakika Siku ya Uamuzi baina ya viumbe kwa waliyoyatanguliza katika dunia yao, ya kheri na ya shari, ndio wakati wa mkusanyiko wao wote.

يَوْمَ لَا يُغْنِى مَوْلًى عَن مَّوْلًى شَيْـًٔا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ٤١

**41.** Siku ambayo hakuna rafiki atakayeweza kumuondolea rafiki yake shida yoyote, wala hawatasaidiana wao kwa wao.

إِلَّا مَن رَّحِمَ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٤٢﴾

**42.** Isipokuwa yule ambaye Allah Mtukufu Amemrehemu miongoni mwa Waumini, kwani yeye huenda akamuombea kwa Mola wake baada ya kuruhusiwa na Allah Mtukufu. Kwa hakika Allah Mtukufu Ndiye Mshindi katika kuwatesa maadui zake, Ndiye Mwenye kuwarehemu kwa wingi wale wenye kumtegemea na kumtii.

إِنَّ شَجَرَتَ ٱلزَّقُّومِ ﴿٤٣﴾

**43.** Hakika mti wa *(zaqqūm)* unatoka kwenye shina la moto wa *Jaḥīm*.

طَعَامُ ٱلۡأَثِيمِ ﴿٤٤﴾

**44.** Matunda yake ni chakula cha mwenye dhambi nyingi, na dhambi kubwa zaidi kuliko dhambi zote ni kumshirikisha Allah Mtukufu.

كَٱلۡمُهۡلِ يَغۡلِي فِي ٱلۡبُطُونِ ﴿٤٥﴾

**45.** Matunda ya mti wa *zaqqūm* ni kama madini yaliyo yeyushwa, yanachoma ndani ya matumbo ya washirikina.

كَغَلۡيِ ٱلۡحَمِيمِ ﴿٤٦﴾

**46.** Kama vile maji yaliyofikia upeo wa joto.

خُذُوهُ فَٱعۡتِلُوهُ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلۡجَحِيمِ ﴿٤٧﴾

**47.** Mchukueni huyu mwenye dhambi aliyeasi mumsukume kwa nguvu hadi katikati ya moto wa *Jaḥīm* Siku ya Kiyama.

ثُمَّ صُبُّواْ فَوۡقَ رَأۡسِهِۦ مِنۡ عَذَابِ ٱلۡحَمِيمِ ﴿٤٨﴾

**48.** Kisha mmimine juu ya kichwa cha huyu mfanya dhambi maji yaliyo moto sana hadi ya mwisho, na adhabu isimuondokee.

ذُقۡ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡكَرِيمُ ﴿٤٩﴾

**49.** Ataambiwa mfanya dhambi huyo mbaya, «Onja adhabu hii unayoadhibiwa kwayo Leo! Hakika wewe ni mheshimiwa katika watu wako, ulio mtukufu kwao.» Katika haya kuna kumfanyia maskhara na kumlaumu.

إِنَّ هَٰذَا مَا كُنتُم بِهِۦ تَمۡتَرُونَ ٥٠

**50.** Hakika adhabu hii mnayoadhibiwa kwayo Leo, ndiyo ile adhabu mliokuwa mna shaka nayo duniani na mkawa hamuiamini.

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي مَقَامٍ أَمِينٖ ٥١

**51.** Hakika wale wanaomcha Allah Mtukufu, kwa kufuata amri Zake na kujiepusha na makatazo yake duniani, watakuwa na mahali pa kukaa, hali ya kuwa wamesalimika na magonjwa, masikitiko na mengineyo.

فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ٥٢

**52.** Kwenye mabustani ya Pepo na maji yenye kupita.

يَلۡبَسُونَ مِن سُندُسٖ وَإِسۡتَبۡرَقٖ مُّتَقَٰبِلِينَ ٥٣

**53.** Watakuwa wamevaa dibaji nyororo na pia nzito, hali ya kuwa wameelekeana kwa nyuso. Na hawatakuwa wakiangaliana visogo. Viti vyao watakuwa wakizunguka navyo pale wanapozunguka.

كَذَٰلِكَ وَزَوَّجۡنَٰهُم بِحُورٍ عِينٖ ٥٤

**54.** Kama tutakavyowapa huko Akhera takrima ya kuwaingiza Peponi na kuwavisha hariri nzito na hariri yenye mng’aro, vilevile tutawakirimu kwa kuwaozesha wanawake wazuri wenye macho makubwa ya kupendeza.

يَدۡعُونَ فِيهَا بِكُلِّ فَٰكِهَةٍ ءَامِنِينَ ٥٥

**55.** Watataka wachamungu hao huko Peponi waletewe kila aina ya matunda ya Peponi wanayoyatamani, wakiwa na yakini kuwa neema hizo hazitakatika wala hazitamalizika.

لَا يَذُوقُونَ فِيهَا ٱلۡمَوۡتَ إِلَّا ٱلۡمَوۡتَةَ ٱلۡأُولَىٰۖ وَوَقَىٰهُمۡ عَذَابَ ٱلۡجَحِيمِ ٥٦

**56.** Hawataonja kifo, wachamungu hao, huko Peponi, baada ya kifo cha kwanza walichokionja duniani. Na Allah Mtukufu Atawakinga, hao wachamungu,na adhabu ya moto wa *Jaḥīm*, kwa wema Wake na hisani itokayo Kwake, Aliyetakasika na kuwa juu.

**57.** Takrima hii tutakayowapa wachamungu, huko Akhera, ndiyo kufuzu kukubwa ambako hakuna kufuzu kwingine baada ya kufuzu huko.

فَضْلًا مِّن رَّبِّكَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٥٧﴾

**58.** Hakika sisi tumeyarahisisha matamshi ya Qur'ani na maana yake kwa lugha yao, ewe Mtume, ili wapate kuwaidhika na kukumbuka.

فَإِنَّمَا يَسَّرْنَٰهُ بِلِسَانِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Basi ngojea, ewe Mtume, ushindi niliokuahidi juu ya hawa wenye kumshirikisha Allah Mtukufu na adhabu itakayowashukia. Wao ni wenye kungojea kufa kwako, kukushinda. Basi watajua utakuwa ni wa nani ushindi, kufaulu na sauti ya juu duniani na Akhera. Hivyo ni vyako wewe, na vya wale Waumini waliokufuata.

فَٱرْتَقِبْ إِنَّهُم مُّرْتَقِبُونَ ﴿٥٩﴾

## SURA YA AL-JÃTHIYAH

## سُورَةُ الجَاثِيَةِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. *Hā*, *mīm* Yametangulia maelezo kuhusu herufi zilizokatwa na kutengwa katika mwanzo wa sura ya *Al-Baqarah*.

حمٓ ١

2. Hii Qur'ani imeteremshwa kutoka kwa Allah Mtukufu, Aliye Mshindi katika kuwatesa maadui Zake, Mwingi wa hekima katika uendeshaji wa mambo ya viumbe Vyake.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

3. Hakika kwenye mbingu saba na ardhi ambapo humo viumbe vinatoka, na vilivyomo baina ya hivyo viwili miongoni mwa viumbe wa jinsi tofauti na aina mbalimbali, kuna dalili na hoja kwa wenye kuziamini.

إِنَّ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٣

4. Na katika kuwaumba nyinyi, enyi watu, na uumbaji wa vilivyotapakaa ardhini miongoni mwa vinavyotambaa juu yake, kuna hoja na dalili kwa watu wenye imani ya yakini juu ya Allah Mtukufu na Sheria Yake.

وَفِي خَلۡقِكُمۡ وَمَا يَبُثُّ مِن دَآبَّةٍ ءَايَٰتٞ لِّقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ٤

5. Na katika kupishana usiku na mchana na kufuatana, na katika kuwaletea mvua anayoiteremsha Allah Mtukufu kutoka mawinguni, Akaihuisha kwayo ardhi baada ukavu wake, ikasheheni mimea na mazao, na katika kuwaletea upepo kutoka sehemu zote, na kuufanya uwe kwa maslahi yenu, kuna dalili na hoja kwa watu wanaoelewa kuhusu Allah Mtukufu, hoja Zake na dalili Zake.

وَٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن رِّزۡقٖ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَا وَتَصۡرِيفِ ٱلرِّيَٰحِ ءَايَٰتٞ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٥

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتۡلُوهَا عَلَيۡكَ بِٱلۡحَقِّۖ فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَ ٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ يُؤۡمِنُونَ ٦

**6.** Aya hizi na hoja hizi tunakusomea wewe, Mtume, kwa haki. Basi ni mazungumzo gani baada ya Allah Mtukufu na dalili Zake kuwa Yeye Ndiye Mola wa kweli Peke Yake, Hana mshirika, watayaamini na kuyakubali na kuyatumia?

وَيۡلٞ لِّكُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٖ ٧

**7.** Maangamivu makubwa yatampata kila mrongo sana mwenye dhambi nyingi.

يَسۡمَعُ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ثُمَّ يُصِرُّ مُسۡتَكۡبِرٗا كَأَن لَّمۡ يَسۡمَعۡهَاۖ فَبَشِّرۡهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٨

**8.** Anayezisikia aya za kitabu cha Allah Mtukufu akisomewa kisha akaendelea kwenye ukanushaji wake kwa kujiona ni mkubwa zaidi wa kutoweza kumfuata Allah Mtukufu na Mtume wake, kana kwamba hakusikia alichosomewa miongoni mwa aya za Allah Mtukufu. Basi mbashirie, ewe Mtume, huyo mrongo mwenye dhambi nyingi: adhabu yenye uchungu inayoumiza ndani ya Moto wa Jahanamu Siku ya Kiyama.

وَإِذَا عَلِمَ مِنۡ ءَايَٰتِنَا شَيۡـًٔا ٱتَّخَذَهَا هُزُوًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٩

**9.** Na huyu mrongo mwingi wa dhambi anapojua kitu katika aya zetu anazifanyia shere na mzaha. Hao watakuwa na adhabu itakayowadhalilisha na kuwatia kwenye hizaya Siku ya Kiyama, ikiwa ni malipo ya kuicheza shere kwao Qur’ani.

مِّن وَرَآئِهِمۡ جَهَنَّمُۖ وَلَا يُغۡنِي عَنۡهُم مَّا كَسَبُواْ شَيۡـٔٗا وَلَا مَا ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡلِيَآءَۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٠

**10.** Basi mbele ya hao wenye kuzifanyia shere aya za Allah Mtukufu patakuwa na moto wa Jahanamu. Na hakitawafaa kitu chochote walichokichuma cha mali na watoto wala waungu wao waliowaabudu badala ya Allah Mtukufu. Na watakuwa na adhabu kubwa yenye uchungu.

هَٰذَا هُدٗىۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ لَهُمۡ عَذَابٞ مِّن رِّجۡزٍ أَلِيمٌ ١١

**11.** Hii Qur’ani tuliyoiteremsha kwako, ewe Mtume, ni uongofu wenye kuondoa upotevu, ni dalili ya haki na inamuongoza kwenye njia iliyonyooka atakayeifuata na akaifanyia kazi. Na wale waliozikataa aya zilizomo ndani ya Qur’ani zenye kutolea dalili Ukweli na wasiziamini, watakuwa na adhabu miongoni mwa adhabu kali zaidi Siku ya Kiyama, yenye uchungu na kuumiza.

۞ٱللَّهُ ٱلَّذِي سَخَّرَ لَكُمُ ٱلۡبَحۡرَ لِتَجۡرِيَ ٱلۡفُلۡكُ فِيهِ بِأَمۡرِهِۦ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢

**12.** Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, Ndiye Aliyewadhalilishia bahari, ili majahazi yatembee juu yake kwa amri Yake, na ili mtafute kheri Zake kwa biashara mbalimbali na shughuli za kiuchumi, na kwamba nyinyi mpate kumshukuru Mola menu kwa kuwadhalilishia hayo, na hivyo basi mumuabudu Yeye Peke Yake na mumtii Yeye katika yale Anayowaamrisha na kuwakataza.

وَسَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا مِّنۡهُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ١٣

**13.** Na Akawadhalilishia kila kilichoko mbinguni miongoni mwa jua, mwezi na nyota, na kila kilicho ardhini miongoni mwa wanyama, miti, majahazi na visivyokuwa hivyo kwa ajili ya maslahi yenu. Neema zote hizi ni vipaji alivyowaneemesha navyo Allah Mtukufu Peke Yake na fadhila inayotoka Kwake Aliyowafadhili nayo. Basi Yeye Peke Yake muabuduni, na msimfanye yoyote kuwa ni mshirika Wake. Hakika katika vitu Alivyowadhalilishia Allah Mtukufu kuna alama na dalili juu ya upweke wa Allah Mtukufu kwa watu wenye kuzitia akilini aya za Allah Mtukufu, hoja Zake na dalili Zake, wakazizingatia.

قُل لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ يَغۡفِرُواْ لِلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ أَيَّامَ ٱللَّهِ لِيَجۡزِيَ قَوۡمَۢا بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ١٤

**14.** Sema, ewe Mtume, uwaambie wenye kumuamini Allah Mtukufu na wakamfuata Mtume Wake, wawasamehe na kuwaachia wale ambao hawana matarajio ya malipo mema ya Allah Mtukufu, na hawaogopi adhabu Yake, pindi wanapowakusudia kwa ajili ya Waumini kuwaudhi na kuwakera, ili Allah Mtukufu Awalipe washirikina hawa kwa yale waliyoyachuma duniani ya madhambi na kuwaudhi Waumini.

مَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا فَلِنَفۡسِهِۦۖ وَمَنۡ أَسَآءَ فَعَلَيۡهَاۖ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمۡ تُرۡجَعُونَ ١٥

**15.** Yoyote, miongoni mwa waja wa Allah Mtukufu, Anayefanya matendo ya utiifu Kwake, basi malipo mema ya utiifu wake atayapata mwenyewe, na mwenye kufanya matendo mabaya duniani kwa kumuasi Allah Mtukufu, basi atakuwa amejikosea mwenyewe. Kisha nyinyi, enyi watu, mtaishia kwa Mola wenu baada ya kufa kwenu, Amlipe mwema kwa wema wake na mbaya kwa ubaya wake.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحُكۡمَ وَٱلنُّبُوَّةَ وَرَزَقۡنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلۡنَٰهُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦

**16.** Hakika tuliwapatia Wana wa Isrãîl Taurati na Injili, na tukawaamuru kuhukumu kulingana na yaliyomo kwenye vitabu viwili hivyo, na tukawafanya wengi wa Manabii watokanao na kizazi cha Ibrãhîm, amani imshukie, ni katika wao, na tukawaruzuku vitu vizuri miongoni mwa vitu vya kukimu maisha, matunda na vyakula, na tukawafadhilisha juu ya walimwengu wa zama zao.

وَءَاتَيۡنَٰهُم بَيِّنَٰتٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡرِۖ فَمَا ٱخۡتَلَفُوٓاْ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلۡعِلۡمُ بَغۡيَۢا

**17.** Na tukawapatia Wana wa Isrãîl Sheria zilizo wazi juu ya halali na haramu, na dalili zenye kutenganisha haki na

batili. Hawakutafautiana isipokuwa baada ya kujiwa na elimu na hoja ikasimama juu yao. Na lililowapelekea wafanye hivyo ni lile jambo la kudhulumiana wao kwa wao kwa kutaka ukubwa na uongozi. Hakika Mola wako Atahukumu baina ya wanaotafautiana miongoni mwa Wana wa Isrãîl Siku ya Kiyama katika yale waliokuwa wakitafautiana juu yake duniani. Kwenye maelezo haya pana onyo kwa ummah huu wasifuate mwenendo wao.

بَيْنَهُمْۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِي بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ١٧

**18.** Kisha tukakufanya, ewe Mtume, uwe kwenye njia iliyo wazi kuhusu jambo la Dini. Basi fuata Sheria ambayo Allah Mtukufu Amekupatia, na usifuate matamanio ya wajinga wasiojua Sheria ya Allah Mtukufu, wasiojua haki. Katika hii aya kuna ushahidi mkubwa juu ya ukamilifu wa Dini hii na utukufu wake, na ulazima wa kufuata hukumu zake na kutopotoka kuelemea kwenye matamanio ya makafiri na wapotofu.

ثُمَّ جَعَلْنَٰكَ عَلَىٰ شَرِيعَةٍ مِّنَ ٱلْأَمْرِ فَٱتَّبِعْهَا وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ١٨

**19.** Hawa waliomshirikisha Mola wao wanaokuita ufuate matamanio yao, hawatakufaa kitu, ewe Mtume, kwa kukuepushia adhabu ya Allah Mtukufu iwapo utafuata matamanio yao. Na hakika madhalimu wenye kukiuka mipaka ya Allah Mtukufu miongoni mwa wanafiki, Mayahudi na wasiokuwa hao wanasaidiana wao kwa wao dhidi ya wenye kumuamini Allah Mtukufu na walio watiifu Kwake. Na Allah Mtukufu ni Mwenye kuwapa ushindi wenye kumcha Mola wao kwa kutekeleza faradhi Zake na kujiepusha na makatazo Yake.

إِنَّهُمْ لَن يُغْنُواْ عَنكَ مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔاۚ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍۖ وَٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلْمُتَّقِينَ ١٩

هَٰذَا بَصَٰٓئِرُ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحۡمَةٌ لِّقَوۡمٍ يُوقِنُونَ ٢٠

**20.** Hii Qur'ani tuliyokuteremshia, ewe Mtume, ni muangaza wa watu kuiona haki na kuipambanua na batili, na kuijua kwayo njia ya usawa, na ni uongofu na rehema kwa watu wenye kuwa na Imani ya yakini juu ya uhakika wa usahihi wake, na kwamba hiyo ni teremsho kutoka kwa Mshindi Mwenye hekima.

أَمۡ حَسِبَ ٱلَّذِينَ ٱجۡتَرَحُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن نَّجۡعَلَهُمۡ كَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَوَآءً مَّحۡيَاهُمۡ وَمَمَاتُهُمۡۚ سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ٢١

**21.** Hivi wanadhani wale wanaotenda maovu na wanaowakanusha Mitume wa Allah Mtukufu na kuenda kinyume na amri ya Mola wao na wakamuabudu asiyekuwa Yeye, kuwa tutawafanya ni kama wale wanaomuamini Allah Mtukufu na wakawaamini Mitume Wake na wakafanya matendo mema na wakamtakasia Yeye ibada na sio wengine? wanadhani tutawafanya wawe sawa ulimwenguni na Akhera? Ni uamuzi mbaya huo wao wa kulinganisha baina ya waovu na wema kesho Akhera.

وَخَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّ وَلِتُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٢٢

**22.** Na Allah Mtukufu Ameumba mbingu na ardhi kwa haki, uadilifu na hekima, na ili kila nafsi ilipwe huko Akhera kwa ilichokitenda cha kheri au cha shari, na wao hawatadhulumiwa malipo ya matendo yao.

أَفَرَءَيۡتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ وَأَضَلَّهُ ٱللَّهُ عَلَىٰ عِلۡمٍ وَخَتَمَ عَلَىٰ سَمۡعِهِۦ وَقَلۡبِهِۦ وَجَعَلَ عَلَىٰ بَصَرِهِۦ غِشَٰوَةً فَمَن يَهۡدِيهِ مِنۢ بَعۡدِ ٱللَّهِۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٢٣

**23.** Unamuonaje ewe Mtume, yule aliyeyachukua matamanio yake akayafanya ndiye Mola wake, akawa hatamani kitu isipokuwa anakifanya kwa matamanio yake, na Allah Mtukufu Akampoteza baada ya ujuzi kumfikia na kusimamiwa na hoja, akawa hasikii mawaidha ya Allah Mtukufu wala hazingatii kwa mawaidha hayo, na Allah Mtukufu

akapiga mhuri kwenye moyo wake akawa hafahamu kitu, na Akaweka funiko kwenye macho yake akawa hazioni hoja za Allah Mtukufu? Basi ni nani atakayemuongoza kuifikia haki na uongofu baada ya Allah Mtukufu kumpoteza? Kwani hamkumbuki, enyi watu, mkajua kwamba mwenye kufanywa hivyo na Allah Mtukufu hataongoka kabisa na hatapata wa kumsaidia na kumuongoza? Aya hii ndio msingi wa kuonya kuwa matamanio hayafai kuwa ndio msukumo wa Waumini katika matendo yao.

وَقَالُواْ مَا هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنۡيَا نَمُوتُ وَنَحۡيَا وَمَا يُهۡلِكُنَآ إِلَّا ٱلدَّهۡرُۚ وَمَا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِنۡ هُمۡ إِلَّا يَظُنُّونَ ٢٤

**24.** Na wamesema hawa washirikina, "Hakuna maisha isipokuwa haya maisha yetu ya duniani tuliyonayo; hakuna maisha mengineyo," kwa njia ya kukanusha kufufuliwa baada ya kufa. "Na hakuna kinachotuangamiza isipokuwa kupitiwa na masiku na michana na umri mrefu", wakikanusha kuwa wana Mola Anaowatowesha na kuwaangamiza. Na hawa washirikina hawana ujuzi wowote juu ya hilo, hawana lolote isipokuwa ni kusema kwa kudhania, kufikiria na kuwaza.

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ مَّا كَانَ حُجَّتَهُمۡ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱئۡتُواْ بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٥

**25.** Na wanaposomewa, hawa washirikina wakanushaji, aya zetu zilizo wazi, huwa hawana hoja isipokuwa ni kutoa maneno yao kumwambia Mtume Muhammad, "Wahuishe, wewe na Waumini, baba zetu waliokufa iwapo nyinyi ni wakweli kwa mnayoyasema".

قُلِ ٱللَّهُ يُحۡيِيكُمۡ ثُمَّ يُمِيتُكُمۡ ثُمَّ

**26.** Sema, ewe Mtume, uwaambie hawa washirikina wenye kukanusha

kufufuliwa, “Allah Mtukufu Aliyetakasika na kutukuka, Atawahuisha duniani kipindi Anachotaka muishi, kisha Atawafisha humo, kisha Atawakusanya mkiwa hai kwenye Siku ya Kiyama isiyokuwa na shaka. Lakini wengi wa watu hawajui kwamba Allah Mtukufu ni Muweza wa kuwafisha, kisha kuwafufua Siku ya Kiyama.

يَجۡمَعُكُمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا رَيۡبَ فِيهِ
وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٦

**27.** Ni ya Allah Mtukufu, Aliyetakasika, mamlaka ya mbingu saba na ardhi kwa kuziumba, kuzimiliki na kuwa ziko chini ya amri Yake. Na siku Kiyama kitakapokuja ambapo wafu watafufuliwa kutoka kwenye makaburi yao na watahesabiwa, hapo watapata hasara wale waliomkanusha Allah Mtukufu na kukataa kile Alichomteremshia Mtume Wake miongoni mwa aya zilizobainika na dalili zilizodhihiri.

وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَيَوۡمَ تَقُومُ
ٱلسَّاعَةُ يَوۡمَئِذٖ يَخۡسَرُ ٱلۡمُبۡطِلُونَ ٢٧

**28.** Utaona, ewe Mtume, Siku ya Kiyama, watu wa kila mila na dini wamepiga magoti, kila ummah wanaitwa kushuhudia kitabu cha matendo yao, na wataambiwa, «Leo mtalipwa kwa yale mliokuwa mkiyafanya ya kheri au ya shari».

وَتَرَىٰ كُلَّ أُمَّةٖ جَاثِيَةٗۚ كُلُّ أُمَّةٖ تُدۡعَىٰٓ
إِلَىٰ كِتَٰبِهَا ٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَوۡنَ مَا كُنتُمۡ
تَعۡمَلُونَ ٢٨

**29.** Hiki ni Kitabu chetu kinatamka kuhusu matendo yenu yote, bila kuongeza wala kupunguza. Sisi tulikuwa tukiwaamrisha malaika wenye kudhibiti wayaandike matendo yenu.

هَٰذَا كِتَٰبُنَا يَنطِقُ عَلَيۡكُم بِٱلۡحَقِّۚ إِنَّا
كُنَّا نَسۡتَنسِخُ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٢٩

**30.** Ama wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake duniani, wakafuata amri Zake na wakajiepusha

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
فَيُدۡخِلُهُمۡ رَبُّهُمۡ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ ذَٰلِكَ هُوَ

ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡمُبِينُ ٣٠

na makatazo Yake, hao Atawatia Mola wao kwenye Pepo Yake kwa rehema Zake. Kuingia huko ndiko kufaulu kuliko wazi ambako hakuna kufaulu kupita huko.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَفَلَمۡ تَكُنۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَٱسۡتَكۡبَرۡتُمۡ وَكُنتُمۡ قَوۡمٗا مُّجۡرِمِينَ ٣١

**31.** Na ama wale waliokataa kuwa Allah Mtukufu Ndiye Mola wa haki, wakawakanusha Mitume Wake, na wasifuate Sheria Yake kivitendo, basi wataambiwa kwa kukaripiwa na kulaumiwa, «Kwani aya zangu hazikuwa zikisomwa kwenu huko duniani, mkazifanyia kiburi kwa kutozisikiliza na kutoziamini, na mkawa ni watu wenye kushirikisha, mnachuma maasia na hamuamini thawabu wala mateso?»

وَإِذَا قِيلَ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَٱلسَّاعَةُ لَا رَيۡبَ فِيهَا قُلۡتُم مَّا نَدۡرِي مَا ٱلسَّاعَةُ إِن نَّظُنُّ إِلَّا ظَنّٗا وَمَا نَحۡنُ بِمُسۡتَيۡقِنِينَ ٣٢

**32.** Na mnapoambiwa, «Hakika ahadi ya Allah Mtukufu ya kuwafufua watu kutoka kwenye makaburi yao ni kweli, na kwamba kipindi cha kusimama Kiyama ni jambo lisilo na shaka, mnasema, "Hatujui ni nini Kiyama? Na hatuamini kuwa kitatokea isipokuwa ni kudhania tu, na sisi si wenye uhakika kuwa kipindi hicho cha Kiyama ni chenye kuja"».

وَبَدَا لَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُواْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٣

**33.** Na yakawadhihirikia hawa waliokuwa wakizikanusha aya za Allah Mtukufu yale matendo mabaya waliyoyafanya ulimwenguni, na ikawateremkia adhabu ya Allah Mtukufu ikiwa ni malipo ya yale waliokuwa wakiyafanyia shere.

وَقِيلَ ٱلۡيَوۡمَ نَنسَىٰكُمۡ كَمَا نَسِيتُمۡ لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ هَٰذَا وَمَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٣٤

**34.** Na wakaambiwa hao makafiri, Leo tutawaacha ndani ya adhabu ya Moto wa Jahanamu, kama vile mlivyoacha kumuamini Mola wenu na kufanya matendo ya kuwafaa katika makutano

ya Siku yenu hii, na makao yenu ni Moto wa Jahanamu, na hamtakuwa na wasaidizi wenye kuwaokoa na adhabu ya Allah Mtukufu.

ذَٰلِكُم بِأَنَّكُمُ ٱتَّخَذۡتُمۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ هُزُوٗا وَغَرَّتۡكُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ فَٱلۡيَوۡمَ لَا يُخۡرَجُونَ مِنۡهَا وَلَا هُمۡ يُسۡتَعۡتَبُونَ ٣٥

**35.** Haya yaliyowafika ya adhabu ya Allah Mtukufu ni kwa sababu ya kuwa nyinyi mlizifanya aya za Allah Mtukufu na hoja Zake kuwa shere na mchezo, na likawadanganya pambo la uhai wa kilimwengu. Basi Leo hawatatolewa Motoni wala hawatarudishwa ulimwenguni ili watubie na wafanye mema.

فَلِلَّهِ ٱلۡحَمۡدُ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَرَبِّ ٱلۡأَرۡضِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٦

**36.** Basi ni za Allah Mtukufu, kutakasika ni Kwake na kutukuka ni Kwake, Peke Yake, shukrani zote kwa neema Zake zisizohesabika kwa viumbe Vyake, Mola wa mbingu na ardhi na Mwenye kuziumba na kuziendesha, Mola wa viumbe Wote.

وَلَهُ ٱلۡكِبۡرِيَآءُ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٣٧

**37.** Na ni wake Peke Yake utukufu, haiba, utawala, uwezo na ukamilifu, mbinguni na ardhini. Na Yeye Ndiye Mshindi Asiyekuwa na mshindani mwenye kushindana na Yeye, Mwingi wa hekima katika maneno Yake, vitendo Vyake, upangaji Wake na Sheria Zake, Ametukuka na kutakasika, hapana mola apasaye kuabudiwa kwa haki isipokuwa Yeye.

## SURA YA AL-AḤQÃF

## سُورَةُ الأَحۡقَافِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. "*Ḥā, Mīm*" Maelezo kuhusu herufi zilizokatwa na kutengwa yametangulia mwanzo wa sura ya *Al-Baqarah*.

حمٓ ﴿١﴾

2. Hii Qur'ani ni teremsho kutoka kwa Allah Mtukufu Mshindi Asiyeshindwa, Mwenye hekima katika uendeshaji mambo Wake na utengezaji Wake.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ﴿٢﴾

3. Hatukuumba mbingu na ardhi na vilivyo baina ya viwili hivyo isipokuwa kwa haki, si kwa mchezo na upuuzi, bali tumeziumba ili waja wapate kujua ukubwa wa Muumba wa hizo na wamuabudu Peke Yake na wajue kuwa Yeye ni Muweza wa kuwarudishia waja uhai baada ya kufa kwao, na ili wasimamishe haki na uadilifu baina yao, mpaka ufike wakati huo unaojulikana Kwake. Na wale waliokanusha kuwa Allah Mtukufu Ndiye Mungu wa Kweli, wanayapa mgongo yale ambayo Qur'ani inawaonya kwayo; wao hawawaidhiki wala hawafikirii.

مَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَأَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَمَّآ أُنذِرُواْ مُعۡرِضُونَ ﴿٣﴾

4. Sema, ewe Mtume, uwaambie hawa makafiri, "Hivi mnawaona waungu na masanamu mnaowaabudu badala ya Allah Mtukufu? Hebu nioneshеni, ni sehemu gani waliyoiumba katika ardhi? Au kwani wao wana fungu katika uumbaji mbingu? Nileteeni kitabu kinachotoka kwa Allah

قُلۡ أَرَءَيۡتُم مَّا تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُواْ مِنَ ٱلۡأَرۡضِ أَمۡ لَهُمۡ شِرۡكٞ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِۖ ٱئۡتُونِي بِكِتَٰبٖ مِّن قَبۡلِ هَٰذَآ أَوۡ أَثَٰرَةٖ مِّنۡ عِلۡمٍ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ﴿٤﴾

Mtukufu kabla ya hii Qur'ani au mabaki yaliyosalia ya elimu, iwapo nyinyi ni wakweli katika madai yenu.

5. Hakuna aliyepotea zaidi wala aliye mjinga zaidi kuliko yule anayewaomba waungu wengine badala ya Allah Mtukufu, waungu wasioitikia maombi yake kabisa mpaka Siku ya Kiyama, kwa kuwa waungu hao ni wafu au mawe au miti na mfano wa hivyo, na hali hivyo havina habari ya maombi ya huyo mwenye kuviabudu, havina uwezo wa kumnufaisha au kumdhuru.

وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّن يَدْعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَن لَّا يَسْتَجِيبُ لَهُۥٓ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ وَهُمْ عَن دُعَآئِهِمْ غَٰفِلُونَ ٥

6. Na pindi watu watakapokusanywa Siku ya Kiyama ili wahesabiwe na walipwe, wale waungu waliokuwa wakiwaomba duniani watakuwa ni maadui zao, wakiwalaani na kujiepusha nao na kukanusha kuwa wao walikuwa wanajua kuwa wale wanawaabudu wao.

وَإِذَا حُشِرَ ٱلنَّاسُ كَانُواْ لَهُمْ أَعْدَآءً وَكَانُواْ بِعِبَادَتِهِمْ كَٰفِرِينَ ٦

7. Na washirikina wanaposomewa aya zetu zilizobainishwa kwa uwazi, wanasema hao makafiri wakati Qur'ani inapowajia, "Huu ni uchawi wa wazi."

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ٧

8. Au je wanasema hawa washirikina kwamba Muhammad ameizua Qur'ani? Waambie, ewe mtume, "Iwapo mimi nimemzulia Allah Mtukufu hii Qur'ani, basi nyinyi hamuwezi kunikinga mimi na adhabu ya Allah Mtukufu kitu chochote Akiwa atanitesa kwa hilo. Yeye, kutakasika ni Kwake, ni Mjuzi zaidi wa kile mnachokisema juu ya hii Qur'ani kuliko kitu chochote kingine.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۖ قُلْ إِنِ ٱفْتَرَيْتُهُۥ فَلَا تَمْلِكُونَ لِى مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَا تُفِيضُونَ فِيهِ ۚ كَفَىٰ بِهِۦ شَهِيدًۢا بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۖ وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ٨

Inatosha kuwa Allah Mtukufu ni Shahidi juu yangu mimi na nyinyi, na Yeye Ndiye Mwingi wa msamaha kwa waja Wake, ni Mwingi wa rehema kwa waja Wake Waumini.

قُلۡ مَا كُنتُ بِدۡعٗا مِّنَ ٱلرُّسُلِ وَمَآ أَدۡرِي مَا يُفۡعَلُ بِي وَلَا بِكُمۡۖ إِنۡ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ وَمَآ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٞ مُّبِينٞ ﴿٩﴾

**9.** Sema, ewe Mtume, uwaambie washirikina wa watu wako, "Sikuwa wa mwanzo wa wajumbe wa Allah Mtukufu kwa viumbe Wake. Na sijui Atakalofanya Mwenyezi Mngu kwangu wala kwenu hapa duniani. Sifuati katika yale ninayowaamrisha nyinyi na katika yale ninayoyafanya isipokuwa wahyi wa Allah Mtukufu Anaonileteа. Na sikuwa isipokuwa ni mwenye kuonya ambaye uonyaji wake uko wazi».

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كَانَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ وَكَفَرۡتُم بِهِۦ وَشَهِدَ شَاهِدٞ مِّنۢ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ مِثۡلِهِۦ فَـَٔامَنَ وَٱسۡتَكۡبَرۡتُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٠﴾

**10.** Sema, ewe Mtume, uwaambie washirikina wa watu wako, "Nipasheni habari: ikiwa hii Qur'ani inatoka kwa Allah Mtukufu na mkaikanusha, na hali ameshuhudia shahidi kati ya Wana wa Isrãîl, kama 'Abdullāh bin Salām, kwa mfano wa hii Qur'ani, nayo ni yaliyomo ndani ya Taurati ya kusadikisha unabii wa Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), akaiamini na akayafuata kivitendo yaliyokuja ndani ya Qur'ani, na nyinyi mkakanusha hilo kwa njia ya kiburi, Basi hamuoni kuwa hiki mnachokifanya si chochote isipokuwa ni udhalimu mkubwa na ukafiri mwingi?" Hakika Allah Mtukufu Hawaongozi kwenye Uislamu na kuifikia haki wale watu waliojidhulumu kwa kumkanusha Allah Mtukufu.

**11.** Na wale walioukanusha unabii wa Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), walisema wakiwaambia wale waliomuamini, "Lau huko kumuamini Muhammad kwa aliyokuja nayo ni kheri msingetutangulia kuamini." Na kwa kuwa hawakujiongoza na hii Qur'ani wala hawakunufaika na ukweli uliomo ndani yake, watasema, Huu ni urongo uliopokewa kwa watu wa kale.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْ كَانَ خَيْرًا مَّا سَبَقُونَآ إِلَيْهِ ۚ وَإِذْ لَمْ يَهْتَدُوا۟ بِهِۦ فَسَيَقُولُونَ هَٰذَآ إِفْكٌ قَدِيمٌ ﴿١١﴾

**12.** Na kabla ya hii Qur'ani, tuliiteremsha Taurati ikiwa ni muongozo kwa Wana wa Isrãîl waifuate na ni rehema kwa wenye kuiamini na kuifuata kivitendo. Na hii Qur'ani inasadikisha Vitabu vilivyokuwa kabla yake. Tumeiteremsha kwa lugha ya Kiarabu ili iwaonye wale waliozidhulumu nafsi zao kwa kukanusha na kuasi. Na bishara njema ni ya wale waliomtii Allah Mtukufu na wakafanya wema katika Imani yao na utiifu wao duniani.

وَمِن قَبْلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامًا وَرَحْمَةً ۚ وَهَٰذَا كِتَٰبٌ مُّصَدِّقٌ لِّسَانًا عَرَبِيًّا لِّيُنذِرَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ وَبُشْرَىٰ لِلْمُحْسِنِينَ ﴿١٢﴾

**13.** Hakika wale waliosema, "Mola wetu ni Allah Mtukufu" kisha wakathibiti katika kumuamini, basi hao hawatakuwa na khofu ya kubabaika Siku ya Kiyama na ya vitisho vyake, wala hawatasikitika juu ya hadhi za duniani walizoziacha nyuma yao.

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُوا۟ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسْتَقَٰمُوا۟ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Hao ni wa watu wa Peponi, watakaa humo milele kwa rehema za Allah Mtukufu, Aliyetukuka, juu yao, na kwa yale waliyoyatanguliza ya matendo mema katika dunia yao.

أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٤﴾

وَوَصَّيْنَا ٱلْإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيْهِ إِحْسَٰنًا ۖ حَمَلَتْهُ
أُمُّهُۥ كُرْهًا وَوَضَعَتْهُ كُرْهًا ۖ وَحَمْلُهُۥ
وَفِصَٰلُهُۥ ثَلَٰثُونَ شَهْرًا ۚ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ
أَشُدَّهُۥ وَبَلَغَ أَرْبَعِينَ سَنَةً قَالَ رَبِّ
أَوْزِعْنِىٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتَ
عَلَىَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَىَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَٰلِحًا
تَرْضَىٰهُ وَأَصْلِحْ لِى فِى ذُرِّيَّتِىٓ ۖ إِنِّى تُبْتُ
إِلَيْكَ وَإِنِّى مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ١٥

**15.** Na tumemuusia binadamu asuhubiane na wazazi wake wawili kwa vizuri, kwa kuwatendea wema wanapokuwa hai na baada ya kufa kwao. Kwa kuwa mama yake alimbeba tumboni kwa mashaka na tabu, na akamzaa kwa mashaka na tabu pia. Na muda wa kubeba mimba mpaka kumaliza kumnyonyesha ni miezi thelathini. Katika kutaja mashaka haya anayoyabeba mama, na siyo baba, pana dalili kuwa haki yake juu ya mtoto wake ni kubwa zaidi kuliko haki ya baba. Mpaka alipofikia binadamu upeo wa nguvu zake za kimwili na kiakili na akafikia miaka arubaini, huwa akimuomba Mola wake kwa kusema, «Mola wangu! Niafikie nishukuru neema zako ulizonineemesha mimi na wazazi wangu wawili, na nijaalie nifanye matendo mema unayoridhika nayo, na uwaongoze wanangu. Hakika mimi nimetubia dhambi zangu kwako, na hakika mimi ni miongoni mwa wanyenyekevu kwako kwa utiifu, na ni miongoni mwa wenye kujisalimisha kufuata amri zako na kuepuka makatazo yako, wenye kufuata hukumu yako».

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ نَتَقَبَّلُ عَنْهُمْ أَحْسَنَ
مَا عَمِلُوا۟ وَنَتَجَاوَزُ عَن سَيِّـَٔاتِهِمْ فِىٓ
أَصْحَٰبِ ٱلْجَنَّةِ ۖ وَعْدَ ٱلصِّدْقِ ٱلَّذِى كَانُوا۟
يُوعَدُونَ ١٦

**16.** Hao ndio ambao tutayapokea kutoka kwao mazuri zaidi ya matendo mema waliyoyafanya, na tutasamehe dhambi zao, wakiwa ni miongoni mwa watu wa Peponi. Ahadi hii tuliyowaahidi ni ahadi ya ukweli na haki isiyokuwa na shaka.

وَٱلَّذِى قَالَ لِوَٰلِدَيْهِ أُفٍّ لَّكُمَآ أَتَعِدَانِنِىٓ
أَنْ أُخْرَجَ وَقَدْ خَلَتِ ٱلْقُرُونُ مِن قَبْلِى

**17.** Na yule aliyesema kuwaambia wazazi wake wawili walipomlingania kwenye kumuamini Allah Mtukufu

وَهُمَا يَسۡتَغِيثَانِ ٱللَّهَ وَيۡلَكَ ءَامِنۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ فَيَقُولُ مَا هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ﴿١٧﴾

na kuamini kuwa kuna kufufuliwa, “Ubaya wenu! Je mnaniahidi kuwa nitatolewa kaburini mwangu nikiwa hai na hali kwamba makarne ya *ummah* kabla yangu yashapita, na hakuna hata mmoja miongoni mwao aliyefufuliwa?” Na hali wazazi wake wanamuomba Allah Mtukufu Amuongoze na huku wakimwambia, “Ole wako! Amini na usadiki na ufanye matendo mema, hakika ahadi ya Allah Mtukufu ni kweli isiyokuwa na shaka.” Hapo awaambie, Hayakuwa haya mnayoyasema isipokuwa ni mambo ya urongo waliyoyaandika watu wa mwanzo, yamenukuliwa kwenye vitabu vyao.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلُ فِيٓ أُمَمٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِم مِّنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ خَٰسِرِينَ ﴿١٨﴾

**18.** Hao ambao sifa zao ni hizi imepasa juu yao adhabu ya Allah Mtukufu, na yamewashukia mateso Yake na hasira Zake, wakiwa ni katika jumla ya *ummah* waliopita kabla yao, miongoni mwa majini na binadamu, waliokuwa kwenye ukafiri na ukanushaji. Kwa kweli wao ni wenye hasara kwa kuchagua upotevu na kuacha uongofu, na kuchagua adhabu na kuacha starehe.

وَلِكُلّٖ دَرَجَٰتٞ مِّمَّا عَمِلُواْۖ وَلِيُوَفِّيَهُمۡ أَعۡمَٰلَهُمۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ﴿١٩﴾

**19.** Na kila kundi la watu wema na watu waovu watakuwa madaraja mbalimbali mbele ya Allah Mtukufu Siku ya Kiyama, kwa matendo yao waliyoyatenda duniani, kila mmoja kulingana na daraja yake, ili Allah Mtukufu Awatekelezee malipo ya matendo yao. Na wao hawatadhulumiwa kwa kuongezewa maovu yao wala kupunguziwa mema yao.

**20.** Na Siku ambayo wataorodheshwa Motoni wale waliokufuru ili kuadhibiwa na waambiwe kwa kulaumiwa, «Mmeyapoteza mazuri yenu katika uhai wenu wa duniani na mmestarehe nayo. Basi leo, enyi makafiri, mtalipwa adhabu ya hizaya na unyonge ndani ya Moto, kwa kuwa mlikuwa na kiburi kwenye ardhi bila ya haki, na kwa kuwa mlitoka kwenye utiifu wa Allah Mtukufu».

وَيَوۡمَ يُعۡرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَلَى ٱلنَّارِ أَذۡهَبۡتُمۡ طَيِّبَٰتِكُمۡ فِي حَيَاتِكُمُ ٱلدُّنۡيَا وَٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِهَا فَٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَوۡنَ عَذَابَ ٱلۡهُونِ بِمَا كُنتُمۡ تَسۡتَكۡبِرُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَبِمَا كُنتُمۡ تَفۡسُقُونَ ٢٠

**21.** Na kumbuka, ewe Mtume, Nabii wa Allah Mtukufu Hūd, ndugu yao kina ʿĀd kinasaba na siyo kidini, alipowaonya watu wake kuwa watashukiwa na adhabu ya Allah Mtukufu wakiwa kwenye nyumba zao hapo Aḥqāf (mahali kwenye mchanga mwingi) kusini mwa Arabuni. Na kwa hakika wamepita Mitume wakawaonya watu wao kabla ya Hūd na baada yake wakiwaambia, «Msimshirikishe Allah Mtukufu na kitu chochote mnapomuabudu. Mimi nawachelea nyinyi adhabu ya Allah Mtukufu katika Siku yenye kitisho kikubwa, nayo ni Siku ya Kiyama».

۞ وَٱذۡكُرۡ أَخَا عَادٍ إِذۡ أَنذَرَ قَوۡمَهُۥ بِٱلۡأَحۡقَافِ وَقَدۡ خَلَتِ ٱلنُّذُرُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦٓ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ٢١

**22.** Wakasema, «Je, umetujia kwa ulinganizi wako ili kutuepusha na ibada ya miungu yetu? Basi tuletee hicho unachotuahidi cha adhabu, iwapo wewe ni katika watu wa ukweli wa kauli yako na ahadi yako».

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِتَأۡفِكَنَا عَنۡ ءَالِهَتِنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٢

**23.** Hûd, amani imshukie, akasema, Hakika ujuzi wa adhabu mliyoahidiwa uko kwa Allah Mtukufu, na kwa kweli mimi ni Mtume wa Allah Mtukufu kwenu, ninawafikishia ujumbe Alionituma nao, ila mimi

قَالَ إِنَّمَا ٱلۡعِلۡمُ عِندَ ٱللَّهِ وَأُبَلِّغُكُم مَّآ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦ وَلَٰكِنِّيٓ أَرَىٰكُمۡ قَوۡمٗا تَجۡهَلُونَ ٢٣

ninawaona kuwa ni watu mlio wajinga kwa kuifanyia haraka adhabu na kuwa na ujasiri juu ya Allah Mtukufu.

فَلَمَّا رَأَوۡهُ عَارِضٗا مُّسۡتَقۡبِلَ أَوۡدِيَتِهِمۡ قَالُواْ هَٰذَا عَارِضٞ مُّمۡطِرُنَاۚ بَلۡ هُوَ مَا ٱسۡتَعۡجَلۡتُم بِهِۦۖ رِيحٞ فِيهَا عَذَابٌ أَلِيمٞ ٢٤

**24.** Walipoiona adhabu walioifanyia haraka imejitokeza juu ikielekea kwenye mabonde yao, walisema, "Hiki ni kiwingu chenye kutunyesheza mvua." Hûd, amani imshukie, aliwaambia, «Hiki si kiwingu cha mvua na rehema kama mlivyodhania, bali hiki ni kiwingu cha adhabu mliyoitaka kwa haraka, huo ni upepo ambao ndani yake muna adhabu yenye uchungu na yenye kuumiza».

تُدَمِّرُ كُلَّ شَيۡءِۭ بِأَمۡرِ رَبِّهَا فَأَصۡبَحُواْ لَا يُرَىٰٓ إِلَّا مَسَٰكِنُهُمۡۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٢٥

**25.** Unaangamiza kila kitu unachokipitia katika vitu ambavyo ulitumwa uviangamize kwa amri ya Mola wake na matakwa Yake. Wakawa hakuna kinachoonekana chochote katika miji yao isipokuwa nyumba zao walizokuwa wakizikaa. Mfano wa malipo haya ndiyo tunayowalipa makafiri kwa sababu ya uhalifu wao na kupita kiasi kwao.

وَلَقَدۡ مَكَّنَّٰهُمۡ فِيمَآ إِن مَّكَّنَّٰكُمۡ فِيهِ وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ سَمۡعٗا وَأَبۡصَٰرٗا وَأَفۡـِٔدَةٗ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُمۡ سَمۡعُهُمۡ وَلَآ أَبۡصَٰرُهُمۡ وَلَآ أَفۡـِٔدَتُهُم مِّن شَيۡءٍ إِذۡ كَانُواْ يَجۡحَدُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٢٦

**26.** Na tuliwarahisisishia hao *'Ād* sababu za kumakinika duniani kwa namna ambayo hatukuwamakinisha nyinyi, enyi makureishi, na tuliwafanya wawe na masikio ya kusikia na macho ya kuonea na nyoyo za kufahamia, wakavitumia katika mambo yanayomfanya Allah Mtukufu Awe na hasira nao. Na hilo halikuwafaa kitu chochote kwa kuwa walikuwa wakikanusha hoja za Allah Mtukufu, na adhabu ambayo walikuwa wakiifanyia shere na kuiharakisha. Hili ni onyo kutoka kwa Allah

Mtukufu, imetukuka shani Yake, na ni tahadharisho kwa wenye kukufuru.

وَلَقَدۡ أَهۡلَكۡنَا مَا حَوۡلَكُم مِّنَ ٱلۡقُرَىٰ وَصَرَّفۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ٢٧

**27.** Hakika tuliiangamiza miji iliyokuwa pembezoni mwenu, enyi watu wa *Makkah*, kama ile ya kina *ʿĀd* na *Thamūd*, tukazifanya kuta za nyumba za miji hiyo zimeanguka na kulalia sakafu zake zilizovunjika, na tuliwabainishia watu wa miji hiyo aina za hoja na dalili, wapate kurudi nyuma na kuyaacha yale waliokuwa nayo ya ukanushaji Allah Mtukufu na aya Zake.

فَلَوۡلَا نَصَرَهُمُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ قُرۡبَانًا ءَالِهَةَۢۖ بَلۡ ضَلُّواْ عَنۡهُمۡۚ وَذَٰلِكَ إِفۡكُهُمۡ وَمَا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٢٨

**28.** Basi si wangewasaidia, hao tuliowaangamiza miongoni mwa *ummah* waliopita, waungu wao ambao walifanya kule kuwaabudu kwao ni ibada ya wao kujikurubisha kwa Mola wao, ili wawaombee mbele Yake. Lakini waungu wao waliwapotea, hawakuwaitikia wala hawakuwatetea. Huo ni urongo wao tu na uzushi walioupanga wa kuwafanya wao ni waungu.

وَإِذۡ صَرَفۡنَآ إِلَيۡكَ نَفَرٗا مِّنَ ٱلۡجِنِّ يَسۡتَمِعُونَ ٱلۡقُرۡءَانَ فَلَمَّا حَضَرُوهُ قَالُوٓاْ أَنصِتُواْۖ فَلَمَّا قُضِيَ وَلَّوۡاْ إِلَىٰ قَوۡمِهِم مُّنذِرِينَ ٢٩

**29.** Na kumbuka, ewe Mtume, pindi tulipokutumia kundi la majini kusikiliza Qur'ani kutoka kwako. Walipohudhuria, na Mtume wa Allah Mtukufu, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), yuwasoma, waliambiana wao kwa wao, Nyamazeni tusikilize Qur'ani! Na Mtume Alipomaliza kusoma Qur'ani, na wao wakawa wameielewa na ikawa imewaathiri, walirudi kwa majini wenzao wakawaonya na kuwatahadharisha na adhabu ya Allah Mtukufu wasipoamini.

**30.** Walisema, «Enyi jamaa zetu! Sisi tumesikia Kitabu kilichoteremshwa baada ya Mûsã, chenye kusadikisha Vitabu vya Allah Mtukufu vilivyokuwa kabla yake, ambavyo Allah Mtukufu Ameviteremsha kwa Mitume Wake, Kitabu ambacho kinaongoza kwenye haki na usawa na kwenye njia sahihi iliyonyooka».

قَالُوا۟ يَٰقَوْمَنَآ إِنَّا سَمِعْنَا كِتَٰبًا أُنزِلَ مِنۢ بَعْدِ مُوسَىٰ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ يَهْدِىٓ إِلَى ٱلْحَقِّ وَإِلَىٰ طَرِيقٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Enyi jamaa zetu! Muitikieni Mtume wa Allah Mtukufu Muhammad kwa kile anachowaitia, na muaminini yeye na myafuate kivitendo yale aliyoyaleta, Allah Mtukufu Atawasamehe dhambi zenu na Atawaokoa na adhabu yenye uchungu inayoumiza.

يَٰقَوْمَنَآ أَجِيبُوا۟ دَاعِىَ ٱللَّهِ وَءَامِنُوا۟ بِهِۦ يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُجِرْكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣١﴾

**32.** Na asiyemuitikia Mtume wa Allah Mtukufu katika yale aliyoyalingania, basi yeye hatamshinda Allah Mtukufu katika ardhi Akitaka kumuadhibu, wala hatakuwa na wasaidizi badala ya Allah Mtukufu, wenye kumkinga na adhabu Yake. Hao watakuwa wametoka nje ya haki waziwazi.

وَمَن لَّا يُجِبْ دَاعِىَ ٱللَّهِ فَلَيْسَ بِمُعْجِزٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَيْسَ لَهُۥ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءُ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Je, wameghafilika na wasijue kwamba Allah Mtukufu, Aliyeumba mbingu na ardhi pasi na mfano uliotangulia na bila kuelemewa na kuziumba, ni Muweza wa kuhuisha wafu ambao Aliwaumba hapo mwanzo? Ndio, hilo ni jambo jepesi kwa Allah Mtukufu Aliyetukuka, Ambaye hakuna chochote kinachomshinda. Hakika Yeye kwa kila jambo ni Muweza.

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَلَمْ يَعْىَ بِخَلْقِهِنَّ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحْـِۧىَ ٱلْمَوْتَىٰ ۚ بَلَىٰٓ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٣٣﴾

**34.** Na Siku ya Kiyama, wataorodheshwa waliokufuru juu ya Moto wa Jahanamu ili waadhibiwe na

وَيَوْمَ يُعْرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ عَلَى ٱلنَّارِ أَلَيْسَ هَٰذَا بِٱلْحَقِّ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ وَرَبِّنَا ۚ قَالَ

فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ﴿٣٤﴾

waambiwe, «Hivi hii adhabu si kweli?». watajibu kwa kusema, «Ndio. Tunaapa kwa Mola wetu kuwa hii ndiyo kweli.» Hapo waambiwe, «Basi onjeni adhabu kwa kuwa mlikuwa mkiikataa adhabu ya Moto na kuikanusha duniani».

فَٱصۡبِرۡ كَمَا صَبَرَ أُوْلُواْ ٱلۡعَزۡمِ مِنَ ٱلرُّسُلِ وَلَا تَسۡتَعۡجِل لَّهُمۡۚ كَأَنَّهُمۡ يَوۡمَ يَرَوۡنَ مَا يُوعَدُونَ لَمۡ يَلۡبَثُوٓاْ إِلَّا سَاعَةٗ مِّن نَّهَارِۭۚ بَلَٰغٞۚ فَهَلۡ يُهۡلَكُ إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ﴿٣٥﴾

**35.** Basi vumilia, ewe Mtume, kwa yanayokupata ya maudhi ya watu wako wenye kukukanusha kama vile walivyovumilia Mitume wenye nia thabiti kabla yako wewe, nao, kwa kauli mashuhuri, ni Nūḥ, Ibrãhîm, Mûsã na Ĭsā, na wewe ni miongoni mwao, wala usiwafanyie haraka watu wako ya kuadhibiwa. Kwani itakapotokea na wakaiona, watajihisi kana kwamba hawakukaa duniani isipokuwa muda mchache wa mchana. Huu ni ujumbe kwao na kwa wasiokuwa wao. Na hawaangamizwi kwa adhabu ya Allah Mtukufu isipokuwa watu waliotoka nje ya amri Yake na twaa Yake.

## SURA YA MUḤAMMAD

سُورَةُ مُحَمَّدٍ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Wale waliokataa kwamba Allah Mtukufu Ndiye Peke Yake Mungu wa kweli Asiye na mshirika, na wakawazuia watu na Dini Yake, Allah Mtukufu Atazifuta amali zao na kuziporomosha, na Atawapa usumbufu kwa sababu ya amali zao hizo.

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ أَضَلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ١

2. Na wale waliomuamini Allah Mtukufu na wakafuata Sheria Zake na wakaamini Kitabu Alichomteremshia Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), nacho ndicho ukweli usiokuwa na shaka kutoka kwa Mola wao, Allah Mtukufu Atawasamehe maovu waliyoyafanya na hatawatesa kwa maovu hayo, na atawatengenezea mambo yao duniani na Akhera.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَءَامَنُواْ بِمَا نُزِّلَ عَلَىٰ مُحَمَّدٍ وَهُوَ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّهِمۡ كَفَّرَ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَأَصۡلَحَ بَالَهُمۡ ٢

3. Kupoteza huko na kuongoza, sababu yake ni kwamba wale waliokufuru wamemfuata Shetani wakamtii, na kwamba wale walioamini walimfuata Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na yale aliyokuja nayo ya mwangaza na uongofu. Kama Alivyobainisha Allah Mtukufu vile Anavyoyafanya mapote mawili ya watu wa ukafiri na watu wa Imani kwa wanavyostahili, vilevile Allah Mtukufu, Aliyetakasika, Anawapigia watu mifano yao, ili kila watu wanaofanana (wa aina moja) wakutane na wale wanaonasibiana nao.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱتَّبَعُواْ ٱلۡبَٰطِلَ وَأَنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّبَعُواْ ٱلۡحَقَّ مِن رَّبِّهِمۡۚ كَذَٰلِكَ يَضۡرِبُ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ أَمۡثَٰلَهُمۡ ٣

فَإِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَضَرۡبَ ٱلرِّقَابِ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَثۡخَنتُمُوهُمۡ فَشُدُّواْ ٱلۡوَثَاقَ فَإِمَّا مَنَّۢا بَعۡدُ وَإِمَّا فِدَآءً حَتَّىٰ تَضَعَ ٱلۡحَرۡبُ أَوۡزَارَهَاۚ ذَٰلِكَۖ وَلَوۡ يَشَآءُ ٱللَّهُ لَٱنتَصَرَ مِنۡهُمۡ وَلَٰكِن لِّيَبۡلُوَاْ بَعۡضَكُم بِبَعۡضٖۗ وَٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَن يُضِلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٤

**4.** Basi mkipambana, enyi Waumini, na wale waliokufuru katika viwanja vya vita, piganeni nao kidhati na mzipige shingo zao. Hata mtakapowadhoofisha kwa kuwaua kwa wingi na mkazivunja nguvu zao, wafungeni kisawasawa wale mnaowateka. Kisha basi ima muwasamehe kwa kuwafungua na kuwaacha bila kutoa fidia badala yake, au wajikomboe kwa kutoa fidia, au watiwe utumwani au wauawe. Na endeleeni kufanya hivyo mpaka vita vimalizike. Hiyo ndiyo hukumu iliyotajwa ya kuwatahini Waumini kwa makafiri na ushindi kuzunguka baina yao. Na lau Allah Mtukufu angetaka wangepata ushindi Waumini bila ya vita, lakini Allah Mtukufu Amejaalia mateso yao yawe mikononi mwenu, ndipo Akaweka sheria ya jihadi ili Awajaribu nyinyi kwa wao, na Ainusuru kupitia kwenu Dini Yake. Na wale Waumini waliouwawa katika njia ya Allah Mtukufu, hatayaporomosha Allah Mtukufu malipo mema ya matendo yao.

سَيَهۡدِيهِمۡ وَيُصۡلِحُ بَالَهُمۡ ٥

**5.** Atawaafikia siku za uhai wao duniani wawe watiifu Kwake na wafanye matendo ya kumridhisha awatengenezee hali zao, mambo yao na malipo mema yao duniani na Akhera.

وَيُدۡخِلُهُمُ ٱلۡجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمۡ ٦

**6.** Na Awatie kwenye pepo ambayo Aliwajulisha na Akawasifia, na Akawaafikia kusimama kuyafanya yale Aliyowaamrisha, na miongoni mwayo ni kufa shahidi katika njia Yake, kisha atawajulisha wao mashukio yao huko Peponi watakapoingia humo.

**7.** Enyi mliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na mkafuata sheria Zake kivitendo, mkiinusuru Dini ya Allah Mtukufu kwa kupigana jihadi katika njia Yake na kuhukumu kwa Kitabu Chake na kufuata amri Zake na kujiepusha na makatazo Yake, Allah Mtukufu Atawapa ushindi juu ya maadui zenu na Atazithibitisha nyayo zenu wakati wa kupigana.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تَنصُرُواْ ٱللَّهَ يَنصُرۡكُمۡ وَيُثَبِّتۡ أَقۡدَامَكُمۡ ٧

**8.** Na wale waliokanusha, basi maangamivu ni yao, na Allah Mtukufu Atazifuta thawabu za matendo yao mema.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَتَعۡسٗا لَّهُمۡ وَأَضَلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٨

**9.** Hayo ni kwa sababu wao walikichukia Kitabu cha Allah Mtukufu kilichoteremshwa kwa Mtume Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), wakakikanusha, na Allah Mtukufu Akayabatilisha matendo yao kwa kuwa yalikuwa katika kumtii Shetani.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَرِهُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأَحۡبَطَ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٩

**10.** Kwani hawakwenda makafiri hawa kwenye ardhi ya Allah Mtukufu wakayazingatia yale yaliyowapata *ummah* waliopita ya mateso? Allah Mtukufu Aliyavunjavunja majumba yao. Na makafiri hawa watakuwa na mwisho kama huo uliowafikia *ummah* hao.

۞أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۖ دَمَّرَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡۖ وَلِلۡكَٰفِرِينَ أَمۡثَٰلُهَا ١٠

**11.** Hilo tulilowafanyia watu wa mapote mawili: pote la Imani na pote la ukafiri, ni kwa kuwa Allah Mtukufu Ndiye Msimamizi wa Waumini na mwenye kuwanusuru, na kuwa makafiri hawana mwenye kuwasimamia wala kuwanusuru.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ مَوۡلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَأَنَّ ٱلۡكَٰفِرِينَ لَا مَوۡلَىٰ لَهُمۡ ١١

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَتَمَتَّعُونَ
وَيَأۡكُلُونَ كَمَا تَأۡكُلُ ٱلۡأَنۡعَٰمُ وَٱلنَّارُ
مَثۡوٗى لَّهُمۡ ١٢

**12.** Hakika Allah Mtukufu Atawatia, wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na wakafanya matendo mema, kwenye mabustani ya Pepo ambayo inapita mito chini ya miti yake ikiwa ni takrima kwao. Na mfano wa wale waliokanusha (katika kula kwao na kujistarehesha kwao na ulimwengu), ni kama mfano wa mifugo miongoni mwa wanyama ambao hawana hamu isipokuwa kula nyasi, hawafikirii lingine. Na Moto wa Jahanamu ndio makao yao na makazi yao.

وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ هِيَ أَشَدُّ قُوَّةٗ مِّن قَرۡيَتِكَ
ٱلَّتِيٓ أَخۡرَجَتۡكَ أَهۡلَكۡنَٰهُمۡ فَلَا نَاصِرَ
لَهُمۡ ١٣

**13.** Na wengi miongoni mwa watu wa mijini walikuwa wana nguvu zaidi kuliko watu wa mji wako, ewe Mtume, ambao ni *Makkah*, (waliokutoa watu wake humo). Watu wa miji hiyo tuliwaangamiza kwa adhabu za aina mbalimbali. Hawakuwa na msaidizi wa kuwanusuru kutokana na adhabu ya Allah Mtukufu.

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّهِۦ كَمَن زُيِّنَ
لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَهۡوَآءَهُم ١٤

**14.** Je yule aliyekuwa na ushahidi ulio wazi kutoka kwa Allah Mtukufu na ujuzi kuwa Yeye ni Mmoja, analingana na yule ambaye Shetani amempambia matendo yake maovu na akafuata yale ambayo nafsi yake ilimuita iyafuate ya kumuasi Allah Mtukufu na kumuabudu asiyekuwa Yeye bila ya hoja wala ushahidi? Hawalingani.

مَّثَلُ ٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي وُعِدَ ٱلۡمُتَّقُونَۖ فِيهَآ أَنۡهَٰرٞ
مِّن مَّآءٍ غَيۡرِ ءَاسِنٖ وَأَنۡهَٰرٞ مِّن لَّبَنٖ لَّمۡ
يَتَغَيَّرۡ طَعۡمُهُۥ وَأَنۡهَٰرٞ مِّنۡ خَمۡرٖ لَّذَّةٖ

**15.** Sifa ya Pepo ambayo Allah Mtukufu Amewaahidi wachamungu: ndani yake kuna mito mikubwa ya maji yasiyobadilika, na mito ya maziwa yasiyogeuka tamu yake, na mito ya

لِّلشَّٰرِبِينَ وَأَنۡهَٰرٞ مِّنۡ عَسَلٖ مُّصَفّٗىۖ وَلَهُمۡ فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَمَغۡفِرَةٞ مِّن رَّبِّهِمۡۖ كَمَنۡ هُوَ خَٰلِدٞ فِي ٱلنَّارِ وَسُقُواْ مَآءً حَمِيمٗا فَقَطَّعَ أَمۡعَآءَهُمۡ ١٥

pombe ambayo wanaionea ladha wenye kuinywa, na mito ya asali iliyosafishwa isiyo na taka. Na wachamungu hawa watapata ndani ya hiyo pepo matunda yote ya aina tafauti na mengineyo. Na kubwa kuliko hayo ni kule kusitiriwa na kusamehewa dhambi zao. Basi je, wale watakaokuwa ndani ya Pepo wanalingana na wale watakaokaa Motoni bila kutoka humo na wakanyweshwa maji yaliyo moto mpaka kiwango cha juu zaidi yakawakata tumbo zao? hawalingani.

وَمِنۡهُم مَّن يَسۡتَمِعُ إِلَيۡكَ حَتَّىٰٓ إِذَا خَرَجُواْ مِنۡ عِندِكَ قَالُواْ لِلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ مَاذَا قَالَ ءَانِفًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَهۡوَآءَهُمۡ ١٦

**16.** Miongoni mwa hawa wanafiki kuna wanaokusikiliza bila ya kuelewa, kwa madharau na kupuuza, mpaka wanapoondoka kutoka kwenye kikao chako, huwa wakisema wakiwaambia wale waliohudhuria kikao chako kati ya wale wenye ujuzi wa Kitabu cha Allah Mtukufu kwa njia ya shere, «Amesema nini Muhammad hivi sasa?» Hao ndio wale ambao Allah Mtukufu Amezipiga mhuri nyoyo zao, zikawa haziielewi haki wala hawaongoki kuifikia, na wakayafuata matamanio yao katika ukafiri na upotevu.

وَٱلَّذِينَ ٱهۡتَدَوۡاْ زَادَهُمۡ هُدٗى وَءَاتَىٰهُمۡ تَقۡوَىٰهُمۡ ١٧

**17.** Na wale walioongoka kuifuata haki, Allah Mtukufu Aliwaongezea uongofu, na kwa hivyo uongofu wao ukapata nguvu na Akawaafikia kwenye uchamungu na akaufanya sahali kwao.

فَهَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأۡتِيَهُم بَغۡتَةٗۖ فَقَدۡ جَآءَ أَشۡرَاطُهَاۚ فَأَنَّىٰ لَهُمۡ إِذَا جَآءَتۡهُمۡ ذِكۡرَىٰهُمۡ ١٨

**18.** Wakanushaji hawa hawangojei isipokuwa wakati wa Kiyama ambao wameahidiwa kuwa utawajia kwa ghafla. Kwani alama zake zishajitokeza na wao hawakunufaika

nazo. Basi watapata wapi kukumbuka wakati wa Kiyama utakapowajia?

فَٱعۡلَمۡ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ وَٱسۡتَغۡفِرۡ
لِذَنۢبِكَ وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۗ وَٱللَّهُ
يَعۡلَمُ مُتَقَلَّبَكُمۡ وَمَثۡوَىٰكُمۡ ١٩

**19.** Basi jua, ewe Nabii, kwamba hakuna mwenye kuabudiwa kwa haki isipokuwa Allah Mtukufu, na utake msamaha wa dhambi zako, na uwaombee msamaha Waumini wa kiume na Waumini wa kike. Na Allah Mtukufu anazijua harakati zenu za mchana na mahali pa kutulia kwenu mnapolala usiku.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَوۡلَا نُزِّلَتۡ سُورَةٞۖ
فَإِذَآ أُنزِلَتۡ سُورَةٞ مُّحۡكَمَةٞ وَذُكِرَ فِيهَا
ٱلۡقِتَالُ رَأَيۡتَ ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ
يَنظُرُونَ إِلَيۡكَ نَظَرَ ٱلۡمَغۡشِيِّ عَلَيۡهِ مِنَ
ٱلۡمَوۡتِۖ فَأَوۡلَىٰ لَهُمۡ ٢٠

**20.** Na wale wanaomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake wanasema, «Basi si iteremshwe sura kutoka kwa Allah Mtukufu ituamrishe kupigana jihadi na wakanushaji.» Na inapoteremshwa sura iliyoimarika kwa maelezo na mambo ya lazima na ikatajwa jihadi ndani yake, utawaona wale ambao mna shaka ndani ya nyoyo zao juu ya Dini ya Allah Mtukufu na unafiki wanakuangalia, ewe Nabii, maangalizi ya mtu ambaye amefunikwa na hofu ya kufa.

طَاعَةٞ وَقَوۡلٞ مَّعۡرُوفٞۚ فَإِذَا عَزَمَ ٱلۡأَمۡرُ
فَلَوۡ صَدَقُواْ ٱللَّهَ لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡ ٢١

**21.** Basi lililo bora kwa hawa ambao ndani ya nyoyo zao mna maradhi wamtii Allah Mtukufu na waseme neno linaloafikiana na Sheria. Vita vinapopasa na ikaja amri ya Allah Mtukufu kuilazimisha, hawa wanafiki wanachukia hilo. Na lau wao wangekuwa wakweli kwa Allah Mtukufu katika kuamini na kutenda mema, hilo lingekuwa bora kwao kuliko kufanya maasia na kuenda kinyume.

فَهَلۡ عَسَيۡتُمۡ إِن تَوَلَّيۡتُمۡ أَن تُفۡسِدُواْ فِي
ٱلۡأَرۡضِ وَتُقَطِّعُوٓاْ أَرۡحَامَكُمۡ ٢٢

**22.** Huenda nyinyi mkikipa mgongo Kitabu cha Allah Mtukufu na Mwenendo wa Nabii wake

Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), mtakuja kumuasi Allah katika ardhi, na kumkanusha, na kumwaga damu na kukata udugu menu.

**23.** Hao ndio ambao Allah Mtukufu Amewaepusha na rehema zake, Akawafanya wasiyasikie yanayowanufaisha na wasiyaone, na pia zisiwadhihirikie hoja za Allah Mtukufu pamoja na kuwa ni nyingi.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ فَأَصَمَّهُمۡ وَأَعۡمَىٰٓ أَبۡصَٰرَهُمۡ ٢٣

**24.** Je, si wayazingatie mawaidha ya Qur’ani wanafiki hawa na wazifikirie hoja zake? Lakini nyoyo hizi zimefungwa, hakuna chochote katika maana za hii Qur’ani kinacho ingia kwenye nyoyo zao, hivyo basi haziyatii akilini mawaidha ya Allah Mtukufu na mazingatio yake.

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلۡقُرۡءَانَ أَمۡ عَلَىٰ قُلُوبٍ أَقۡفَالُهَآ ٢٤

**25.** Hakika wale waliyorudi nyuma wakaacha uongofu na Imani na wakageuka kwa visigino vyao wakimkanusha Allah Mtukufu baada ya haki kuwadhihirikia, hao Shetani amewapambia makosa yao na akawanyoshea matumaini ya kuishi duniani muda mrefu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱرۡتَدُّواْ عَلَىٰٓ أَدۡبَٰرِهِم مِّنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلۡهُدَى ٱلشَّيۡطَٰنُ سَوَّلَ لَهُمۡ وَأَمۡلَىٰ لَهُمۡ ٢٥

**26.** Kule kuwapa muda wao hadi wakakomaa kwenye ukafiri, ni kwa kuwa walisema kuwaambia Mayahudi waliokanusha Aliyoyateremsha Allah Mtukufu, «Tutawatii katika baadhi ya mambo ambayo yako kinyume na amri ya Allah Mtukufu na amri ya Mtume Wake.» Na Allah Mtukufu Aliyetukuka Anayajua wanayoyaficha na wanayoydhihirisha. Basi Muislamu ajihadhari na kumtii asiyekuwa

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَالُواْ لِلَّذِينَ كَرِهُواْ مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ سَنُطِيعُكُمۡ فِي بَعۡضِ ٱلۡأَمۡرِۖ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ إِسۡرَارَهُمۡ ٢٦

Allah Mtukufu katika mambo yaliyo kinyume na amri ya Allah Mtukufu, Aliyetakasika, na amri ya Mtume Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

فَكَيْفَ إِذَا تَوَفَّتْهُمُ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَأَدْبَـٰرَهُمْ ﴿٢٧﴾

**27.** Basi itakuwa vipi hali yao watakapozikamata Malaika roho zao na huku wanawapiga nyuso zao na migongo yao?

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱتَّبَعُوا۟ مَآ أَسْخَطَ ٱللَّهَ وَكَرِهُوا۟ رِضْوَٰنَهُۥ فَأَحْبَطَ أَعْمَـٰلَهُمْ ﴿٢٨﴾

**28.** Adhabu hiyo waliyostahili na wakaipata ni kwa kuwa waliyafuata mambo yanayomfanya Allah Mtukufu Awakasirikie ya kumtii Shetani, na wakayachukia yale yanayomfanya Awe radhi nao ya matendo mema, na miongoni mwayo ni kupigana na wakanushaji, baada ya kulifanya hilo ni lazima juu yao, ndipo Allah Mtukufu Akazibatilisha thawabu za matendo yao, miongoni mwa sadaka, kuunga udugu na yasiyokuwa hayo.

أَمْ حَسِبَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَن لَّن يُخْرِجَ ٱللَّهُ أَضْغَـٰنَهُمْ ﴿٢٩﴾

**29.** Au kwani wanadhani hao wanafiki kuwa Allah Mtukufu Hatovitoa vile vilivyomo ndani ya nyoyo zao vya uhasidi na kuuchukia Uislamu na wafuasi wake? Ndio, Allah Mtukufu Atamtenganisha mkweli na mrongo.

وَلَوْ نَشَآءُ لَأَرَيْنَـٰكَهُمْ فَلَعَرَفْتَهُم بِسِيمَـٰهُمْ ۚ وَلَتَعْرِفَنَّهُمْ فِى لَحْنِ ٱلْقَوْلِ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ أَعْمَـٰلَكُمْ ﴿٣٠﴾

**30.** Na lau tungetaka, ewe Nabii, tungekuonyesha hao watu wenyewe, ukawatambua kwa alama zilizo wazi kwao. Na kwa hakika utawajua kutokana na maneno yao yaliyodhihirika yenye kuonyesha malengo yao. Na kwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka, hakuna chochote kinachofichika cha matendo ya wanaomtii na matendo ya wanaomuasi, na Atamlipa kila mmoja kwa anachostahili.

**31.** Na tutawatahini, tena tutawatahini, enyi Waumini, kwa kupambana na maadui wa Allah Mtukufu, na kupigana nao jihadi, mpaka yajitokeze yale Aliyoyajua Allah Mtukufu tangu kale, ili tuwatambue watu wa jihadi na uvumilivu wa kupigana na maadui wa Allah Mtukufu kati yenu, na tuyatahini maneno yenu na matendo yenu, na hapo adhihirike mkweli miongoni mwenu.

وَلَنَبۡلُوَنَّكُمۡ حَتَّىٰ نَعۡلَمَ ٱلۡمُجَٰهِدِينَ مِنكُمۡ وَٱلصَّٰبِرِينَ وَنَبۡلُوَاْ أَخۡبَارَكُمۡ ٣١

**32.** Hakika wale waliokataa kuwa Menyezi Mungu Ndiye Mola wa haki Peke Yake Asiye na mshirika, wakawazuia watu na Dini Yake, wakaenda kinyume na Mtume wa Allah Mtukufu, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na wakampiga vita baada ya wao kujiwa na hoja na alama za kuwa yeye ni Nabii kutoka kwa Allah Mtukufu, hawataidhuru Dini ya Allah Mtukufu kitu chochote, na atayatengua malipo ya matendo yao waliyoyafanya duniani, kwa kuwa wao hawakutaka kwa matendo hayo radhi za Allah Mtukufu Aliyetukuka.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَشَآقُّواْ ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلۡهُدَىٰ لَن يَضُرُّواْ ٱللَّهَ شَيۡـٔٗا وَسَيُحۡبِطُ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٣٢

**33.** Enyi mliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na mkafuata Sheria Zake kivitendo! Mtiini Allah Mtukufu na mtiini Mtume katika maamrisho yao na makatazo yao, na msiyatengue malipo ya matendo yenu kwa kukanusha na kufanya maasi.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَلَا تُبۡطِلُوٓاْ أَعۡمَٰلَكُمۡ ٣٣

**34.** Hakika wale waliokataa kuwa Allah Mtukufu Ndiye Mola wa haki Peke Yake Asiye na mshirika, na wakawazuia watu na Dini Yake, kisha wakafa wakiwa katika hali hiyo, Allah

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ مَاتُواْ وَهُمۡ كُفَّارٞ فَلَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ لَهُمۡ ٣٤

Mtukufu Hatawasamehe, na Atawapa adhabu ikiwa ndio mateso yao kwa ukanushaji wao, na Atawafedhehesha mbele ya halaiki ya watu.

فَلَا تَهِنُواْ وَتَدۡعُوٓاْ إِلَى ٱلسَّلۡمِ وَأَنتُمُ ٱلۡأَعۡلَوۡنَ وَٱللَّهُ مَعَكُمۡ وَلَن يَتِرَكُمۡ أَعۡمَٰلَكُمۡ ٣٥

**35.** Basi msiwe wanyonge, enyi wenye kumuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake, wa kujiepusha na kupambana na washirikina, mkaogopa kupigana nao, na mkawaita kwenye suluhu na masikilizano na hali ya kuwa nyinyi ndio wenye ushindi na nguvu juu yao, na Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Yuko pamoja na nyinyi kwa kuwanusuru na kuwapa nguvu. Hapa kuna bishara kubwa ya kupatiwa ushindi na kusaidiwa juu ya maadui. Na Allah Mtukufu Hatawapunguzia malipo mema ya matendo yenu.

إِنَّمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا لَعِبٞ وَلَهۡوٞۚ وَإِن تُؤۡمِنُواْ وَتَتَّقُواْ يُؤۡتِكُمۡ أُجُورَكُمۡ وَلَا يَسۡـَٔلۡكُمۡ أَمۡوَٰلَكُمۡ ٣٦

**36.** Hakika uhai wa duniani ni mchezo na udanganyifu. Na mtakapomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake, na mkamuogopa Allah Mtukufu kwa kutekeleza mambo Aliyoyafanya ni ya lazima, na kujiepusha na mambo ya kumuasi, Atawapa malipo mema ya matendo yenu, na Hatawataka mzitoe mali zenu zote katika Zaka, Anachowataka ni mtoe sehemu ya hiyo mali.

إِن يَسۡـَٔلۡكُمُوهَا فَيُحۡفِكُمۡ تَبۡخَلُواْ وَيُخۡرِجۡ أَضۡغَٰنَكُمۡ ٣٧

**37.** Anapowataka mtoe mali zenu na kuwahimiza kwenye hilo mnafanya ubahili na mnakataa kutoa. Na anapowataka mtoe mali mnayochukia kuitoa mnadhihirisha chuki na uhasidi wa nyoyo zenu.

هَٰٓأَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ تُدۡعَوۡنَ لِتُنفِقُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَمِنكُم مَّن يَبۡخَلُۖ وَمَن

**38.** Haya nyinyi, enyi Waumini, mnaitwa kutoa kwenye kupigana jihadi katika njia ya Allah Mtukufu na kuinusuru

يَبْخَلْ فَإِنَّمَا يَبْخَلُ عَن نَّفْسِهِۦۚ وَٱللَّهُ ٱلْغَنِيُّ وَأَنتُمُ ٱلْفُقَرَآءُۚ وَإِن تَتَوَلَّوْاْ يَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ ثُمَّ لَا يَكُونُوٓاْ أَمْثَٰلَكُم ٣٨

Dini Yake. Basi miongoni mwenu kuna anayefanya uchoyo kutoa katika njia ya Allah Mtukufu. Na mwenye kufanya uchoyo huwa anajifanyia uchoyo nafsi yake. Na Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Ndiye Mkwasi wa kutowahitajia nyinyi, na nyinyi ndio mnaomhitajia Yeye. Na mkiipa mgongo haki, mkaacha kumuamini Allah Mtukufu na kufuata amri Zake, Atawaangamiza na Atawaleta watu wengine, na kisha wasiwe ni kama nyinyi katika kuzipa mgongo amri za Allah Mtukufu, bali wao watamtii Yeye na kumtii Mtume Wake, na watapigana jihadi katika njia Yake kwa mali yao na nafsi zao.

## SURA YA AL-FAT'Ḥ



*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Sisi tumekufungulia wewe (tumekupa ushindi), ewe Mtume, ushindi ulio wa dhahiri, ambao ndani yake Allah Mtukufu Ataipa nguvu Dini yake na Atakupa ushindi juu ya maadui wako, na ushindi huo ni mapatano ya *(Ḥudaybiyah)*, ambayo kwayo watu waliingia katika amani, na zikapanuka juhudi za ulinganizi wa Dini ya Allah Mtukufu, na watu wakaingia kwenye Dini ya Allah Mtukufu makundi kwa makundi. Kwa sababu hiyo, Allah Mtukufu Aliyaita mapatano hayo "ushindi ulio wa wazi" yaani uliokuwa wazi wenye kujitokeza.

إِنَّا فَتَحۡنَا لَكَ فَتۡحٗا مُّبِينٗا ١

2. Tumekufungulia ufunguzi huo wa ushindi na tukakufanyia sahali, ili Allah Mtukufu Akusamehe dhambi zako zilizotangulia na za baadae, kwa sababu ya utiifu mwingi ulioufanya unaotokana na ushindi huu, na kwa tabu uliyoivumilia, na ili Akutimizie neema Zake kwako, kwa kuipa ushindi Dini yake.

لِّيَغۡفِرَ لَكَ ٱللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِن ذَنۢبِكَ وَمَا تَأَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكَ وَيَهۡدِيَكَ صِرَٰطٗا مُّسۡتَقِيمٗا ٢

3. Akunusuru juu ya maadui wako na Akuongoze njia ya Dini iliyonyooka na Allah Mtukufu Akunusuru nusra yenye nguvu kwa namna ambayo Uislamu hautakuwa mnyonge.

وَيَنصُرَكَ ٱللَّهُ نَصۡرًا عَزِيزًا ٣

4. Yeye Ndiye Allah Mtukufu Aliyeteremsha utulivu ndani ya nyoyo za wenye kuamini katika siku ya

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ فِي قُلُوبِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ لِيَزۡدَادُوٓاْ إِيمَٰنٗا مَّعَ إِيمَٰنِهِمۡۗ

وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ٤

*(Ḥudaybiyah)*, zikatulia, na yakini ikajikita ndani ya hizo nyoyo, ili wazidi kumuamini Allah Mtukufu na kumfuata Mtume Wake. Na Allah Mtukufu, (Aliyetakasika na kutukuka), Ana askari wa mbinguni na ardhini, Anawanusuru kwa askari hao waja Wake Waumini. Na Allah Mtukufu ni Mjuzi sana wa maslahi ya viumbe Vyake, ni Mwingi wa hekima katika uendeshaji mambo Wake na utengenezaji Wake.

لِّيُدۡخِلَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَيُكَفِّرَ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عِندَ ٱللَّهِ فَوۡزًا عَظِيمًا ٥

5. Apate kuwaingiza Waumini wa kiume na Waumini wa kike kwenye mabustani ya Peponi ambayo mito inapita chini ya miti yake na majumba yake ya fahari, hali ya kukaa humo milele, na Awafutie kila baya walilolifanya asiwaadhibu kwalo. Malipo hayo kwa Allah Mtukufu ndio kuokoka na kila kero na ndio kupata kila linalotafutwa.

وَيُعَذِّبَ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱلۡمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ وَٱلۡمُشۡرِكَٰتِ ٱلظَّآنِّينَ بِٱللَّهِ ظَنَّ ٱلسَّوۡءِۚ عَلَيۡهِمۡ دَآئِرَةُ ٱلسَّوۡءِۖ وَغَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ وَلَعَنَهُمۡ وَأَعَدَّ لَهُمۡ جَهَنَّمَۖ وَسَآءَتۡ مَصِيرًا ٦

6. Na Apate kuwaadhibu wanafiki wa kiume na wanafiki wa kike, na washirikina wa kiume na washirikina wa kike wanaomdhania Allah Mtukufu dhana mbaya, ya kuwa yeye Hatamnusuru Mtume na waliokuwa pamoja naye dhidi ya maadui wao, na kuwa Yeye Hataipa ushindi Dini Yake. Basi juu ya hao utazunguka mzunguko wa adhabu na kila kilicho kibaya kwao, na Amewaandalia moto wa Jahanamu; na mashukio mabaya ya mtu kuishia ni hayo.

وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ٧

7. Na Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, Ana askari wa mbinguni na ardhini. Anawanusuru kwa askari hao waja Wake Waumini. Na Allah

Mtukufu ni Mshindi Mwenye uwezo juu viumbe Vyake, ni Mwingi wa hekima katika kuendesha mambo yao.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ شَٰهِدٗا وَمُبَشِّرٗا وَنَذِيرٗا ٨

**8.** Hakika sisi tumekutuma, ewe Mtume, uwe shahidi kwa umati wako juu ya ufikishaji ujumbe, uwabainishie kile ulichotumwa kwao, uwabashirie Pepo wanaokutii, na uwaonye na adhabu ya sasa na ya baadaye.

لِّتُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُعَزِّرُوهُ وَتُوَقِّرُوهُۚ وَتُسَبِّحُوهُ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلًا ٩

**9.** Mpate kumuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake, mumnusuru Allah Mtukufu kwa kuinusuru Dini Yake, mumtukuze na mumtakase mwanzo wa mchana na mwisho wake.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُبَايِعُونَكَ إِنَّمَا يُبَايِعُونَ ٱللَّهَ يَدُ ٱللَّهِ فَوۡقَ أَيۡدِيهِمۡۚ فَمَن نَّكَثَ فَإِنَّمَا يَنكُثُ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦۖ وَمَنۡ أَوۡفَىٰ بِمَا عَٰهَدَ عَلَيۡهُ ٱللَّهَ فَسَيُؤۡتِيهِ أَجۡرًا عَظِيمٗا ١٠

**10.** Hakika hao wanaokupa mkono, ewe Mtume, wa ahadi ya kupigana hapo *(Ḥudaybiyah)*, wao kwa kweli wanampa mkono wa ahadi Allah Mtukufu na wanafanya mapatano na Yeye kwa kutaka Pepo Yake na radhi Zake. Mkono wa Allah Mtukufu uko juu ya mikono yao. Hivyo basi Yupo na wao anayasikia maneno yao, Anawaona mahali walipo na Anayajua mambo yao ya ndani na ya nje. Basi mwenye kuivunja ahadi yake aliyoitolea mkono, maangamivu ya jambo hilo yatamrudia mwenyewe; na atakayetekeleza ahadi aliyomuahidi Allah Mtukufu ya kuvumilia wakati wa mapambano na adui katika njia ya Allah Mtukufu na kumnusuru Nabii wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), Allah Mtukufu Atampa malipo mema mengi, nayo ni Pepo. Katika aya hii pana kuthibitisha sifa ya mkono

kwa Allah Mtukufu kwa namna inayonasibiana naye Aliyetakasika, bila kufananisha wala kueleza ulivyo.

سَيَقُولُ لَكَ ٱلْمُخَلَّفُونَ مِنَ ٱلْأَعْرَابِ شَغَلَتْنَآ أَمْوَٰلُنَا وَأَهْلُونَا فَٱسْتَغْفِرْ لَنَا ۚ يَقُولُونَ بِأَلْسِنَتِهِم مَّا لَيْسَ فِى قُلُوبِهِمْ ۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا إِنْ أَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ نَفْعًۢا ۚ بَلْ كَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًۢا ﴿١١﴾

**11.** Watakwambia, ewe Nabii, wale mabedui waliojikalisha nyuma wasitoke na wewe kwenda *Makkah* utakapowalaumu, «Tulishughulishwa na mali zetu na watu wa nyumbani kwetu, basi tuombee Mola Wako Atusamehe kosa letu la kujikalisha nyuma.» Wanasema hayo kwa ndimi zoa na hayana ukweli wowote maneno yao ndani ya nyoyo zao. Waambie, «Ni nani atakayemiliki na kuwafanyia chochote zaidi ya Allah Mtukufu iwapo Allah Mtukufu atawatakia nyinyi kheri au shari?» mambo sivyo kama vile hawa wanafiki wanavyodhania kuwa Allah Mtukufu hayajui yale ya unafiki yaliyomo ndani yao. Bali kwa hakika, Yeye Allah Mtukufu ni Mtambuzi wa mnayoyafanya, hakuna chochote kinachofichika Kwake katika matendo ya viumbe Vyake.

بَلْ ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَنقَلِبَ ٱلرَّسُولُ وَٱلْمُؤْمِنُونَ إِلَىٰٓ أَهْلِيهِمْ أَبَدًا وَزُيِّنَ ذَٰلِكَ فِى قُلُوبِكُمْ وَظَنَنتُمْ ظَنَّ ٱلسَّوْءِ وَكُنتُمْ قَوْمًۢا بُورًا ﴿١٢﴾

**12.** Pia mambo sivyo kama mlivyodai kuwa mlishughulishwa na mali na watu wa nyumbani, bali kwa kweli nyinyi mlidhani kuwa Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na wale Maswahaba waliokuwa naye wataangamia na hawatarudi kwenu kabisa, na Shetani aliwapambia hilo ndani ya nyoyo zenu. Na pia mlidhani dhana mbaya kuwa Allah Mtukufu Hatampa ushindi Nabii Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na Maswahaba wake juu

ya maadui wao, na mmekua ni watu wenye kuangamia msiokuwa na kheri yoyote.

وَمَن لَّمْ يُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ فَإِنَّآ أَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ سَعِيرًا ﴿١٣﴾

**13.** Na asiyemuamini Allah Mtukufu na yale aliyokuja nayo Mtume Wake, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na akazifuata Sheria Zake kivitendo, basi huyo ni kafiri anayestahili kuteswa, kwani hakika sisi tumewaandalia makafiri adhabu yenye kuunguza ndani ya Moto.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ يَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٤﴾

**14.** Ni ya Allah Mtukufu mamlaka ya mbingu na ardhi na vilivyomo baina ya hivyo viwili, Anamsamehe, kwa rehema Zake, Anayemtaka kwa kumfutia dhambi zake, na Anamuadhibu, kwa uadilifu Wake, Anayemtaka. Na Allah Mtukufu, kutakasika na kutukuka ni Kwake, ni Mwingi wa kusamehe kwa anayetubia Kwake, ni Mwingi wa huruma kwake.

سَيَقُولُ ٱلْمُخَلَّفُونَ إِذَا ٱنطَلَقْتُمْ إِلَىٰ مَغَانِمَ لِتَأْخُذُوهَا ذَرُونَا نَتَّبِعْكُمْ ۖ يُرِيدُونَ أَن يُبَدِّلُوا۟ كَلَٰمَ ٱللَّهِ ۚ قُل لَّن تَتَّبِعُونَا كَذَٰلِكُمْ قَالَ ٱللَّهُ مِن قَبْلُ ۖ فَسَيَقُولُونَ بَلْ تَحْسُدُونَنَا ۚ بَلْ كَانُوا۟ لَا يَفْقَهُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٥﴾

**15.** Watasema wale walioachwa nyuma utakapoondoka, wewe na Maswahaba wako kuelekea kwenye ngawira za *(Khaybar)* ambazo Allah Mtukufu Aliwaahidi nyinyi kuwa mtazipata, «Tuacheni tuende na nyinyi huko *(Khaybar)*!» wakiwa wanataka kwa hilo kubadilisha ahadi ya Allah Mtukufu kwenu. Waambie, «Hamtatoka pamoja na sisi kwenda *Khaybar*, kwa kuwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka, alituambia kabla hatujarudi Madina kwamba ngawira za *(Khaybar)* ni za wale waliohudhuria *(Hudaybiyah)* pamoja na sisi.» Watasema, «Mambo sivyo kama mnavyosema. Allah Mtukufu Hakuwaamrisha nyinyi hili. Nyinyi

mnatukataza kwa uhasidi wenu tusije tukapata ngawira pamoja na nyinyi.» Mambo sivyo kama walivyodai, bali wao walikuwa hawaelewi amri za Allah Mtukufu kuhusu haki zao na wajibu wao wa kidini isipokuwa kidogo.

قُل لِّلْمُخَلَّفِينَ مِنَ ٱلْأَعْرَابِ سَتُدْعَوْنَ إِلَىٰ قَوْمٍ أُو۟لِى بَأْسٍ شَدِيدٍ تُقَٰتِلُونَهُمْ أَوْ يُسْلِمُونَ ۖ فَإِن تُطِيعُوا۟ يُؤْتِكُمُ ٱللَّهُ أَجْرًا حَسَنًا ۖ وَإِن تَتَوَلَّوْا۟ كَمَا تَوَلَّيْتُم مِّن قَبْلُ يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٦﴾

**16.** Waambie wale waliojikalisha nyuma miongoni mwa *al-a'rāb* (nao ni mabedui) ili kujiepusha na kupigana, «Mtaitwa muende kupigana na watu wenye nguvu nyingi za kupigana, mpigane nao au wasalimu amri bila ya kupigana. Basi mkimtii Allah Mtukufu katika hilo Alilowaitia la kupigana na watu hao Atawapa Pepo, na mkimuasi kama mlivofanya mlipojikalisha nyuma msiende *Makkah* pamoja na Mtume wa Allah Mtukufu, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), Atawaadhibu adhabu yenye kuumiza».

لَّيْسَ عَلَى ٱلْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى ٱلْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلَا عَلَى ٱلْمَرِيضِ حَرَجٌ ۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ وَمَن يَتَوَلَّ يُعَذِّبْهُ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٧﴾

**17.** Yule aliye kipofu kati yenu, enyi watu, hana dhambi, wala aliye kiwete hana dhambi, wala aliye mgonjwa hana dhambi, wanapobaki wasishiriki katika kupigana jihadi pamoja na Waumini, kwa kuwa wao hawawezi. Na Mwenye kumtii Allah Mtukufu na Mtume Wake, Atamtia kwenye mabustani ya Pepo ambayo chini ya miti yake na majumba yake ya fahari itakuwa ikipita mito. Na Mwenye kumuasi Allah Mtukufu na Mtume Wake akabaki ili kukwepa kupigana jihadi pamoja na Waumini, Atamuadhibu adhabu yenye uchungu na kuumiza.

۞ لَّقَدۡ رَضِيَ ٱللَّهُ عَنِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذۡ يُبَايِعُونَكَ تَحۡتَ ٱلشَّجَرَةِ فَعَلِمَ مَا فِي قُلُوبِهِمۡ فَأَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ عَلَيۡهِمۡ وَأَثَٰبَهُمۡ فَتۡحٗا قَرِيبٗا ١٨

**18.** Hakika Allah Mtukufu Ameridhika na Waumini pale walipokupa mkono wa ahadi, ewe Mtume, chini ya mti (Hii ndio hiyo *Bay'ah al-Riḍwān* ya hapo *Ḥudaybiyah*). Allah Mtukufu Alijua yaliyomo ndani ya nyoyo za Waumini hawa ya Imani, ukweli na utekelezaji ahadi, basi Allah Mtukufu Akawateremshia utulivu, Akaziimarisha nyoyo zao na Akawapa, badala ya kile kilichowapita katika mapatano ya *(Ḥudaybiyah)*, ushindi wa karibu, nao ni ushindi wa kuiteka Khaybar.

وَمَغَانِمَ كَثِيرَةٗ يَأۡخُذُونَهَاۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمٗا ١٩

**19.** Na ngawira nyingi za mali za Mayahudi wa *(Khaybar)* wanazichukua. Na Allah Mtukufu ni Mshindi katika kuwatesa maadui Zake, ni Mwingi wa hekima katika kuendesha mambo ya viumbe Vyake.

وَعَدَكُمُ ٱللَّهُ مَغَانِمَ كَثِيرَةٗ تَأۡخُذُونَهَا فَعَجَّلَ لَكُمۡ هَٰذِهِۦ وَكَفَّ أَيۡدِيَ ٱلنَّاسِ عَنكُمۡ وَلِتَكُونَ ءَايَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ وَيَهۡدِيَكُمۡ صِرَٰطٗا مُّسۡتَقِيمٗا ٢٠

**20.** Allah Mtukufu Amewaahidi nyinyi ngawira nyingi mtakazozichukua katika nyakati zake alizowakadiria, Akawaharakishia ngawira za *(Khaybar)* na Akaizuia mikono ya watu isiwafikie nyinyi, lisiwapate ovu lolote kati ya yale maovu ambayo maadui wenu waliyadhamiria ya vita na mapigano, na lisiwapate wale mliowaacha Madina, na ili kule kushindwa kwao, kusalimika kwenu na kupata ghanima kwenu kuwe ni alama ya nyinyi kuizingatia na kuchukua dalili kwayo kuwa Allah Mtukufu Ndiye Mwenye kuwahifadhi nyinyi na kuwanusuru, na yeye Ndiye Anayewaongoza kwenye njia iliyonyooka.

**21.** Na hakika Allah Mtukufu Amewaahidi nyinyi ngawira nyingine ambayo hamna uwezo nayo, Allah Mtukufu, kutakasika na kutukuka ni Kwake, Ndiye Mwenye uwezo nayo, nayo iko chini ya mpango Wake na mamlaka Yake, na Ashawaahidi nyinyi kuwapatia, na hapana budi kwamba kile Alichoahidi kitakuwa. Na Allah Mtukufu juu ya kila kitu ni Muweza, hakuna chochote kinachomshinda.

وَأُخۡرَىٰ لَمۡ تَقۡدِرُواْ عَلَيۡهَا قَدۡ أَحَاطَ ٱللَّهُ
بِهَاۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٗا ٢١

**22.** Na lau makafiri wa *(Makkah)* wangepigana vita na nyinyi, mngewashinda na wangekimbia kama wanavyofanya wanaoshindwa vitani, kisha hawatapata, mwenye kuwasaidia kuwapiga vita nyinyi wala kuwanusuru.

وَلَوۡ قَٰتَلَكُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوَلَّوُاْ ٱلۡأَدۡبَٰرَ
ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ٢٢

**23.** Huo ndio mpango wa Allah Mtukufu Alioupanga kwa viumbe tangia zamani kuwa Atawanusuru askari Wake, na Atawashindisha maadui Wake, na hutakuta, (ewe Nabii), katika mipango ya Allah Mtukufu mabadiliko.

سُنَّةَ ٱللَّهِ ٱلَّتِي قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلُۖ وَلَن
تَجِدَ لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبۡدِيلٗا ٢٣

**24.** Na Yeye Ndiye Aliyeizuia mikono ya washirikina isiwafikie nyinyi, na mikono yenu isiwafikie wao katika bonde la *Makkah* baada ya nyinyi kuwakamata wao wakawa chini ya mamlaka yenu. (washirikina hawa ndio wale walioenda kuishambulia kambi ya askari wa Mtume wa Allah Mtukufu, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), hapo *(Ḥudaybiyah)*, Waislamu wakawakamata kisha wakawaachia, na walikuwa ni kiasi cha wanaume themanini.) Na

وَهُوَ ٱلَّذِي كَفَّ أَيۡدِيَهُمۡ عَنكُمۡ
وَأَيۡدِيَكُمۡ عَنۡهُم بِبَطۡنِ مَكَّةَ مِنۢ
بَعۡدِ أَنۡ أَظۡفَرَكُمۡ عَلَيۡهِمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا
تَعۡمَلُونَ بَصِيرًا ٢٤

Allah Mtukufu ni Mwenye kuyaona matendo yenu, hakuna chochote kinachofichika Kwake.

هُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّوكُمْ عَنِ
ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ وَٱلْهَدْىَ مَعْكُوفًا أَن
يَبْلُغَ مَحِلَّهُۥ ۚ وَلَوْلَا رِجَالٌ مُّؤْمِنُونَ وَنِسَآءٌ
مُّؤْمِنَٰتٌ لَّمْ تَعْلَمُوهُمْ أَن تَطَـُٔوهُمْ
فَتُصِيبَكُم مِّنْهُم مَّعَرَّةٌۢ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ
لِّيُدْخِلَ ٱللَّهُ فِى رَحْمَتِهِۦ مَن يَشَآءُ ۚ لَوْ
تَزَيَّلُواْ لَعَذَّبْنَا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنْهُمْ
عَذَابًا أَلِيمًا ٢٥

**25.** Makafiri wa Kikureshi ndio waliokataa kumpwekesha Allah Mtukufu, wakawazuia nyinyi, (Siku ya *Ḥudaybiyah*), kuingia Msikiti wa *(al-Ḥarām)*, wakakataza wanyama na wakawafunga wasifike mahali pa wao kuchinjwa, (napo ni *Ḥaram*). Na lau si wanaume Waumini walio wanyonge na wanawake Waumini msiowajua, walio kati ya hawa makafiri wa *(Makkah)*, wanaoificha Imani yao kwa kuzichelea nafsi zao, msije mkawakanyaga kwa jeshi lenu mkawaua, mkapata dhambi, aibu na gharama kwa mauaji hayo bila kujua, tungewapa nyinyi uwezo juu yao, ili Allah Mtukufu Apate kumtia kwenye rehema Zake Anayemtaka, kwa kumpa neema ya kuamini badala ya kukanusha. Lau hawa Waumini wa kiume na Waumini wa kike wangejitenga na washirikina wa *Makkah* na wakajitoa kati yao, tungewaadhibu wale waliokufuru na kukanusha miongoni mwao adhabu yenye uchungu na kuumiza.

إِذْ جَعَلَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِى قُلُوبِهِمُ
ٱلْحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ فَأَنزَلَ ٱللَّهُ
سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَعَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ
وَأَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ ٱلتَّقْوَىٰ وَكَانُوٓاْ أَحَقَّ بِهَا
وَأَهْلَهَا ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمًا ٢٦

**26.** Wangeadhibiwa hao waliokufuru pindi walipoingiza ndani ya nyoyo zao wivu wa watu wa zama za ujinga, ili wasikubali utume wa Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na miongoni mwa hayo ni kule kukataa kwao kuandika «*Bi ism Allāh al-Raḥmān al-Raḥīm*» katika mapatano ya Ḥudaybiyah, na wakakataa kuandika, «Haya ndiyo yale aliyoyapitisha Muhammad,

Mtume wa Allah Mtukufu.» Na Allah Mtukufu Akamteremshia utulivu Mtume Wake na Waumini aliokua nao, Akawathibitishia neno «*Lā ilāha illā Allāh*» ambalo ndilo kichwa cha kila uchamungu. Na Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na Waumini ndio wanaostahiki zaidi neno la uchamungu kuliko washirikina. Na hivyo ndivyo walivyokuwa, walistahiki neno hili na sio washirikina. Na Allah Mtukufu ni Mwingi wa ujuzi wa kila kitu, hakuna kitu chochote kinachofichika Kwake.

لَّقَدۡ صَدَقَ ٱللَّهُ رَسُولَهُ ٱلرُّءۡيَا بِٱلۡحَقِّۖ لَتَدۡخُلُنَّ ٱلۡمَسۡجِدَ ٱلۡحَرَامَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ مُحَلِّقِينَ رُءُوسَكُمۡ وَمُقَصِّرِينَ لَا تَخَافُونَۖ فَعَلِمَ مَا لَمۡ تَعۡلَمُواْ فَجَعَلَ مِن دُونِ ذَٰلِكَ فَتۡحٗا قَرِيبًا ٢٧

**27.** Kwa hakika Allah Mtukufu Alimsadikishia Mtume Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), ndoto yake aliyomuotesha kwa haki kwamba utaingia, wewe na Maswahaba wako, Nyumba takatifu ya Allah Mtukufu hali ya kuwa mko katika amani, hamuwaogopi watu wa ushirikina, hali ya kuwa mnanyoa vichwa vyenu na mnapunguza. Allah Mtukufu Alijua kheri na maslahi ya kuwaepusha nyinyi na *Makkah* mwaka wenu huo na kuingia baadae, msiyoyajua, na Akajaalia, kabla ya kuingia kwenu *(Makkah)* mliyoahidiwa, ya ushindi wa karibu, (nao ni mapatano ya amani ya *Ḥudaybiyah* na ushindi wa ufunguzi wa *Khaybar*).

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلۡهُدَىٰ وَدِينِ ٱلۡحَقِّ لِيُظۡهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدٗا ٢٨

**28.** Yeye Ndiye Aliyemtuma Mtume Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), kwa ubainufu ulio wazi na Dini ya Uislamu, ili aifanye kuwa juu

ya mila zote. Na Allah Mtukufu anatosha kuwa ni shahidi kwamba Yeye ni Mwenye kukupa ushindi na kuidhihirisha Dini yako juu ya kila dini.

مُّحَمَّدٞ رَّسُولُ ٱللَّهِۚ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ أَشِدَّآءُ عَلَى ٱلۡكُفَّارِ رُحَمَآءُ بَيۡنَهُمۡۖ تَرَىٰهُمۡ رُكَّعٗا سُجَّدٗا يَبۡتَغُونَ فَضۡلٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضۡوَٰنٗاۖ سِيمَاهُمۡ فِي وُجُوهِهِم مِّنۡ أَثَرِ ٱلسُّجُودِۚ ذَٰلِكَ مَثَلُهُمۡ فِي ٱلتَّوۡرَىٰةِۚ وَمَثَلُهُمۡ فِي ٱلۡإِنجِيلِ كَزَرۡعٍ أَخۡرَجَ شَطۡـَٔهُۥ فَـَٔازَرَهُۥ فَٱسۡتَغۡلَظَ فَٱسۡتَوَىٰ عَلَىٰ سُوقِهِۦ يُعۡجِبُ ٱلزُّرَّاعَ لِيَغِيظَ بِهِمُ ٱلۡكُفَّارَۗ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّـٰلِحَٰتِ مِنۡهُم مَّغۡفِرَةٗ وَأَجۡرًا عَظِيمَۢا ٢٩

**29.** Muhammad ni Mtume wa Allah Mtukufu, na wale walio pamoja naye katika dini yake, ni wakali juu ya makafiri, wanahurumiana wao kwa wao, utawaona wakirukuu na kumsujudia Allah Mtukufu katika Swala yao, wakimtarajia Mola wao Awatunuku fadhila Zake, Awatie Peponi na Awe radhi nao. Alama ya utiifu wao kwa Allah Mtukufu iko wazi kwenye nyuso zao kwa alama ya kusujudu na kuabudu. Hii ndio sifa yao kwenye Taurati. Na sifa yao katika Injili ni kama sifa ya mmea wa nafaka uliotoa kijiti chake na tawi lake, kisha matawi yakawa mengi baada ya hapo, na mmea ukashikana, ukapata nguvu na ukasimama juu ya kigogo chake ukiwa na mandhari mazuri yanayowapendeza wakulima, ili kuwatia hasira kwa Waumini hawa, kwa wingi wao na uzuri wa mandhari yao, makafiri. Katika aya hii pana dalili ya ukafiri wa wenye kuwachukia Maswahaba, radhi za Allah Mtukufu ziwashukie, kwa kuwa yule ambaye Allah Mtukufu amemtia chuki ya kuwachukia Maswahaba basi ishapatikana kwake natija ya chuki hiyo, nayo ni ukafiri. Allah Mtukufu Amewaahidi waumini kusamehewa dhambi zao na kupewa malipo mema, nayo ni Pepo. (Na ahadi ya Allah Mtukufu ni ya ukweli unaoaminiwa usioenda kinyume. Na kila mwenye

kufuata nyayo za Maswahaba, radhi za Allah Mtukufu ziwashukie, basi yeye anaingia kwenye hukumu yao ya kustahiki msamaha na malipo makubwa, na wao wana ubora, na kutangulia, na ukamilifu ambao hakuna yoyote katika *ummah* huu atakayewafikia, radhi za Allah Mtukufu ziwashukie na awaridhie).

# SURA YA AL- ḤUJURĀT

سُورَةُ الحُجُرَاتِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيِ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ١

1. Enyi mliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake msiamue jambo la Sheria za Dini yenu kinyume cha maamuzi ya Allah Mtukufu na Mtume Wake, mkaingia kwenye uzushi. Na muogopeni Allah Mtukufu katika maneno yenu na vitendo vyenu, isije amri ya Allah Mtukufu na Mtume Wake ikaendewa kinyume. Hakika Allah Mtukufu ni Msikizi wa maneno yenu, ni Mjuzi wa nia zenu na vitendo vyenu. Hapa pana onyo kwa Waumini wasifanye uzushi katika Dini au kuleta sheria ambazo Allah Mtukufu Hakuziruhusu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَرۡفَعُوٓاْ أَصۡوَٰتَكُمۡ فَوۡقَ صَوۡتِ ٱلنَّبِيِّ وَلَا تَجۡهَرُواْ لَهُۥ بِٱلۡقَوۡلِ كَجَهۡرِ بَعۡضِكُمۡ لِبَعۡضٍ أَن تَحۡبَطَ أَعۡمَٰلُكُمۡ وَأَنتُمۡ لَا تَشۡعُرُونَ ٢

2. Enyi mliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na mkazifuata Sheria Zake kivitendo, msiinue sauti zenu juu ya sauti ya Nabii mnaposema naye, wala msipige kelele mnapomuita kama mnavyopigiana kelele nyinyi kwa nyinyi, na ongeeni naye kwa namna tafauti ya vile mnavyoongea na wengine, kama alivyokuwa tafauti na wengine kwa kuteuliwa kuubeba ujumbe wa Mola Wake, ulazima wa kumuamini, kumpenda, kumtii na kumfuata kwa kuogopa yasitenguke matendo yenu mema bila nyinyi kufahamu wala kulihisi hilo.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَغُضُّونَ أَصۡوَٰتَهُمۡ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱمۡتَحَنَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمۡ

3. Hakika wale wanaoziteremsha sauti zao chini mbele ya Mtume wa Allah Mtukufu, hao ni wale ambao Allah

لِلتَّقْوَىٰۚ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٣﴾

Mtukufu Amewatahini nyoyo zao na akazitia uchamungu, watapata msamaha wa dhambi zao kutoka kwa Mola wao na malipo mema mengi, nayo ni Pepo.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُنَادُونَكَ مِن وَرَآءِ ٱلْحُجُرَٰتِ
أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٤﴾

4. Hakika wale wanaokuita, (ewe Nabii), nyuma ya vyumba vyako kwa sauti ya juu, wengi wao hawana akili ya kuwapelekea kuwa na adabu nzuri pamoja na Mtume wa Allah Mtukufu, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na kumheshimu.

وَلَوْ أَنَّهُمْ صَبَرُوا۟ حَتَّىٰ تَخْرُجَ إِلَيْهِمْ لَكَانَ
خَيْرًا لَّهُمْۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥﴾

5. Na lau wangesubiri mpaka ukawatokea ingekua bora zaidi kwao mbele ya Allah Mtukufu, kwa kuwa Allah Mtukufu Amewaamrisha kukuheshimu. Na Allah Mtukufu ni Mwingi wa msamaha kwa yale yaliyotokea kwao ya madhambi na utovu wa adabu kwa kutojua kwao, ni Mwingi wa rehema kwao kwa kutowaharakishia mateso.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِن جَآءَكُمْ فَاسِقٌۢ
بِنَبَإٍ فَتَبَيَّنُوٓا۟ أَن تُصِيبُوا۟ قَوْمًۢا بِجَهَٰلَةٍ
فَتُصْبِحُوا۟ عَلَىٰ مَا فَعَلْتُمْ نَٰدِمِينَ ﴿٦﴾

6. Enyi mliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na mkafuata Sheria Zake kivitendo, Akiwajia mtu aliyetoka nje ya maadili ya Dini na habari yoyote, ihakikisheni habari yake kabla ya kuiamini na kuisambaza mpaka mjue usahihi wake, kwa kuchelea msijekuwatuhumu watu wasio na hatia kwa kosa lenu mkaja kujuta kwa hilo.

وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ فِيكُمْ رَسُولَ ٱللَّهِۚ لَوْ
يُطِيعُكُمْ فِى كَثِيرٍ مِّنَ ٱلْأَمْرِ لَعَنِتُّمْ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ حَبَّبَ إِلَيْكُمُ ٱلْإِيمَٰنَ
وَزَيَّنَهُۥ فِى قُلُوبِكُمْ وَكَرَّهَ إِلَيْكُمُ

7. Na mjue kuwa baina yenu yupo Mtume wa Allah Mtukufu, kuweni na adabu naye, kwani yeye anayajua zaidi mambo yanayowafaa kuliko nyinyi, anawatakia kheri, na nyinyi huenda mkajitakia shari na madhara

ٱلۡكُفۡرَ وَٱلۡفُسُوقَ وَٱلۡعِصۡيَانَۚ أُوْلَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلرَّٰشِدُونَ ٧

ambayo Mtume hawakubalii, na lau yeye angewafuata nyinyi katika mengi mnayoyachagua, hilo lingepelekea muingie kwenye usumbufu. Lakini Allah Mtukufu Amewafanya muipende Imani na Akaifanya ipambike ndani ya nyoyo zenu ndipo mkaamini, na Amewafanya mchukie kumkanusha Allah Mtukufu, na kutoka nje ya twaa Yake na kumuasi. Hao waliosifika kwa sifa hizi ndio waongofu wenye kufuata njia ya haki.

فَضۡلٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَنِعۡمَةٗۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٨

**8.** Kheri hii walioipata ni fadhila kutoka kwa Allah Mtukufu juu yao na ni neema. Na Allah Mtukufu Anamjua vizuri anayezishukuru neema Zake, ni Mwingi wa hekima katika kuendesha mambo ya viumbe Vyake.

وَإِن طَآئِفَتَانِ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱقۡتَتَلُواْ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَهُمَاۖ فَإِنۢ بَغَتۡ إِحۡدَىٰهُمَا عَلَى ٱلۡأُخۡرَىٰ فَقَٰتِلُواْ ٱلَّتِي تَبۡغِي حَتَّىٰ تَفِيٓءَ إِلَىٰٓ أَمۡرِ ٱللَّهِۚ فَإِن فَآءَتۡ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَهُمَا بِٱلۡعَدۡلِ وَأَقۡسِطُوٓاْۖ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُقۡسِطِينَ ٩

**9.** Na makundi mawili ya Waumini yakipigana, fanyeni upatanishi, baina yao kwa kuyaita yakubali kuamuliwa na Kitabu cha Allah Mtukufu na *(Sunnah)* za Mtume Wake, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na kuridhika na uamuzi wa hivyo viwili. Iwapo kundi mojawapo ya yale mawili litalifanyia uadui kundi lingine na litakataa kukubali mwito huo wa upatanishi, basi lipigeni vita mpaka lirudi kwenye uamuzi wa Allah Mtukufu na Mtume Wake, na likirudi fanyeni upatanishi baina ya hayo mawili kwa haki, na mfanyeni uadilifu katika uamuzi wenu kwa kutotoka nje ya hukumu ya wenyezi Mungu na hukumu ya Mtume Wake katika uamuzi wenu. Hakika Allah Mtukufu Anawapenda waadilifu katika uamuzi wao, wanaohukumu

baina ya viumbe Vyake kwa haki. (Katika aya hii pana kuthibitisha sifa ya mapenzi kwa Allah Mtukufu kihakika, kama inavyonasibiana na utukufu Wake Aliyetakasika na kila sifa ya upungufu).

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ إِخۡوَةٞ فَأَصۡلِحُواْ
بَيۡنَ أَخَوَيۡكُمۡۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ
تُرۡحَمُونَ ١٠

**10.** Hakika Waumini ni ndugu katika Dini, basi fanyeni upatanishi baina ya ndugu zenu wawili wakipigana. Na mwogopeni Allah Mtukufu katika mambo yenu yote, kwa kutarajia mrehemewe.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا يَسۡخَرۡ قَوۡمٞ مِّن
قَوۡمٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُونُواْ خَيۡرٗا مِّنۡهُمۡ وَلَا
نِسَآءٞ مِّن نِّسَآءٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُنَّ خَيۡرٗا
مِّنۡهُنَّۖ وَلَا تَلۡمِزُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ وَلَا تَنَابَزُواْ
بِٱلۡأَلۡقَٰبِۖ بِئۡسَ ٱلِٱسۡمُ ٱلۡفُسُوقُ بَعۡدَ
ٱلۡإِيمَٰنِۚ وَمَن لَّمۡ يَتُبۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلظَّٰلِمُونَ ١١

**11.** Enyi mliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na mkafuata Sheria Zake kivitendo, wasitoke wanaume Waumini wakawacheza shere wanaume Waumini wengine, huenda akawa yule anayechezwa shere katika wao ni bora kuliko wale wenye kucheza shere, na wasitoke wanawake Waumini wakawacheza shere wanawake Waumini wengine, kwani huenda yule anayechezwa shere miongoni mwao ni bora kuliko wale wenye kucheza shere. Wala msitiane dowa nyinyi kwa nyinyi, wala msiitane majina ambayo yanachukiwa na wenye kuitwa nayo, kwani ubaya wa sifa na jina ni utokaji nje wa maadili ya Dini, nao ni kucheza shere kwa njia ya dharau, kuaibisha kwa maneno au ishara na kupeana majina mabaya, baada ya kuwa mmeingia kwenye Uislamu na mmeufahamu. Na Asiyetubia na huku kuchezeana shere, kutiana dowa, na kuitana majina mabaya na utokaji nje wa maadili ya Dini, basi hao ndio watu waliozidhulumu nafsi

zao kwa kuyatenda mambo haya yaliyokatazwa.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱجۡتَنِبُواْ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلظَّنِّ إِنَّ بَعۡضَ ٱلظَّنِّ إِثۡمٞۖ وَلَا تَجَسَّسُواْ وَلَا يَغۡتَب بَّعۡضُكُم بَعۡضًاۚ أَيُحِبُّ أَحَدُكُمۡ أَن يَأۡكُلَ لَحۡمَ أَخِيهِ مَيۡتٗا فَكَرِهۡتُمُوهُۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٞ رَّحِيمٞ ١٢

**12.** Enyi mliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na mkafuata Sheria Zake kivitendo, Jiepusheni na dhana mbaya kwa Waumini, kwani dhana nyingine ni dhambi. Wala msipekue aibu za Waislamu, wala msisemane nyinyi kwa nyinyi maneno yenye kuchukiwa na wenye kusemwa na hali wao hawapo. Je, anapenda mmoja wenu kula nyama ya ndugu yake akiwa amekufa? Nyinyi mnalichukia hilo, basi lichukieni lile la kumsengenya. Na muogopeni Allah Mtukufu katika yale Aliyowaamrisha na kuwakataza. Hakika Allah Mtukufu ni Mwingi wa kukubali toba za waja Wake Waumini, ni Mwingi wa rehema kwao.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّا خَلَقۡنَٰكُم مِّن ذَكَرٖ وَأُنثَىٰ وَجَعَلۡنَٰكُمۡ شُعُوبٗا وَقَبَآئِلَ لِتَعَارَفُوٓاْۚ إِنَّ أَكۡرَمَكُمۡ عِندَ ٱللَّهِ أَتۡقَىٰكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٞ ١٣

**13.** Enyi watu! Sisi tumewaumba nyinyi kutokana na baba mmoja, (naye ni Ādam), na mama mmoja, (naye ni Ḥawwā’), hivyo basi hakuna kufadhilishana baina yenu kinasaba, na tumewafanya nyinyi kwa kuzaana kuwa mataifa na makabila mbalimbali ili mjuane nyinyi kwa nyinyi, hakika mbora wenu zaidi mbele ya Allah Mtukufu ni yule anayemcha Yeye zaidi. Hakika Allah Mtukufu Anawajua sana wachamungu na Anawatambua.

۞ قَالَتِ ٱلۡأَعۡرَابُ ءَامَنَّاۖ قُل لَّمۡ تُؤۡمِنُواْ وَلَٰكِن قُولُوٓاْ أَسۡلَمۡنَا وَلَمَّا يَدۡخُلِ ٱلۡإِيمَٰنُ فِي قُلُوبِكُمۡۖ وَإِن تُطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ لَا يَلِتۡكُم مِّنۡ أَعۡمَٰلِكُمۡ

**14.** Waarabu wa majangwani, nao ni Mabedui, walisema, «Tumemuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake Imani iliyokamilika.» Waambie, ewe Nabii, «Msijidai kuwa mna Imani kamilifu, lakini semeni, ‘Tumesilimu.’ na bado

شَيْـًٔاۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٤

Imani haijaingia ndani ya nyoyo zenu. Na mkimtii Allah Mtukufu na Mtume Wake Hatawapunguzia chochote katika thawabu za matendo yenu. Hakika Allah Mtukufu ni Mwingi wa msamaha kwa anayetubia dhambi zake, ni Mwingi wa rehema kwake.» Katika aya hii kuna makemeo kwa mtu anayedhihirisha kuamini na kufuata *Sunnah*, na hali matendo yake yanashuhudilia kinyume cha hivyo.

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ثُمَّ لَمۡ يَرۡتَابُواْ وَجَٰهَدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ١٥

**15.** Kwa hakika Waumini ni wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na wakafuata sheria Zake kivitendo, kisha wasiwe na shaka katika Imani yao, na wakatoa mali zao nzuri na roho zao kwa kupigana jihadi katika njia ya Allah Mtukufu, na kumtii Yeye na kutafuta radhi Zake, basi hao ndio wakweli katika Imani Yao.

قُلۡ أَتُعَلِّمُونَ ٱللَّهَ بِدِينِكُمۡ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١٦

**16.** Waambie, ewe Mtume, hawa Mabedui, «Je mnampasha habari Allah Mtukufu kuhusu dini yenu na yaliyomo kwenye dhamiri zenu, na hali Allah Mtukufu Anavijua vilivyoko mbinguni na ardhini? Na Allah Mtukufu ni Mjuzi wa kila kitu, havifichiki Kwake vilivyomo ndani ya nyoyo zenu vya Imani au vya ukafiri na vya wema au vya ubaya».

يَمُنُّونَ عَلَيۡكَ أَنۡ أَسۡلَمُواْۖ قُل لَّا تَمُنُّواْ عَلَيَّ إِسۡلَٰمَكُمۖ بَلِ ٱللَّهُ يَمُنُّ عَلَيۡكُمۡ أَنۡ هَدَىٰكُمۡ لِلۡإِيمَٰنِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٧

**17.** Hawa Mabedui wanakusimbulia wewe, (ewe Nabii), kusilimu kwao, na kukufuata wewe na kukunusuru. Waambie, «msinisimbulie mimi kuingia kwenu kwenye Uislamu, kwani manufaa yake yanawarudia nyinyi wenyewe. Na Allah Mtukufu Ndiye aliyewapa fadhla nyinyi na

taufiki ya kumuamini Yeye na Mtume Wake, iwapo nyinyi ni wakweli katika kuamini kwenu».

إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ غَيۡبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٨

**18.** Hakika Allah Mtukufu Anayajua yasioonekana ya mbinguni na ardhini, hakuna chochote kinachofichika kwake katika hayo. Na Allah Mtukufu Anayaona matendo yenu na Atawalipa kwayo, yakiwa mema Atawalipa wema, na yakiwa maovu Atawalipa uovu.

## SURA YA QĀF

سُورَةُ قٓ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. «*Qāf*» Yametangulia maelezo kuhusu herufi zilizokatwa na kutengwa mwanzoni mwa sura ya *Al-Baqarah*. Anaapa Allah Mtukufu kwa Qur'ani tukufu, yenye ubora na heshima.

قٓۚ وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡمَجِيدِ ١

2. Bali wale wenye kumkanusha Mtume waliona ajabu kuwa walijiwa na muonyaji miongoni mwao anayewaonya na mateso ya Allah Mtukufu, basi wale waliomkufuru Allah Mtukufu na Mtume Wake walisema, «Hili ni jambo geni la kuonewa ajabu».

بَلۡ عَجِبُوٓاْ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٞ مِّنۡهُمۡ فَقَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا شَيۡءٌ عَجِيبٌ ٢

3. Hivi tutakapokufa tukawa mchanga, itawezekana kurejea baada ya hapo tukawa kama tulivyokuwa? Hayo ni marajeo ambayo kutokea kwake kuko mbali.

أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗاۖ ذَٰلِكَ رَجۡعُۢ بَعِيدٞ ٣

4. Hakika tunakijua kile ambacho ardhi inakipunguza na kukimaliza katika miili yao, na tuna Kitabu kilichohifadhiwa kutokana na mageuzo na mabadiliko, kilichosajiliwa kila kitu kitakachowapitia katika maisha yao na baada ya kufa kwao.

قَدۡ عَلِمۡنَا مَا تَنقُصُ ٱلۡأَرۡضُ مِنۡهُمۡۖ وَعِندَنَا كِتَٰبٌ حَفِيظُۢ ٤

5. Bali hawa washirikina waliikanusha Qur'ani ilipowajia. Wao wako kwenye hali ya babaiko na kuchanganyikiwa, hawasimami imara kwenye jambo lolote, na hawana kituo cha kutulia.

بَلۡ كَذَّبُواْ بِٱلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ فَهُمۡ فِيٓ أَمۡرٖ مَّرِيجٍ ٥

أَفَلَمْ يَنظُرُوٓاْ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَوْقَهُمْ كَيْفَ بَنَيْنَٰهَا وَزَيَّنَّٰهَا وَمَا لَهَا مِن فُرُوجٍ ٦

**6.** Kwani walighafilika walipokanusha Ufufuzi, wasiangalie mbingu juu yao: vipi tulizijenga zikiwa zimelingana sawa pande zote, limeimarika umbile lake, na tukazipamba kwa nyota, na hazina mipasuko na nyufa, zimesalimika na hitilafu na kasoro?

وَٱلْأَرْضَ مَدَدْنَٰهَا وَأَلْقَيْنَا فِيهَا رَوَٰسِىَ وَأَنۢبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوْجٍۭ بَهِيجٍ ٧

**7.** Na ardhi tumeipanua na kuitandika, na tukaweka humo majabali yaliyojikita, ili ardhi isiende mrama na watu wake, na tukaotesha humo kila aina ya mimea yenye mandhari ya kupendeza na yenye kunufaisha, inayomfurahisha mwenye kuiangalia.

تَبْصِرَةً وَذِكْرَىٰ لِكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ٨

**8.** Allah Mtukufu Ameumba mbingu, ardhi na vilivyomo baina ya hivyo viwili miongoni mwa alama kubwa, ili viwe ni mazingatio ya kumfanya mtu aone na atoke kwenye giza la ujinga, na ni ukumbusho kwa kila mja mnyenyekevu, mwenye kuogopa, na mwenye kurejea kwa Allah Mtukufu Aliyeshinda na kutukuka.

وَنَزَّلْنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً مُّبَٰرَكًا فَأَنۢبَتْنَا بِهِۦ جَنَّٰتٍ وَحَبَّ ٱلْحَصِيدِ ٩

**9.** Na tumeteremsha kutoka juu mvua yenye manufaa mengi, tukaotesha kwayo mabustani yenye miti mingi, na mbegu za mimea ya nafaka zinazovunwa.

وَٱلنَّخْلَ بَاسِقَٰتٍ لَّهَا طَلْعٌ نَّضِيدٌ ١٠

**10.** Na tukaotesha mitende mirefu yenye makarara yaliyojaza na kupandana.

رِّزْقًا لِّلْعِبَادِ ۖ وَأَحْيَيْنَا بِهِۦ بَلْدَةً مَّيْتًا ۚ كَذَٰلِكَ ٱلْخُرُوجُ ١١

**11.** Tumeviotesha hivyo viwe ni riziki za waja za wao kuzila kulingana na mahitaji yao, na tukahuisha, kwa maji haya tuliyoyateremsha, ardhi iliyokuwa kavu na kame, haina nafaka wala mimea mingine. Na kama tunavyohuisha, kwa maji hayo, ardhi iliyokufa, tutawatoa nyinyi Siku ya Kiyama mkiwa hai baada ya kufa.

**12.** Walikanusha, kabla ya hawa washirikina miongoni mwa makureishi, watu wa Nûḥ, na watu wa Kisima na Thamûd.

كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَأَصۡحَٰبُ ٱلرَّسِّ وَثَمُودُ ١٢

**13.** Na ʿĀd na Firʿawn na watu wa Lūṭ.

وَعَادٞ وَفِرۡعَوۡنُ وَإِخۡوَٰنُ لُوطٖ ١٣

**14.** Na watu waliokuwa kwenye eneo la miti nao ni watu wa Shuʿayb, na watu wa Tubbaʿ wa Ḥimyar. Watu wote hao waliwakanusha Mitume wao, ikapasa juu yao adhabu ambayo Allah Mtukufu Aliwaonya nayo kwa ukafiri wao.

وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡأَيۡكَةِ وَقَوۡمُ تُبَّعٖۚ كُلّٞ كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ وَعِيدِ ١٤

**15.** Kwani tulishindwa kuanzisha uumbaji wa kwanza tuliyouanzisha na hakukuwa na kitu chochote, mpaka tushindwe kuwarudisha wao wakiwa viumbe wapya baada ya kutoweka kwao? Hilo halitushindi. Bali sisi ni waweza wa hilo, lakini wao wako kwenye mshangao na shaka juu ya jambo la kufufuliwa na kukusanywa.

أَفَعَيِينَا بِٱلۡخَلۡقِ ٱلۡأَوَّلِۚ بَلۡ هُمۡ فِي لَبۡسٖ مِّنۡ خَلۡقٖ جَدِيدٖ ١٥

**16.** Na hakika tumemuumba binadamu na tunakijua kile ambacho nafsi yake inamhadithia kwacho. Na sisi tuko karibu naye zaidi kuliko ukamba wa roho (nao ni mshipa ulioko shingoni unaoshikana na moyo).

وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ وَنَعۡلَمُ مَا تُوَسۡوِسُ بِهِۦ نَفۡسُهُۥۖ وَنَحۡنُ أَقۡرَبُ إِلَيۡهِ مِنۡ حَبۡلِ ٱلۡوَرِيدِ ١٦

**17.** Pindi Malaika wawili wanaotunza, kuliani kwake na kushotoni kwake, wanapoyaandika matendo Yake: aliye kuliani anaandika mema na aliye kushotoni anaandika maovu.

إِذۡ يَتَلَقَّى ٱلۡمُتَلَقِّيَانِ عَنِ ٱلۡيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ قَعِيدٞ ١٧

**18.** Hatamki neno kulisema isipokuwa mbele yake pana Malaika anayetunza maneno yake na kuyaandika, naye ni Malaika ambaye yupo wakati wote aliyeandaliwa kwa hilo.

مَّا يَلۡفِظُ مِن قَوۡلٍ إِلَّا لَدَيۡهِ رَقِيبٌ عَتِيدٞ ١٨

**19.** Na hapo ikaja shida ya mauti na kizaazaa chake na ukweli usiozuilika wala kukimbilika! Hali hiyo ndiyo ambayo ulikuwa, ewe binadamu, ukiikimbia.

وَجَآءَتۡ سَكۡرَةُ ٱلۡمَوۡتِ بِٱلۡحَقِّۖ ذَٰلِكَ مَا كُنتَ مِنۡهُ تَحِيدُ ١٩

**20.** Hapo baragumu litakapopulizwa mpulizo wa pili wa Ufufuzi. mpulizo huo utakuwa kwenye Siku ya kutekeleza adhabu ambayo Allah Mtukufu Aliwaahidi wakanushaji.

وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِۚ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلۡوَعِيدِ ٢٠

**21.** Na itakuja kila nafsi, ikiwa na Malaika wawili: mmoja anaiongoza kwenye Mkusanyiko, na mwingine Anaitolea ushahidi wa ililolifanya duniani, la kheri na shari.

وَجَآءَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّعَهَا سَآئِقٞ وَشَهِيدٞ ٢١

**22.** Kwa hakika ulikuwa katika kughafilika na tukio hili unaloliona leo, (ewe binadamu), ndipo tukakifunua kifuniko chako kilichoziba moyo wako, kughafilika kukakuondokea, basi leo macho yako, katika kile unachokitolea ushahidi, ni makali.

لَّقَدۡ كُنتَ فِي غَفۡلَةٖ مِّنۡ هَٰذَا فَكَشَفۡنَا عَنكَ غِطَآءَكَ فَبَصَرُكَ ٱلۡيَوۡمَ حَدِيدٞ ٢٢

**23.** Na Malaika muandishi mwenye kumtolea ushahidi atasema, «Haya ndiyo niliyonayo kutoka kwenye rikodi ya matendo yake. Nayo imetayarishwa, imehifadhiwa na ipo hapa kwangu».

وَقَالَ قَرِينُهُۥ هَٰذَا مَا لَدَيَّ عَتِيدٌ ٢٣

**24.** Na Allah Mtukufu Aseme kuwaambia Malaika wawili: mwenye kuongoza na yule shahidi, baada ya kutolewa uamuzi baina ya viumbe, «Mtupeni ndani ya Jahanamu kila mwenye kukataa kuwa Allah Mtukufu Ndiye Mola wa haki, aliye mwingi wa ukafiri na ukanushaji, mwenye kuipinga haki».

أَلۡقِيَا فِي جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٖ ٢٤

**25.** Mwenye kuzuia kutekeleza haki zilizo juu yake katika mali yake, anaye wadhulumu waja wa Allah Mtukufu na kukiuka mipaka Yake, anayelifanyia shaka agizo la Allah Mtukufu na onyo Lake.

مَّنَّاعٖ لِّلۡخَيۡرِ مُعۡتَدٖ مُّرِيبٍ ٢٥

**26.** Aliyemshirikisha Allah Mtukufu kwa kukiabudu kiabudiwa kingine miongoni mwa viumbe Vyake pamoja na Yeye. Mtupeni ndani ya adhabu ya moto wa Jahanamu ulio mkali.

ٱلَّذِي جَعَلَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَأَلۡقِيَاهُ فِي ٱلۡعَذَابِ ٱلشَّدِيدِ ٢٦

**27.** Shetani wake aliyekuwa naye ulimwenguni atasema, «Mola wetu! Mimi sikumpoteza, lakini alikuwa kwenye njia iliyokuwa mbali na njia ya uongofu».

۞ قَالَ قَرِينُهُۥ رَبَّنَا مَآ أَطۡغَيۡتُهُۥ وَلَٰكِن كَانَ فِي ضَلَٰلِۭ بَعِيدٖ ٢٧

**28.** Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Aseme, «msibishane mbele yangu leo kwenye Kisimamo cha Malipo na Hesabu. Kwani hilo halina faida, na mimi niliwaletea duniani onyo la adhabu kwa aliyenikufuru na kuniasi».

قَالَ لَا تَخۡتَصِمُواْ لَدَيَّ وَقَدۡ قَدَّمۡتُ إِلَيۡكُم بِٱلۡوَعِيدِ ٢٨

**29.** Halibadilishwi neno kwangu, na simuadhibu yoyote kwa dhambi za mtu mwingine, simuadhibu yoyote isipokuwa kwa dhambi zake baada ya kusimamiwa na hoja.

مَا يُبَدَّلُ ٱلۡقَوۡلُ لَدَيَّ وَمَآ أَنَا۠ بِظَلَّٰمٖ لِّلۡعَبِيدِ ٢٩

**30.** Wakumbushe watu wako, (ewe Mtume), kuhusu siku tutakayoiambia Jahanamu, «Je umeshajaa?» Na Jahanamu iseme, «Je kuna nyongeza yoyote ya majini na binadamu?» Hapo Mola, uliotukuka utukufu wake, Aweke unyayo Wake ndani yake, na hapo ijikusanye na ijikunjekunje na iseme, «Basi! Basi!»

يَوۡمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ هَلِ ٱمۡتَلَأۡتِ وَتَقُولُ هَلۡ مِن مَّزِيدٖ ٣٠

**31.** Na hapo wachamungu wakaribishiwe Pepo, iwepo mahali ambapo si mbali nao, wawe wanaiona ili kuwaongezea furaha zao.

وَأُزۡلِفَتِ ٱلۡجَنَّةُ لِلۡمُتَّقِينَ غَيۡرَ بَعِيدٍ ٣١

**32.** Na waambiwe hao Waumini, Hii ndiyo ile mliokuwa mkiahidiwa, (enyi wachamungu), kwa kila mtubiaji dhambi zake, mwenye kukitunza kila kinachomkurubisha kwa Mola Wake miongoni mwa mambo ya lazima na ya utiifu.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيظٖ ٣٢

**33.** Mwenye kumcha Allah Mtukufu duniani na akakutana Naye Siku ya Kiyama kwa moyo wenye kutubia dhambi zake.

مَّنۡ خَشِيَ ٱلرَّحۡمَٰنَ بِٱلۡغَيۡبِ وَجَآءَ بِقَلۡبٖ مُّنِيبٍ ٣٣

**34.** Na hapo waambiwe hao Waumini, «Ingieni Peponi kuingia ambako ndani yake kuna kusalimika na maafa na shari, na kuna kuhifadhiwa na mambo yote mnayoyachukia. Hiyo ndiyo Siku ya starehe za milele zisizokatika».

ٱدۡخُلُوهَا بِسَلَٰمٖۖ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلۡخُلُودِ ٣٤

**35.** Watapewa Waumini ndani ya Pepo wanavyovitaka. Na tuna nyogeza za neema juu ya zile tulizowapa; kubwa zaidi ya neema hizo ni kutazama uso wa Allah Mtukufu Aliyetukuka.

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ فِيهَا وَلَدَيۡنَا مَزِيدٞ ٣٥

**36.** Na tuliwaangamiza, kabla ya hao (washirikina wa kikureishi), *ummah* wengi. Walikuwa na nguvu na ujabari kuliko wao. Walizunguka mijini wakafuata kila njia kutaka kuyakimbia maangamivu. Basi je, kuna pakukimbilia popote pakujiepusha na adhabu ya Allah Mtukufu itakapowajia?

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّن قَرۡنٍ هُمۡ أَشَدُّ مِنۡهُم بَطۡشٗا فَنَقَّبُواْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ هَلۡ مِن مَّحِيصٍ ٣٦

**37.** Hakika katika kuziangamiza karne zilizopita kuna mazingatio kwa aliyekuwa na moyo wa kufahamia na masikio ya kusikilizia, na akawa yupo macho kwa moyo wake, hakusahau wala hakughafilika.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِمَن كَانَ لَهُۥ قَلْبٌ أَوْ أَلْقَى ٱلسَّمْعَ وَهُوَ شَهِيدٌ ﴿٣٧﴾

**38.** Na kwa hakika tuliumba mbingu na ardhi na vilivyomo baina ya hivyo viwili miongoni mwa viumbe kwa muda wa Siku sita, na hatukupata tabu yoyote wala shida. Katika uwezo huu mkubwa kuna dalili ya wazi kuwa Yeye, Aliyetakasika, Ana uwezo wa kuhuisha wafu.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ وَمَا مَسَّنَا مِن لُّغُوبٍ ﴿٣٨﴾

**39.** Basi vumilia, (ewe Mtume), kwa yale wanayoyasema wakanushaji, kwani Allah Mtukufu Yuko macho nao. Na swali, kwa ajili ya Mola wako kwa kumshukuru, Swala ya Alfajiri, kabla ya jua kuchomoza, na Swala ya Alasiri kabla ya jua kuchwa.

فَٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوعِ ٱلشَّمْسِ وَقَبْلَ ٱلْغُرُوبِ ﴿٣٩﴾

**40.** Na uswali kipindi cha usiku na umtakase Mola Wako kwa kumshukuru baada ya Swala.

وَمِنَ ٱلَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَأَدْبَٰرَ ٱلسُّجُودِ ﴿٤٠﴾

**41.** Na usikilize, (ewe Mtume), siku Malaika atakapoita kwa kupuliza kwenye Baragumu kutoka sehemu iliyo karibu.

وَٱسْتَمِعْ يَوْمَ يُنَادِ ٱلْمُنَادِ مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ﴿٤١﴾

**42.** Siku watakapousikia ukelele wa Ufufuzi wa ukweli usio na shaka, hiyo ndiyo Siku ya waliyo makaburini kutoka makaburini mwao.

يَوْمَ يَسْمَعُونَ ٱلصَّيْحَةَ بِٱلْحَقِّ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْخُرُوجِ ﴿٤٢﴾

**43.** Kwa hakika ni sisi tunaohuisha viumbe na kuwafisha duniani, na ni kwetu sisi ndipo mwisho wao wote watakapofikia Siku ya Kiyama ili wahesabiwe na walipwe.

إِنَّا نَحْنُ نُحْيِۦ وَنُمِيتُ وَإِلَيْنَا ٱلْمَصِيرُ ﴿٤٣﴾

يَوۡمَ تَشَقَّقُ ٱلۡأَرۡضُ عَنۡهُمۡ سِرَاعٗاۚ ذَٰلِكَ حَشۡرٌ عَلَيۡنَا يَسِيرٞ ﴿٤٤﴾

**44.** Siku ambayo ardhi itapasukapasuka itoe wafu waliozikwa humo, watoke mbio kuelekea upande wa yule anayeita. Kuwakusanya watu hivyo kwenye Kisimamo cha Hesabu ni jambo sahali kwetu na rahisi.

نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَقُولُونَۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِجَبَّارٖۖ فَذَكِّرۡ بِٱلۡقُرۡءَانِ مَن يَخَافُ وَعِيدِ ﴿٤٥﴾

**45.** Sisi ni wajuzi zaidi kwa wanayoyasema hawa washirikina, ya kumzulia Allah Mtukufu urongo na kukanusha aya Zake. Na hukuwa wewe, (ewe Mtume), umepewa nguvu juu yao ya kuwalazimisha waingie katika Uislamu, hakika ni kwamba wewe umetumwa uwe mfikishaji. Basi mkumbushe kwa Qur'ani anayeogopa onyo langu, kwa kuwa asiyeogopa onyo (la Allah Mtukufu) hafaidiki kwa kukumbushwa.

## SURA YA AL-DHĀRIYĀT

## سُورَةُ الذَّارِيَاتِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلذَّٰرِيَٰتِ ذَرۡوٗا ١

1. Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Anaapa kwa upepo wenye kurusha mchanga.

فَٱلۡحَٰمِلَٰتِ وِقۡرٗا ٢

2. Na mawingu yenye kubeba uzito mkubwa wa maji.

فَٱلۡجَٰرِيَٰتِ يُسۡرٗا ٣

3. Na jahazi zinazopita baharini na kutembea kwa wepesi na usahali.

فَٱلۡمُقَسِّمَٰتِ أَمۡرًا ٤

4. Na Malaika wenye kugawanya vitu kwa viumbe kutoka kwa Allah Mtukufu kama mvua na rizki na kadhalika.

إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَصَادِقٞ ٥

5. Kwamba mnayoahidiwa, (enyi watu), ya kufufuliwa na kuhesabiwa ni ya kweli na uhakika.

وَإِنَّ ٱلدِّينَ لَوَٰقِعٞ ٦

6. Na kwamba kuhesabiwa na kulipwa mema kwa amali njema ni jambo lenye kutokea.

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلۡحُبُكِ ٧

7. Na Anaapa Allah Mtukufu, Aliyetukuka, kwa mbingu zenye umbo zuri, kwamba nyinyi, enyi wakanushaji.

إِنَّكُمۡ لَفِي قَوۡلٖ مُّخۡتَلِفٖ ٨

8. Mko kwenye neno linalogongana kuhusu Qur'ani na kuhusu Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

يُؤۡفَكُ عَنۡهُ مَنۡ أُفِكَ ٩

9. Anaepushwa na Qur'ani na Mtume yule aliyeepushwa na lile la kuviamini hivyo viwili kwa kuzipa mgongo dalili za Allah Mtukufu na hoja Zake za yakini, na kwa hivyo haafikiwi kwenye kheri.

قُتِلَ ٱلۡخَرَّٰصُونَ ١٠

**10.** Wamelaaniwa warongo wenye dhana zisizo za kweli.

ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي غَمۡرَةٖ سَاهُونَ ١١

**11.** Waliomo ndani ya dimbwi la ukafiri na upotevu hali ya kuwa wameghafilika na kujikita kwenye ubatilifu wao.

يَسۡـَٔلُونَ أَيَّانَ يَوۡمُ ٱلدِّينِ ١٢

**12.** Wanauliza hawa wenye kukanusha suali la kuonyesha kuwa ni jambo lisilowezekana na la kuonyesha ukanushaji, «Ni lini Siku ya kuhesabiwa na kulipwa?»

يَوۡمَ هُمۡ عَلَى ٱلنَّارِ يُفۡتَنُونَ ١٣

**13.** Siku ya Malipo ni Siku ya wao kuadhibiwa kwa kuchomwa kwa Moto.

ذُوقُواْ فِتۡنَتَكُمۡ هَٰذَا ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تَسۡتَعۡجِلُونَ ١٤

**14.** Na waambiwe onjeni adhabu yenu ambayo mlikuwa mkiifanyia haraka duniani.

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٍ ١٥

**15.** Hakika wale wanaomcha Allah Mtukufu watakuwa kwenye mabustani ya Pepo makubwa na chemchemi za maji yenye kutembea. Allah Mtukufu Atawapa yote wanayoyatamani ya aina mbalimbali za starehe.

ءَاخِذِينَ مَآ ءَاتَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَبۡلَ ذَٰلِكَ مُحۡسِنِينَ ١٦

**16.** Watazipokea neema hizo wakiwa wameridhika nazo na nafsi zao zina furaha. Hakika wao, kabla ya kupata starehe hizo, walikuwa wema duniani kwa matendo yao mema.

كَانُواْ قَلِيلٗا مِّنَ ٱلَّيۡلِ مَا يَهۡجَعُونَ ١٧

**17.** Wema hawa walikuwa wakilala kipindi kichache usiku, walikua wakiswali kwa ajili ya Mola wao na wakimnyenyekea.

وَبِٱلۡأَسۡحَارِ هُمۡ يَسۡتَغۡفِرُونَ ١٨

**18.** Na katika nyakati za mwisho wa usiku, (kabla ya alfajiri kwa muda mchache), walikuwa wakimuomba Allah Mtukufu msamaha wa dhambi zao.

| | |
|---|---|
| **19.** Na katika mali zao kulikuwa na fungu la zaka wanalitoa, na pia fungu lisilo la zaka, huwapa wahitaji wanaowaomba na wasiowaomba kwa kuona haya. | وَفِيٓ أَمۡوَٰلِهِمۡ حَقّٞ لِّلسَّآئِلِ وَٱلۡمَحۡرُومِ ١٩ |
| **20.** Na katika ardhi kuna mazingatio na dalili za wazi za uwezo wa Allah Mtukufu kwa watu wenye yakini kuwa Allah Mtukufu Ndiye Mola wa haki, (Aliye Peke Yake na asiye na mshirika), na wenye kumuamini Mtume Wake. (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie). | وَفِي ٱلۡأَرۡضِ ءَايَٰتٞ لِّلۡمُوقِنِينَ ٢٠ |
| **21.** Na katika kuwaumba nyinyi kuna dalili za uwezo wa Allah Mtukufu Aliyetukuka, na kuna mazingatio ya kuwaonyesha nyinyi upweke wa Muumba wenu, na kwamba hakuna Mola Anayestahiki kuabudiwa kwa haki isipokuwa Yeye. Je, mumeghafilika na hilo mkawa hamlioni mkazingatia kwalo? | وَفِيٓ أَنفُسِكُمۡۚ أَفَلَا تُبۡصِرُونَ ٢١ |
| **22.** Na mbinguni kuna riziki yenu na yale mnayoahidiwa ya kheri na shari, na thawabu na mateso na yasiyokuwa hayo. Yote yameandikwa na kukadiriwa. | وَفِي ٱلسَّمَآءِ رِزۡقُكُمۡ وَمَا تُوعَدُونَ ٢٢ |
| **23.** Anaapa Allah Mtukufu kwa dhati Yake tukufu kwamba kile Alichowaahidi ni kweli, msikifanyie shaka kama ambavyo hamshuku kuwa nyinyi mnasema. | فَوَرَبِّ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ إِنَّهُۥ لَحَقّٞ مِّثۡلَ مَآ أَنَّكُمۡ تَنطِقُونَ ٢٣ |
| **24.** Je imekujia (ewe Mtume), habari ya wageni wa Ibrãhîm aliyewakirimu. | هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ضَيۡفِ إِبۡرَٰهِيمَ ٱلۡمُكۡرَمِينَ ٢٤ |
| **25.** Na walikuwa ni miongoni mwa Malaika watukufu-wakati walipomjia nyumbani kwake wakamuamkia kwa | إِذۡ دَخَلُواْ عَلَيۡهِ فَقَالُواْ سَلَٰمٗاۖ قَالَ سَلَٰمٞ قَوۡمٞ مُّنكَرُونَ ٢٥ |

kumuambia, «Salama!»Akawarudishia maamkizi kwa kusema, «Salama ni kwenu! Nyinyi ni watu wageni hatuwajui».

فَرَاغَ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ فَجَآءَ بِعِجۡلٖ سَمِينٖ ٢٦

**26.** Akaondoka kwa siri akaelekea kwa watu wa nyumbani kwake akamlenga ndama mnono akamchinja, akamchoma.

فَقَرَّبَهُۥٓ إِلَيۡهِمۡ قَالَ أَلَا تَأۡكُلُونَ ٢٧

**27.** Kisha akamuweka mbele yao na akawakaribisha kwa upole kwa kusema, «Si mle».

فَأَوۡجَسَ مِنۡهُمۡ خِيفَةٗۖ قَالُواْ لَا تَخَفۡۖ وَبَشَّرُوهُ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٖ ٢٨

**28.** Alipowaona hawali aliingiwa na hofu ya kuwaogopa, na hapo wakamuambia, «Usiogope! Sisi ni wajumbe wa Allah Mtukufu. Na wakampa bishara kwamba mkewe Sārah atamzalia mtoto atakayekuwa miongoni mwa watu wanaomjua Allah Mtukufu na kuijua Dini Yake, (naye ni Isḥāq), amani imshukie».

فَأَقۡبَلَتِ ٱمۡرَأَتُهُۥ فِي صَرَّةٖ فَصَكَّتۡ وَجۡهَهَا وَقَالَتۡ عَجُوزٌ عَقِيمٞ ٢٩

**29.** Aliposikia mke wa Ibrãhîm maneno ya bishara ya hao Malaika, alielekea upande wao akiwa anapiga ukelele, akajipiga uso wake kwa kulionea ajabu jambo hili na akasema, «Vipi nitazaa na mimi ni tasa sizai?»

قَالُواْ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٠

**30.** Malaika wa Allah Mtukufu wakamuambia, Hivyo ndivyo Alivyosema Mola wako kama tulivyokuambia. Na Yeye ni Muweza wa hilo, hapana la ajabu kutokana na uwezo Wake. Hakika Yeye, Aliyetakasika na kutukuka, Ndiye Mwenye hekima Anayeviweka vitu mahala pake, Ndiye Mwenye kuyajua maslahi ya waja Wake.

**31.** Akasema (Ibrãhîm, amani imshukie), kuwaambia Malaika wa Allah Mtukufu «Mna jambo gani na mmetumwa na ujumbe gani?»

۞ قَالَ فَمَا خَطۡبُكُمۡ أَيُّهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Wakasema, «Allah Mtukufu Ametutuma tuende kwa watu waliofanya uhalifu kwa kumkanusha Allah Mtukufu».

قَالُوٓاْ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمٖ مُّجۡرِمِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ili tuwaangamize kwa mawe ya udongo uliokuwa mkavu kama mawe.

لِنُرۡسِلَ عَلَيۡهِمۡ حِجَارَةٗ مِّن طِينٖ ﴿٣٣﴾

**34.** Uliotiwa alama kutoka kwa Mola wako ya hawa waliokiuka mpaka katika uchafu na uasi.

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ لِلۡمُسۡرِفِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Tukamtoa kila aliyekuwa kwenye mji wa watu wa Lūṭ katika watu walioamini.

فَأَخۡرَجۡنَا مَن كَانَ فِيهَا مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ﴿٣٥﴾

**36.** Hatukupata kwenye mji huo isipokuwa nyumba moja ya Waislamu, (nayo ni nyumba ya Lūṭ, amani imshukie).

فَمَا وَجَدۡنَا فِيهَا غَيۡرَ بَيۡتٖ مِّنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ﴿٣٦﴾

**37.** Na tukaacha kwenye mji huo uliotajwa mabaki ya adhabu iwe ni alama ya uwezo wa Allah Mtukufu Aliyetukuka na vile alivyowatesa makafiri. Ili iwe ni zingatio kwa wale wanaoiogopa adhabu ya Allah Mtukufu iliyo kali na yenye kuumiza.

وَتَرَكۡنَا فِيهَآ ءَايَةٗ لِّلَّذِينَ يَخَافُونَ ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَلِيمَ ﴿٣٧﴾

**38.** Na katika kumtuma kwetu Mûsã, aende kwa Firʿawn na wakuu wa utawala wake, kwa alama na miujiza yenye kushinda, kuna alama kwa wanaoogopa adhabu kali.

وَفِي مُوسَىٰٓ إِذۡ أَرۡسَلۡنَٰهُ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ﴿٣٨﴾

**39.** Firʿawn akayapa mgongo, akighurika na nguvu zake na wasaidizi wake na akasema kuhusu Mûsã, «Yeye ni mchawi au ni mwendawazimu».

فَتَوَلَّىٰ بِرُكۡنِهِۦ وَقَالَ سَٰحِرٌ أَوۡ مَجۡنُونٞ ﴿٣٩﴾

**40.** Tukamchukua Firʽawn na askari wake tukawatupa baharini, katika hali yakua ameleta jambo la kulaumiwa kwa sababu ya ukafiri wake, kukanusha kwake na ubaya wake.

فَأَخَذۡنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٞ ٤٠

**41.** Na kuhusu mambo ya watu wa kabila la ʻÃd na kuwaangamiza kuna dalili na mazingatio kwa mwenye kutia mambo akilini, napo ni pale tulipowapelekea upepo usiokuwa na baraka na usioleta kheri yoyote.

وَفِي عَادٍ إِذۡ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمُ ٱلرِّيحَ ٱلۡعَقِيمَ ٤١

**42.** Hauwachi kitu chochote unachokipitia isipokuwa hukifanya ni kama kitu kilichochakaa.

مَا تَذَرُ مِن شَيۡءٍ أَتَتۡ عَلَيۡهِ إِلَّا جَعَلَتۡهُ كَٱلرَّمِيمِ ٤٢

**43.** Na kuhusu watu wa kabila la Thamûd na kuangamizwa kwao kuna dalili na mazingatio, napo ni pale walipoambiwa -na msemaji hapa ni Nabii wao Ṣāliḥ, amani imshukie-, «Jistarehesheni mjini kwenu siku tatu mpaka muda wenu wa kuishi ukome».

وَفِي ثَمُودَ إِذۡ قِيلَ لَهُمۡ تَمَتَّعُواْ حَتَّىٰ حِينٖ ٤٣

**44.** Wakaasi amri ya Mola wao, wakajiwa na ukelele wa adhabu, na huku wanayaangalia mateso yao kwa macho yao.

فَعَتَوۡاْ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهِمۡ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَهُمۡ يَنظُرُونَ ٤٤

**45.** Haikuwezekana wao kukimbia wala kusimama kwa adhabu waliokuwa nayo, na hawakuwa ni wenye kujitetea nafsi zao.

فَمَا ٱسۡتَطَٰعُواْ مِن قِيَامٖ وَمَا كَانُواْ مُنتَصِرِينَ ٤٥

**46.** Na tuliwaangamiza watu wa Nûḥ kabla ya hawa, hakika wao walikuwa ni watu wenye kuenda kinyume na amri ya Allah Mtukufu, wenye kutoka nje ya utiifu Kwake.

وَقَوۡمَ نُوحٖ مِّن قَبۡلُۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمٗا فَٰسِقِينَ ٤٦

**47.** Na mbingu tuliziumba na tukazitengeneza vizuri, na tukazifanya ni zenye kuifunika ardhi

وَٱلسَّمَآءَ بَنَيۡنَٰهَا بِأَيۡيْدٖ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ٤٧

kwa nguvu zetu na uwezo mkubwa, na sisi niwenye kuyapanua maeneo yake na pande zake.

وَٱلۡأَرۡضَ فَرَشۡنَٰهَا فَنِعۡمَ ٱلۡمَٰهِدُونَ ٤٨

**48.** Na ardhi tuliifanya ni tandiko la viumbe wapate kutulia juu yake, Basi bora wa wenye kutandika ni sisi.

وَمِن كُلِّ شَيۡءٍ خَلَقۡنَا زَوۡجَيۡنِ لَعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ٤٩

**49.** Na kutokana na kila kitu katika jinsi ya vitu vilivyoko tumeumba aina mbili tafauti, ili mjikumbushe uwezo wa Allah Mtukufu na mzingatie.

فَفِرُّوٓاْ إِلَى ٱللَّهِۖ إِنِّي لَكُم مِّنۡهُ نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٥٠

**50.** Basi kimbieni, (enyi watu), kutoka kwenye mateso ya Allah Mtukufu na muelekee kwenye rehema zake kwa kumuamini Yeye na Mtume Wake, (kufuata amri Yake na kufanya mambo ya utiifu Kwake). Hakika mimi, kwenu nyinyi, ni muonyaji ambaye maonyo yake yako wazi. Na Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), alikuwa anapozongwa na mambo hukimbilia Swala, na huku ndiko kumkimbilia Allah Mtukufu.

وَلَا تَجۡعَلُواْ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَۖ إِنِّي لَكُم مِّنۡهُ نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٥١

**51.** Na msimfanye pamoja na Allah Mtukufu muabudiwa mwingine, Hakika mimi kwenu nyinyi ni muonyaji ambaye uonyaji wake uko wazi.

كَذَٰلِكَ مَآ أَتَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا قَالُواْ سَاحِرٌ أَوۡ مَجۡنُونٌ ٥٢

**52.** Kama walivyomkanusha makureishi Mtume wao Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), wakasema, «Yeye ni mshairi, au mchawi, au mwendawazimu.», ndivyo walivyofanya *ummah* waliowakanusha Mitume wao kabla ya makureishi, na Allah Mtukufu Akawashushia mateso Yake.

**53.** Hivi waliusiana wa mwanzo na wa mwisho kumkanusha Mtume waliposema hivyo kwa umoja wao? Bali wao ni watu wenye kukiuka mipaka kwa uhalifu, nyoyo zao zimefanana na vitendo vyao kwa ukafiri na ukiukaji mipaka, ndipo waliokuja nyuma wakasema hayo kama walivyosema waliotangulia.

أَتَوَاصَوۡاْ بِهِۦۚ بَلۡ هُمۡ قَوۡمٞ طَاغُونَ ٥٣

**54.** Wapuuze hao washirikina, (ewe Mtume), mpaka itakapokujia amri ya Allah Mtukufu kuhusu wao, hapatakuwa na yoyote mwenye kukulaumu, kwani ushafikisha yale uliyotumwa nayo.

فَتَوَلَّ عَنۡهُمۡ فَمَآ أَنتَ بِمَلُومٖ ٥٤

**55.** Pamoja na kuwapuuza wao, (ewe Mtume), na kutoshughulika na ufedhuli wao, endelea kuwakumbusha wale uliotumwa kwao, kwani ukumbusho wananufaika nao wale wenye nyoyo zenye kuamini, na katika kufanya mawili hayo kuna kusimamisha hoja kwa wenye kuipa mgongo haki.

وَذَكِّرۡ فَإِنَّ ٱلذِّكۡرَىٰ تَنفَعُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٥٥

**56.** Na sikuumba majini na binadamu na sikutuma Mitume wote isipokuwa kwa lengo tukufu, nalo niabudiwe mimi Peke Yangu, na sio asiyekuwa mimi.

وَمَا خَلَقۡتُ ٱلۡجِنَّ وَٱلۡإِنسَ إِلَّا لِيَعۡبُدُونِ ٥٦

**57.** Sitaki kutoka kwao riziki wala sitaki wanilishe, kwani mimi Ndiye Mpaji Mwenye kuruzuku. Kwani Yeye, Aliyetakasika na kila sifa za upungufu, hawahitaji viumbe Vyake, bali wao ndio wahitaji Kwake katika hali zao zote, Yeye Ndiye Mwenye kuwaumba na kuwaruzuku na Aliyejikwasisha nao kwa kutowahitajia.

مَآ أُرِيدُ مِنۡهُم مِّن رِّزۡقٖ وَمَآ أُرِيدُ أَن يُطۡعِمُونِ ٥٧

**58.** Hakika Allah Mtukufu, (Peke Yake), Ndiye Mwenye kuviruzuku viumbe Vyake, Ndiye Anayedhamini chakula chao, Mwenye nguvu Aliye Thabiti, Hatendeshwi nguvu wala hakuna Mwenye kushindana Naye. Ni Wake Yeye uwezo wote na nguvu.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلرَّزَّاقُ ذُو ٱلْقُوَّةِ ٱلْمَتِينُ ٥٨

**59.** Hakika wale waliodhulumu kwa kumkanusha kwao Mtume Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), wana fungu la adhabu ya Allah Mtukufu mfano wa fungu la wenzi wao waliopita kabla yao. Basi wasiifanyie haraka adhabu, kwani hapana budi ni yenye kuwajia.

فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ذَنُوبًا مِّثْلَ ذَنُوبِ أَصْحَـٰبِهِمْ فَلَا يَسْتَعْجِلُونِ ٥٩

**60.** Maangamivu na usumbufu ni wa wale waliomkanusha Allah Mtukufu na Mtume Wake, katika Siku yao wanayoahidiwa kuteremkiwa na adhabu, nayo ni Siku ya Kiyama.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن يَوْمِهِمُ ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ٦٠

## SURA YA AL-ṬŪR

## سُورَةُ الطُّورِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

وَٱلطُّورِ ١

1. Anaapa Allah Mtukufu kwa Ṭūr, nalo ni jabali ambalo juu yake Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, Alizungumza na Mûsã.

وَكِتَٰبٖ مَّسۡطُورٖ ٢

2. Na kwa Kitabu kilichoandikwa, nacho ni Qur'ani.

فِي رَقّٖ مَّنشُورٖ ٣

3. Kwenye nyaraka zilizokunjuliwa.

وَٱلۡبَيۡتِ ٱلۡمَعۡمُورِ ٤

4. Na kwa Nyumba waliyoamrishwa Malaika watukufu kuizunguka daima.

وَٱلسَّقۡفِ ٱلۡمَرۡفُوعِ ٥

5. Na kwa sakafu iliyoinuliwa juu, (nayo ni uwingu wa duniani).

وَٱلۡبَحۡرِ ٱلۡمَسۡجُورِ ٦

6. Na kwa bahari iliyowashwa moto, iliyojaa maji.

إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَٰقِعٞ ٧

7. Hakika adhabu ya Mola Wako, (ewe Mtume), ni yenye kuwashukia makafiri.

مَّا لَهُۥ مِن دَافِعٖ ٨

8. Hakuna kizuizi cha kuizuia itakaposhuka.

يَوۡمَ تَمُورُ ٱلسَّمَآءُ مَوۡرٗا ٩

9. Siku ya mbingu kutetemeka na kuharibika na pande zake kutikisika, na hapo ni wakati wa mwisho wa dunia.

وَتَسِيرُ ٱلۡجِبَالُ سَيۡرٗا ١٠

10. Na majabali yaondoke mahali pake na yatembee kama vile mawingu yanavyotembea.

فَوَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١١

11. Maangamivu katika Siku hiyo ni yenye kuwashukia wakanushaji.

**12.** Ambao wamezama kwenye ubatilifu na wanastarehe nao na wanaifanya dini yao kuwa ni shere na mchezo.

ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي خَوۡضٖ يَلۡعَبُونَ ١٢

**13.** Siku ya kusukumwa hawa wakanushaji msukumo wa nguvu wenye kuwadhalilisha hadi kwenye Moto wa Jahanamu.

يَوۡمَ يُدَعُّونَ إِلَىٰ نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ١٣

**14.** Na waambiwe kwa njia ya kuwalaumu na kuwakaripia, «Huu ndio huo Moto ambao mlikuwa mkiukanusha!»

هَٰذِهِ ٱلنَّارُ ٱلَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٤

**15.** Je, ni uchawi adhabu hii mnayoishuhudia au nyinyi hamtazami?

أَفَسِحۡرٌ هَٰذَآ أَمۡ أَنتُمۡ لَا تُبۡصِرُونَ ١٥

**16.** Onjeni ukali wa Moto huu. sawasawa mtavumilia uchungu wake na ukali wake au hamtavumilia, hamtapunguziwa adhabu na hamtatoka humo. Hakika nyinyi mnalipwa yale mliokuwa mkiyafanya duniani.

ٱصۡلَوۡهَا فَٱصۡبِرُوٓاْ أَوۡ لَا تَصۡبِرُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡكُمۡۖ إِنَّمَا تُجۡزَوۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٦

**17.** Hakika wachamungu watakuwa kwenye mabustani ya Pepo na neema kubwa.

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَنَعِيمٖ ١٧

**18.** Watajistarehesha kwa vile Alivyowapa Allah Mtukufu vya neema miongoni mwa aina mbalimbali za ladha na starehe, na Atawaokoa Allah Mtukufu kutokana na adhabu ya Moto.

فَٰكِهِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ وَوَقَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ عَذَابَ ٱلۡجَحِيمِ ١٨

**19.** Kuleni chakula kwa furaha, na mnywe kinywaji chenye ladha, yakiwa ni malipo ya matendo mema mliyoyafanya duniani.

كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ١٩

**20.** Na watakuwa wameegemea, wakiwa juu ya vitanda vinavyoelekeana, na tutawaoza wanawake weupe wenye macho mapana yaliyo mazuri.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ سُرُرٖ مَّصۡفُوفَةٖۖ وَزَوَّجۡنَٰهُم بِحُورٍ عِينٖ ٢٠

**21.** Na wale walioamini na wakafuatwa na watoto wao katika hiyo Imani, Tutawakutanisha na watoto wao katika daraja yao Peponi, hata kama hawakufikia matendo ya wazazi wao, ili wazazi wafurahike na watoto wao pamoja nao katika daraja zao. Watakusanywa baina yao kwenye hali nzuri zaidi, na hatutawapunguzia chochote katika matendo yao mema. Kila mtu anafungwa na matendo yake aliyoyachuma, hatobeba dhambi za watu wengine.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱتَّبَعَتۡهُمۡ ذُرِّيَّتُهُم بِإِيمَٰنٍ أَلۡحَقۡنَا بِهِمۡ ذُرِّيَّتَهُمۡ وَمَآ أَلَتۡنَٰهُم مِّنۡ عَمَلِهِم مِّن شَيۡءٖۚ كُلُّ ٱمۡرِيِٕۭ بِمَا كَسَبَ رَهِينٞ ٢١

**22.** Na tutawaongezea, (juu ya starehe hizo zilizotajwa), matunda na nyama miongoni mwa vitu vinavyopendwa na kutamaniwa.

وَأَمۡدَدۡنَٰهُم بِفَٰكِهَةٖ وَلَحۡمٖ مِّمَّا يَشۡتَهُونَ ٢٢

**23.** Na miongoni mwa starehe hizo ni kuwa watapeana gilasi za pombe, (mmoja wao atampa mwenzake), ili furaha yao ikamilike. Kinywaji hiki kinatafautiana na pombe ya duniani, hakimleweshi akili mwenye kukinywa, wala hakisababishi kufanya vitendo vya asiyekuwa na Akili, wala maneno ya makosa na maasia.

يَتَنَٰزَعُونَ فِيهَا كَأۡسٗا لَّا لَغۡوٞ فِيهَا وَلَا تَأۡثِيمٞ ٢٣

**24.** Na watawazunguka watumishi waliotayarishwa kuwatumikia kana kwamba wao katika usafi na weupe na utungaji nidhamu ni lulu iliyohifadhiwa kwenye mashaza yake.

۞وَيَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ غِلۡمَانٞ لَّهُمۡ كَأَنَّهُمۡ لُؤۡلُؤٞ مَّكۡنُونٞ ٢٤

**25.** Watageukiana watu wa Peponi kuulizana wao kwa wao juu ya ukubwa wa yale waliyonayo na sababu ya kuyapata.

وَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٢٥

**26.** Watasema, «Sisi tulikuwa kabla, huko duniani, tuko baina ya watu wetu, tunamuogopa Mola wetu, tuna

قَالُوٓاْ إِنَّا كُنَّا قَبۡلُ فِيٓ أَهۡلِنَا مُشۡفِقِينَ ٢٦

tahadhari na adhabu Yake na mateso yake Siku ya Kiyama».

فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَا وَوَقَىٰنَا عَذَابَ ٱلسَّمُومِ ﴿٢٧﴾

**27.** Allah Mtukufu Akatuneemesha kwa uongofu na taufiki na Akatuokoa na adhabu ya vuke la Jahanamu, (nalo ni moto wake na joto lake).

إِنَّا كُنَّا مِن قَبْلُ نَدْعُوهُ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْبَرُّ ٱلرَّحِيمُ ﴿٢٨﴾

**28.** Sisi tulikuwa, hapo kabla, tukimnyenyekea na kumuomba yeye Peke Yake, Atulinde na adhabu ya vuke la Motoni na Atupeleke kwenye starehe ya Peponi, Allah Mtukufu Akatukubalia maombi yetu, na Akatupa tulichokiomba. Hakika Yeye Ndiye Mwingi wa kheri, Mwenye kurehemu. Na miongoni mwa wingi wa kheri Zake na rehema Zake kwetu ni kule kutupa radhi zake na Pepo, na kutuepusha na hasira Zake na Moto.

فَذَكِّرْ فَمَآ أَنتَ بِنِعْمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٍ وَلَا مَجْنُونٍ ﴿٢٩﴾

**29.** Basi wakumbushe (ewe Mtume), wale uliotumwa kwao kwa hii Qur'ani, kwani hukuwa wewe, kwa neema ya Allah Mtukufu Aliokuneemesha kwayo ya unabii na busara ya akili, ni kuhani anayetoa habari za ghaibu bila ujuzi, wala mwendawazimu asiyejua analolisema, kama wanavyodai.

أَمْ يَقُولُونَ شَاعِرٌ نَّتَرَبَّصُ بِهِۦ رَيْبَ ٱلْمَنُونِ ﴿٣٠﴾

**30.** Na wanakuambia hao washirikina, (ewe Mtume), «wewe ni mshairi, tunangojea ashukiwe na mauti»?

قُلْ تَرَبَّصُوا۟ فَإِنِّى مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُتَرَبِّصِينَ ﴿٣١﴾

**31.** Waambie, «Yangojeeni mauti yangu, kwani mimi pamoja na nyinyi ni katika wenye kuingojea adhabu yenu, na mtaona ni nani atakayekuwa na mwisho mwema».

أَمْ تَأْمُرُهُمْ أَحْلَٰمُهُم بِهَٰذَآ أَمْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ﴿٣٢﴾

**32.** Au zinawaamuru akili zao, (hao wakanushaji), ziseme neno hili linalogongana? kwani uhakika ni kuwa sifa ya ukuhani, na utungaji

mashairi, na wendawazimu haiwezekani kukutana wakati mmoja Bali wao ni watu waliovuka mipaka katika uasi.

أَمۡ يَقُولُونَ تَقَوَّلَهُۥۚ بَل لَّا يُؤۡمِنُونَ ٣٣

**33.** Au wanasema hawa washirikina, «Muhammad Ameibuni Qur'ani yeye mwenyewe?» bali wao hawaamini. Na lau wangeamini wasingesema walilolisema.

فَلۡيَأۡتُواْ بِحَدِيثٖ مِّثۡلِهِۦٓ إِن كَانُواْ صَٰدِقِينَ ٣٤

**34.** Basi na walete maneno mfano wa Qur'ani iwapo wao ni wakweli katika madai yao kuwa Muhammad ameibuni.

أَمۡ خُلِقُواْ مِنۡ غَيۡرِ شَيۡءٍ أَمۡ هُمُ ٱلۡخَٰلِقُونَ ٣٥

**35.** Je, wameumbwa hawa washirikina bila kuwako mwenye kuwaumba au wamejiumba wenyewe? Na yote mambo mawili haya yametenguka na hayawezekani. Na kwa hivyo, inalazimika kuwa Allah Mtukufu Ndiye Aliyewaumba, na Yeye Peke Yake Ndiye Ambaye hakuna anayepasa kuabudiwa, wala kufaa kuabudiwa kwa haki, isipokuwa Yeye.

أَمۡ خَلَقُواْ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَۚ بَل لَّا يُوقِنُونَ ٣٦

**36.** Au wao wameumba mbingu na ardhi kwa utengenezaji huu wa kipekee? Bali wao hawaamini adhabu ya Allah Mtukufu, kwa kuwa ni washirikina.

أَمۡ عِندَهُمۡ خَزَآئِنُ رَبِّكَ أَمۡ هُمُ ٱلۡمُصَيۡطِرُونَ ٣٧

**37.** Au wanazo wao hazina za Mola wako wanazitumia? Au wao ni majabari wanaowagandamiza viumbe vya Allah Mtukufu kwa kuwatendesha nguvu na kuwanyanyasa? Mambo si hivyo, bali wao ndio walioelemewa na waliyo madhaifu.

أَمۡ لَهُمۡ سُلَّمٞ يَسۡتَمِعُونَ فِيهِۖ فَلۡيَأۡتِ مُسۡتَمِعُهُم بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ٣٨

**38.** Au wao wana ngazi ya kupandia mbinguni wanasikiliza huko wahyi kwamba yale waliyonayo ndio haki? Basi na aje, yule anayedai kuwa

amesikia hilo, na hoja ya waziwazi yenye kusadikisha madai yake.

أَمْ لَهُ ٱلْبَنَٰتُ وَلَكُمُ ٱلْبَنُونَ ﴿٣٩﴾

**39.** Je, (Allah Mtukufu, aliyetakasika), Ana watoto wa kike na nyinyi mna watoto wa kiume kama mnavyodai kwa uzushi na urongo?

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ﴿٤٠﴾

**40.** Au unawataka, (ewe Mtume), hawa washirikina wakupatie malipo ya kuwafikishia Ujumbe? wakawa wanaona tabu na dhiki ya kujilazimisha malipo unayoyataka kutoka kwao?

أَمْ عِندَهُمُ ٱلْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤١﴾

**41.** Au wao wana ujuzi wa ghaibu wakawa wanawaandikia watu na kuwapa habari yake? Mambo si hivyo, kwani hakika ya mambo ni kwamba hakuna anayejua ghaibu iliyo mbinguni na ardhini isipokuwa Allah Mtukufu.

أَمْ يُرِيدُونَ كَيْدًا ۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ هُمُ ٱلْمَكِيدُونَ ﴿٤٢﴾

**42.** Bali wao wanataka kumfanyia vitimbi Mtume wa Allah Mtukufu na Waumini. Basi hao makafiri, vitimbi vyao na njama zao vitawarudia wao wenyewe.

أَمْ لَهُمْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٤٣﴾

**43.** Au wao wana muabudiwa anayestahiki kuabudiwa asiyekuwa Allah Mtukufu? Ametakasika Allah Mtukufu na kutukuka na yale wanayoshirikisha. Kwani Yeye Hana mshirika katika mamlaka, na Hana mshirika katika Upweke na ustahiki wa kuabudiwa.

وَإِن يَرَوْا۟ كِسْفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ سَاقِطًا يَقُولُوا۟ سَحَابٌ مَّرْكُومٌ ﴿٤٤﴾

**44.** Na hata wakiona hawa washirikina kipande cha mbingu kinawaangukia, kikiwa ni adhabu kwao, hawataacha yale waliyo nayo ya ukanushaji, na watasema, «Haya ni mawingu yamekusanyika na kupandana».

**45.** Basi waache, (ewe Mtume), hawa washirikina mpaka wakutane na Siku yao hiyo ya wao kuangamizwa, nayo ni Siku ya Kiyama.

فَذَرۡهُمۡ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي فِيهِ يُصۡعَقُونَ ٤٥

**46.** Katika Siku hiyo havitawazuilia wao vitimbi vyao kutokana na adhabu ya Allah Mtukufu, na hatawanusuru yoyote kuwaokoa na adhabu ya Allah Mtukufu.

يَوۡمَ لَا يُغۡنِي عَنۡهُمۡ كَيۡدُهُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٤٦

**47.** Hakika madhalimu hawa watakuta adhabu duniani, kabla ya adhabu ya Siku ya Kiyama, ya kuuawa, kukamatwa mateka, adhabu ya kaburini na nyinginezo. Lakini wengi wa watu hawajui hilo.

وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ عَذَابٗا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٧

**48.** Na uivumilie, (ewe Mtume), hukumu ya Mola wako na amri Yake juu ya ujumbe Aliyokubebesha na juu ya maudhi yanayokupata kutoka kwa watu wako, hakika wewe uko kwenye maangalizi yetu, hifadhi na utunzi wetu. Na umtakase Mola Wako kwa kumsifu unaposimama kuswali na unapoinuka kutoka usingizini.

وَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعۡيُنِنَاۖ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ٤٨

**49.** Na kwenye kipindi cha usiku mtakase Mola wako kwa kumsifu, umtukuze na uswali kwa ajili yake. Na ufanye hayo kwenye kipindi cha Swala ya Asubuhi wakati wa nyota kuondoka. Katika aya hizi pana kuthibitisha sifa ya macho mawili kwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka, kama inavyonasibiana na Yeye, bila kufananisha na viumbe Vyake au kuieleza dhati Yake vile ilivyo, kutakasika na kila sifa ya upungufu ni Kwake na sifa njema zote ni Zake, kama lilivyothibiti hilo katika *Sunnah* na kukubaliana juu yake wanavyuoni waliopita wa *Ummah* huu.

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡهُ وَإِدۡبَٰرَ ٱلنُّجُومِ ٤٩

## SURA YA AL- NAJM

## سُورَةُ النَّجۡمِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Anaapa Allah Mtukufu Aliyetukuka kwa nyota zinapozama zikawa hazionekani.

وَٱلنَّجۡمِ إِذَا هَوَىٰ ١

2. (kwamba Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), hakupotoka kwenye njia ya uongofu na haki, na hakutoka nje ya njia ya usawa. Bali yeye yuko kwenye upeo wa unyoofu, usawa na uthabiti.

مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمۡ وَمَا غَوَىٰ ٢

3. Kutamka kwake hakutokani na matamanio ya nafsi yake.

وَمَا يَنطِقُ عَنِ ٱلۡهَوَىٰٓ ٣

4. Qur'ani na sunnah anayoitamka si kingine isipokuwa ni wahyi unaotoka kwa Allah Mtukufu kwenda kwa Nabii Wake Muahammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

إِنۡ هُوَ إِلَّا وَحۡيٞ يُوحَىٰ ٤

5. Alimfundisha Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), Malaika mwenye nguvu nyingi.

عَلَّمَهُۥ شَدِيدُ ٱلۡقُوَىٰ ٥

6. Mwenye mandhari mazuri, (naye ni Jibrili, amani imshukie), aliyejitokeza kwa Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

ذُو مِرَّةٖ فَٱسۡتَوَىٰ ٦

7. Na akalingana kwa umbo lake la kihakika, kwenye pembe za sehemu za juu, nazo ni pembe za jua linapochomoza.

وَهُوَ بِٱلۡأُفُقِ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٧

8. Kisha Jibrili akakaribia kwa Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

ثُمَّ دَنَا فَتَدَلَّىٰ ٨

فَكَانَ قَابَ قَوْسَيْنِ أَوْ أَدْنَىٰ ﴿٩﴾

9. Na akazidi kukaribia mpaka ikawa kukaribia kwake ni kiasi cha ncha mbili au karibu zaidi.

فَأَوْحَىٰٓ إِلَىٰ عَبْدِهِۦ مَآ أَوْحَىٰ ﴿١٠﴾

10. Hapo Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, alimpelekea wahyi mja Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), kile alichokituma kwa wahyi kupitia Jibrili, (amani imshukie).

مَا كَذَبَ ٱلْفُؤَادُ مَا رَأَىٰٓ ﴿١١﴾

11. Haukukanusha moyo wa Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), kile alichokiona kwa macho yake.

أَفَتُمَٰرُونَهُۥ عَلَىٰ مَا يَرَىٰ ﴿١٢﴾

12. Je mnamkanusha Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie)? mkajadiliana naye juu ya kile alichokiona na kukishuhudia miongoni mwa alama za Mola wake?

وَلَقَدْ رَءَاهُ نَزْلَةً أُخْرَىٰ ﴿١٣﴾

13. Na Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), alimuona Jibrili, kwa sura yake ya uhakika aliyomuumba nayo Allah Mtukufu.

عِندَ سِدْرَةِ ٱلْمُنتَهَىٰ ﴿١٤﴾

14. Mara nyingine hapo kwenye *Sidrah al-Muntahā*, mti wa mkunazi ulio kwenye uwingu wa saba, ambapo hapo kinaishia kinachopanda juu kutoka ardhini, na kinaishia kinachoshuka chini kutoka juu.

عِندَهَا جَنَّةُ ٱلْمَأْوَىٰٓ ﴿١٥﴾

15. Mbele ya mti huo kuna Pepo ya *al-Ma'wā* (Makazi ya Daima) ambayo waliahidiwa wachamungu.

إِذْ يَغْشَى ٱلسِّدْرَةَ مَا يَغْشَىٰ ﴿١٦﴾

16. Pindi huo Mkunazi ulipofunikwa kwa amri ya Allah Mtukufu na kitu kikubwa, hakuna ajuaye sifa zake isipokuwa Allah Mtukufu, Aliyeshinda na kutukuka.

مَا زَاغَ ٱلۡبَصَرُ وَمَا طَغَىٰ ١٧

**17.** Na Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), alikuwa na sifa kubwa ya uthabiti na utiifu, hayakupotoka macho yake kuliani wala kushotoni, wala hakupitisha zaidi ya kile alichoamrishwa kukiona.

لَقَدۡ رَأَىٰ مِنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِ ٱلۡكُبۡرَىٰٓ ١٨

**18.** Hakika Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), aliona, usiku wa *Miʿrāj* (kwenda mbinguni) alama kubwa zinazojulisha uwezo wa Allah Mtukufu na ukubwa Wake miongoni mwa Pepo, Moto na vinginevyo.

أَفَرَءَيۡتُمُ ٱللَّٰتَ وَٱلۡعُزَّىٰ ١٩

**19.** Mnawaonaje, enyi washirikina, waungu hawa mnaowaabudu: Lāta, ʿUzzā?

وَمَنَوٰةَ ٱلثَّالِثَةَ ٱلۡأُخۡرَىٰٓ ٢٠

**20.** Na mwingine wa tatu ni Manātu, je hao wamenufaisha au kudhuru mpaka wawe ni washirika wa Allah Mtukufu?

أَلَكُمُ ٱلذَّكَرُ وَلَهُ ٱلۡأُنثَىٰ ٢١

**21.** Je huyu mwanaume mnamfanya ni wenu kwa kuwa mnaridhika naye? na mwanamke ambaye hamridhiki naye nyinyi wenyewe mnamfanya ni wa Allah Mtukufu?

تِلۡكَ إِذٗا قِسۡمَةٞ ضِيزَىٰٓ ٢٢

**22.** Hicho ni kigawanyo cha kidhalimu. hayakua haya masanamu isipokuwa ni majina yasiyokuwa na sifa zozote za ukamilifu.

إِنۡ هِيَ إِلَّآ أَسۡمَآءٞ سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلۡطَٰنٍۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَمَا تَهۡوَى ٱلۡأَنفُسُۖ وَلَقَدۡ جَآءَهُم مِّن رَّبِّهِمُ ٱلۡهُدَىٰٓ ٢٣

**23.** Hayo si chochote isipokuwa ni majina mliyoyaita nyinyi na baba zenu kulingana na matamanio yenu yaliyo batili, Allah Mtukufu hakuteremsha ushahidi wowote wa kusadikisha madai yenu juu ya hayo. Hawafuati hawa washirikina isipokuwa dhana na matamanio ya nafsi zao zilizopotoka zikawa kando na maumbile ya sawa. Na hakika yaliwajia wao kutoka

kwa Mola wao, kwa ulimi wa Nabii, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), yale ambayo ndani yake pana uongofu wao, na wao hawakunufaika nao.

أَمۡ لِلۡإِنسَٰنِ مَا تَمَنَّىٰ ٢٤

**24.** Binadamu hatapata kile anachokitamani cha kuombewa na waungu wake aliowaabudu kinyume na Allah, kwani maamuzi ya duniani na akhera yako kwa alla peke yake.

فَلِلَّهِ ٱلۡأٓخِرَةُ وَٱلۡأُولَىٰ ٢٥

**25.** Basi ni ya Allah Mtukufu amri ya duniani na Akhera.

۞وَكَم مِّن مَّلَكٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ لَا تُغۡنِي شَفَٰعَتُهُمۡ شَيۡـًٔا إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ أَن يَأۡذَنَ ٱللَّهُ لِمَن يَشَآءُ وَيَرۡضَىٰٓ ٢٦

**26.** Na kuna Malaika wengi huko mbinguni, pamoja na vyeo vyao vya juu, kuombea kwao hakunufaishi chochote isipokuwa baada ya Allah Mtukufu kuwapa idhini wao waombee, na Aridhike na yule mwenye kuombewa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ لَيُسَمُّونَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ تَسۡمِيَةَ ٱلۡأُنثَىٰ ٢٧

**27.** Hakika wale ambao hawaamini kuwa kuna maisha ya Akhera miongoni mwa makafiri wa Kiarabu, wala hawafanyi matendo ya kuwafaa huko, wanawaita Malaika majina ya kike, kwa kuitakidi kwao kuwa Malaika ni wanawake, na kuwa wao ni watoto wa kike wa Allah Mtukufu.

وَمَا لَهُم بِهِۦ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّۖ وَإِنَّ ٱلظَّنَّ لَا يُغۡنِي مِنَ ٱلۡحَقِّ شَيۡـٔٗا ٢٨

**28.** Na wao hawana ujuzi wowote ulio sahihi, kuhusu jambo hilo, wenye kusadikisha hayo waliyoyasema. Hawafuati isipokuwa dhana ambayo haitawafaa kitu na haisimami kabisa mahali pa haki.

فَأَعۡرِضۡ عَن مَّن تَوَلَّىٰ عَن ذِكۡرِنَا وَلَمۡ يُرِدۡ إِلَّا ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا ٢٩

**29.** Basi mpuuze yule anayeupa mgongo utajo wetu, nao ni Qur'ani, na ambaye hakutaka chochote isipokuwa uhai wa kilimwengu.

ذَٰلِكَ مَبۡلَغُهُم مِّنَ ٱلۡعِلۡمِۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِمَنِ ٱهۡتَدَىٰ ﴿٣٠﴾

**30.** Hali hiyo waliyonayo ndio upeo wa ujuzi wao na lengo lao. Hakika Mola wako Ndiye Anayemjua zaidi aliyepotoka kutoka kwenye njia ya uongofu, na Yeye ndiye Anayemjua zaidi aliyeongoka na akafuata njia ya uislamu. Hapa pana onyo kali kwa wenye kuasi na kukataa kukitumia Kitabu cha Allah Mtukufu na kufuata mwenendo wa Mtume Wake, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), wenye kufadhilisha matamanio ya nafsi na hadhi za ulimwenguni juu ya Akhera.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ لِيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔواْ بِمَا عَمِلُواْ وَيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ بِٱلۡحُسۡنَى ﴿٣١﴾

**31.** Ni ya Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, mamlaka ya vilivyoko mbinguni na vilivyoko ardhini, ili Awalipe wale waliokosa kwa kuwatesa kwa maovu waliyoyafanya, na Awalipe Pepo wale waliofanya wema.

ٱلَّذِينَ يَجۡتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡفَوَٰحِشَ إِلَّا ٱللَّمَمَۚ إِنَّ رَبَّكَ وَٰسِعُ ٱلۡمَغۡفِرَةِۚ هُوَ أَعۡلَمُ بِكُمۡ إِذۡ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ وَإِذۡ أَنتُمۡ أَجِنَّةٞ فِي بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمۡۖ فَلَا تُزَكُّوٓاْ أَنفُسَكُمۡۖ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَنِ ٱتَّقَىٰٓ ﴿٣٢﴾

**32.** Nao ni wale wanaojiepusha na madhambi makubwa na machafu isipokuwa dhambi ndogondogo nazo ni dhambi ndogo ambazo haendelei nazo mwenye kuzifanya, au zile ambazo mja amezifanya kwa nadra. Kwani hizo pamoja na kufanya mambo ya wajibu na kujiepusha na mambo ya haramu, Atayasamehe Allah Mtukufu na Atawasitiria. Hakika Mola wako ni Mkunjufu wa msamaha. Yeye Anazijua zaidi hali zenu Alipomuumba baba yenu Ãdam kwa mchanga, na mlipokuwa bado hamjazaliwa, mko ndani ya matumbo ya mama zenu. Basi msizitakase nafsi zenu, mkazipamba na mkazipa sifa za uchamungu. Yeye Anamjua zaidi

anayeogopa mateso Yake miongoni mwa waja Wake na akajiepusha na kufanya mambo ya kumuasi.

أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِى تَوَلَّىٰ ﴿٣٣﴾

**33.** Unamuonaje, (ewe Mtume), yule anayekataa kumtii Allah Mtukufu.

وَأَعْطَىٰ قَلِيلًا وَأَكْدَىٰٓ ﴿٣٤﴾

**34.** Na akatoa kidogo katika mali yake, kisha akaacha kutoa na akakata hisani yake?

أَعِندَهُۥ عِلْمُ ٱلْغَيْبِ فَهُوَ يَرَىٰٓ ﴿٣٥﴾

**35.** Je huyu anayekata kheri yake ya kutoa ana ujuzi wa ghaibu kuwa itamuishia mali yake ndipo akaizuia asiitoe, na akawa analiona hilo waziwazi? Mambo si hivyo! Hakika ni kwamba yeye aliacha kutoa sadaka na kufanya kheri, kutenda wema na kuunga udugu kwa ubahili na uchoyo.

أَمْ لَمْ يُنَبَّأْ بِمَا فِى صُحُفِ مُوسَىٰ ﴿٣٦﴾

**36.** Kwani hakupewa habari ya yaliyomo ndani ya kurasa za Taurati?

وَإِبْرَٰهِيمَ ٱلَّذِى وَفَّىٰٓ ﴿٣٧﴾

**37.** Na nyaraka za Ibrãhîm aliyetekeleza kile alichoamrishwa na akakifikisha?

أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ﴿٣٨﴾

**38.** Kwamba haipatilizwi nafsi yoyote kwa kosa la nafsi nyingine, na mzigo wake hakuna yoyote atakayembebea.

وَأَن لَّيْسَ لِلْإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ﴿٣٩﴾

**39.** Na kwamba binadamu hapewi malipo isipokuwa kwa kile alichokichuma yeye mwenyewe kwa juhudi zake.

وَأَنَّ سَعْيَهُۥ سَوْفَ يُرَىٰ ﴿٤٠﴾

**40.** Na kwamba juhudi zake zitaonekana Akhera, yatenganishwe mazuri yake na mabaya yake, ili kumkirimu mtenda wema na kumlaumu mfanya mabaya.

ثُمَّ يُجْزَىٰهُ ٱلْجَزَآءَ ٱلْأَوْفَىٰ ﴿٤١﴾

**41.** Kisha binadamu atalipwa kwa juhudi zake malipo yenye kuenea kikamilifu matendo yake yote.

وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلْمُنتَهَىٰ ﴿٤٢﴾

**42.** Na kwamba kwa Mola wako, (ewe Mtume), ndipo vitakapokomea viumbe Vyake vyote Siku ya Kiyama.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضْحَكَ وَأَبْكَىٰ ﴿٤٣﴾

**43.** Na kwamba Yeye, (Aliyetukuka na kutakasika), Ndiye Anayemfanya Anayemtaka acheke duniani kwa kumfurahisha, na ndiye Anayemfanya Anayemtaka aliye kwa kumpa mitihani.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحْيَا ﴿٤٤﴾

**44.** Na kwamba Yeye Ndiye Anayemfisha Anayetaka afe miongoni mwa viumbe Vyake na Ndiye anayemhuisha Anayetaka ahuike miongoni mwao. Basi Yeye Ndiye Aliyepwekeka, kutakasika ni Kwake, kwa kuhuisha na kufisha.

وَأَنَّهُۥ خَلَقَ ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰ ﴿٤٥﴾

**45.** Na kwamba Yeye Ameumba jinsia mbili: ya kiume na ya kike, kati ya wanadamu na wanyama.

مِن نُّطْفَةٍ إِذَا تُمْنَىٰ ﴿٤٦﴾

**46.** Kutokana na tone la manii linalomiminwa kwenye kizazi.

وَأَنَّ عَلَيْهِ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُخْرَىٰ ﴿٤٧﴾

**47.** Na kwamba ni juu ya Mola wako, (ewe Mtume), kurejesha uumbaji wao baada ya kufa kwao, na huo ndio uumbaji mwingine Siku ya Kiyama.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَغْنَىٰ وَأَقْنَىٰ ﴿٤٨﴾

**48.** Na Yeye Ndiye Anayewatajirisha Anaowataka miongoni mwa viumbe Wake kwa mali, na Ndiye Anayewamilikisha na kuwaridhisha nayo.

وَأَنَّهُۥ هُوَ رَبُّ ٱلشِّعْرَىٰ ﴿٤٩﴾

**49.** Na kwamba Yeye Ndiye Mola wa *(al-Shiʿrā)*, nayo ni nyota inayong'ara ambayo baadhi ya watu wa zama za Ujinga walikuwa wakiiabudu badala ya Allah Mtukufu.

**50.** Na kwamba Yeye, Aliyetakasika na kutukuka, Aliwaangamiza ʿĀd wa mwanzo, nao ni watu wa Hūd.

وَأَنَّهُۥٓ أَهۡلَكَ عَادًا ٱلۡأُولَىٰ ٥٠

**51.** Na Akawaangamiza Thamūd, nao ni watu wa Ṣāliḥ, Asimbakishe yoyote katika wao.

وَثَمُودَاْ فَمَآ أَبۡقَىٰ ٥١

**52.** Na Akawaangamiza watu wa Nūḥ hapo kabla. Hao walikuwa ni wakali zaidi wa uasi na wakubwa zaidi wa ukafiri kuliko wale waliokuja baada yao.

وَقَوۡمَ نُوحٖ مِّن قَبۡلُۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ هُمۡ أَظۡلَمَ وَأَطۡغَىٰ ٥٢

**53.** Na miji ya watu wa Lūṭ, Allah Mtukufu Aliipindua juu yao Akazifanya sehemu za juu yake kuwa chini yake.

وَٱلۡمُؤۡتَفِكَةَ أَهۡوَىٰ ٥٣

**54.** Na akaifunika na mawe yaliyowateremkia kwa mfululizo kutoka juu kama mvua.

فَغَشَّىٰهَا مَا غَشَّىٰ ٥٤

**55.** Basi ni neema zipi za Mola wako, ewe binadamu mkanushaji, unazifanyia shaka?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ٥٥

**56.** Huyu Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), ni muonyaji wa haki ambayo kwayo walionya Manabii kabla yake, si kitu kipya katika Mitume.

هَٰذَا نَذِيرٞ مِّنَ ٱلنُّذُرِ ٱلۡأُولَىٰٓ ٥٦

**57.** Kiyama kimekaribia na wakati wake umekaribia.

أَزِفَتِ ٱلۡأٓزِفَةُ ٥٧

**58.** Hivyo basi hakuna yoyote mwenye kukizuia isipokuwa Allah Mtukufu, na hakuna mwenye kujua wakati wa kufika kwake isipokuwa Allah Mtukufu.

لَيۡسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ كَاشِفَةٌ ٥٨

**59.** Hivi hii Qur'ani mnaionea ajabu, enyi washirikina, kuwa ni sahihi?

أَفَمِنۡ هَٰذَا ٱلۡحَدِيثِ تَعۡجَبُونَ ٥٩

وَتَضۡحَكُونَ وَلَا تَبۡكُونَ ﴿٦٠﴾

**60.** Na mnaicheka kwa shere na stihzai na hamlii kwa kuogopa uonyaji wake?

وَأَنتُمۡ سَٰمِدُونَ ﴿٦١﴾

**61.** Na hali nyinyi mnastarehe na maasi na mmeipa mgongo?

فَٱسۡجُدُواْ لِلَّهِ وَٱعۡبُدُواْ ۩ ﴿٦٢﴾

**62.** Basi msujudieni Allah Mtukufu na mtakasieni Ibada Yeye Peke Yake, Na mumuachie Yeye mambo yenu.

## SURA YA AL-QAMAR

## سُورَةُ القَمَرِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Kimekaribia Kiyama na mwezi umepasuka pande mbili, (pale makafiri wa *Makkah* walipomtaka Nabii, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie, awaoneshe alama), na yeye akamuomba Allah Mtukufu na akawaonesha hiyo alama.

ٱقۡتَرَبَتِ ٱلسَّاعَةُ وَٱنشَقَّ ٱلۡقَمَرُ ١

2. Na washirikina wakiiona dalili na ushahidi wa ukweli wa Mtume Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), wanakataa kuziamini na kuzisadiki hali ya kukanusha na kupinga, na wanasema baada ya dalili kujitokeza, «Huu ni uchawi wenye ubatilifu na wenye kuondoka na kupotea usiokuwa na sifa ya kudumu».

وَإِن يَرَوۡاْ ءَايَةٗ يُعۡرِضُواْ وَيَقُولُواْ سِحۡرٞ مُّسۡتَمِرّٞ ٢

3. Na walimkanusha Nabii, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), wakafuata upotevu wao na kile cha ukanushaji ambacho matamanio yao yaliwavuta kwacho. Na kila jambo, la kheri au la shari, litawashukia wanaostahili Siku ya Kiyama yatakapodhihiri malipo na mateso.

وَكَذَّبُواْ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَهۡوَآءَهُمۡۚ وَكُلُّ أَمۡرٖ مُّسۡتَقِرّٞ ٣

4. Na hakika ziliwajia makafiri wa kikureishi habari za *ummah* waliokanusha mitume wao na adhabu iliyowashukia, zinazotosha kuwakemea na kuwafanya warudi nyuma, waache ukafiri wao na upotevu wao.

وَلَقَدۡ جَآءَهُم مِّنَ ٱلۡأَنۢبَآءِ مَا فِيهِ مُزۡدَجَرٌ ٤

**5.** Hii Qur'ani iliowajia ni hekima kubwa iliyofikia upeo. Basi kutawafaa nini kuwaonya wale watu waliyoipa mgongo na kuikanusha?

حِكْمَةُۢ بَٰلِغَةٌۖ فَمَا تُغْنِ ٱلنُّذُرُ ٥

**6.** Kwa hivyo, wapuuze, (ewe Mtume), na uingojee Siku Malaika Atakapoita, kwa kupuliza kwenye baragumu, kwenye jambo linalotisha linalochukiza, nalo ni Kisimamo cha Hesabu.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْۘ يَوْمَ يَدْعُ ٱلدَّاعِ إِلَىٰ شَيْءٍ نُّكُرٍ ٦

**7.** Hali yakuwa macho yao yamedhalilika, wanatoka makaburini kana kwamba kwa kuenea kwao na upesi wa kuenda kwenye kuhesabiwa, ni nzige walioenea angani.

خُشَّعًا أَبْصَٰرُهُمْ يَخْرُجُونَ مِنَ ٱلْأَجْدَاثِ كَأَنَّهُمْ جَرَادٌ مُّنتَشِرٌ ٧

**8.** Hali ya kukimbilia kile walichoitiwa. Hapo waseme makafiri, «Hii ni siku nzito yenye vitisho vikubwa».

مُّهْطِعِينَ إِلَى ٱلدَّاعِۖ يَقُولُ ٱلْكَٰفِرُونَ هَٰذَا يَوْمٌ عَسِرٌ ٨

**9.** Walikanusha kabla ya watu wako, (ewe Mtume), watu wa Nûḥ wakamkanusha mja wetu Nûḥ na wakasema, «Yeye ni Mwendawazimu.» Wakamkaripia huku wakimtisha kwa aina nyingi za mateso iwapo hatakomeka na ulinganizi wake.

۞ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ فَكَذَّبُوا۟ عَبْدَنَا وَقَالُوا۟ مَجْنُونٌ وَٱزْدُجِرَ ٩

**10.** Nûḥ akamuomba Mola wake kwamba «mimi ni dhaifu wa kupambana na hawa, basi nisaidie mimi kwa kuwapa mateso yanayotoka kwako kwa kukukanusha wewe».

فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنِّى مَغْلُوبٌ فَٱنتَصِرْ ١٠

**11.** Basi tukayakubali maombi yake, na tukafungua milango ya mbingu kwa maji mengi yenye kuteremka kwa nguvu.

فَفَتَحْنَآ أَبْوَٰبَ ٱلسَّمَآءِ بِمَآءٍ مُّنْهَمِرٍ ١١

**12.** Na tukapasua ardhi tukatoa chemchemi za maji yanayotoka kwa kasi, yakakutana maji ya mbinguni

وَفَجَّرْنَا ٱلْأَرْضَ عُيُونًا فَٱلْتَقَى ٱلْمَآءُ عَلَىٰٓ أَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ١٢

na maji ya ardhini kuwaangamiza wao kwa vile Alivyowakadiria Allah Mtukufu, yakiwa ni malipo ya ushirikina wao.

وَحَمَلۡنَٰهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلۡوَٰحٖ وَدُسُرٖ ١٣

**13.** Tukambeba Nûḥ na waliokuwa pamoja naye juu ya jahazi ya mbao zilizopigwa misumari.

تَجۡرِي بِأَعۡيُنِنَا جَزَآءٗ لِّمَن كَانَ كُفِرَ ١٤

**14.** Ikawa inatembea kwa uangalizi wetu na utunzi, na tukawazamisha waliokanusha, ikiwa ni malipo yao kwa ukafiri wao na kwa kumnusuru Nûḥ, (amani imshukie). Hapa pana dalili ya kuthibitisha sifa ya macho mawili kwa Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, kama inavyonasibiana naye.

وَلَقَد تَّرَكۡنَٰهَآ ءَايَةٗ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ١٥

**15.** Na kwa hakika tulikibakisha kisa cha Nûḥ pamoja na watu wake kiwe ni mazingatio na dalili ya uwezo wetu kwa walio baada ya Nûḥ, ili wazingatie na wawaidhike kwa lililowapata *ummah* huu uliokanusha Mtume wao, je kuna wa kuwaidhika awaidhike?

فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ١٦

**16.** Na ilikuwa vipi adhabu yangu na uonyaji wangu kwa aliyenikufuru mimi? akawakanusha Mitume wangu na asiwaidhike kwa walichokuja nacho? Hakika adhabu hiyo ilikuwa kubwa yenye uchungu.

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ١٧

**17.** Kwa hakika tumeyawepesisha matamko ya Qur'ani ili isomwe na ihifadhiwe, na pia maana yake ili ieleweke na izingatiwe. Je kuna mwenye kuwaidhika nayo? Katika aya hii na mfano wake katika hii Sura kuna kuhimiza kusoma Qur'ani kwa wingi, kujifunza na kuifundisha.

**18.** Watu wa kabila la ʿĀd walimkanusha Hūd tukawatesa, basi ilikuwa vipi vile nilivyowaadhibu wao kwa ukafiri wao? na vile nilivyowaonya kwa kumkanusha Mtume wao na kutomuamini? Ilikuwa kubwa adhabu hiyo, yenye uchungu.

كَذَّبَتۡ عَادٞ فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ١٨

**19.** Hakika tuliwapelekea upepo wenye baridi kali katika siku korofi yenye kuendelea adhabu na maangamivu ndani yake.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِيحٗا صَرۡصَرٗا فِي يَوۡمِ نَحۡسٖ مُّسۡتَمِرّٖ ١٩

**20.** Yenye kung’oa watu kutoka mahali walipo kwenye ardhi na kuwatupa kwa vichwa vyao, na kuzivunja shingo zao na kuvitenganisha vichwa vyao na miili yao, na kuwaacha kama mitende iliyong’olewa kutoka mashinani.

تَنزِعُ ٱلنَّاسَ كَأَنَّهُمۡ أَعۡجَازُ نَخۡلٖ مُّنقَعِرٖ ٢٠

**21.** Basi ilikuwa vipi adhabu yangu na onyo langu kwa aliyenikufuru na akawakanusha Mitume wangu na Asiwaamini? Hakika ilikuwa kubwa yenye uchungu!

فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ٢١

**22.** Na kwa hakika tumeyawepesisha matamko ya Qur’ani, ili isomwe na ihifadhiwe, na tumeiwepesisha maana yake, ili ieleweke na izingatiwe kwa anayetaka kuwaaidhika na kuzingatia. Je kuna yoyote mwenye kuwaidhika nayo? Hapa pana kuhimiza kusoma Qur’ani kwa wingi, kujifunza na kufundisha.

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٢٢

**23.** Walizikanusha watu wa kabila la Thamūd, nao ni watu wa Ṣāliḥ, alama ambazo walionywa nazo.

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِٱلنُّذُرِ ٢٣

**24.** Wakasema, Je tumfuate binadamu mmoja miongoni mwetu na hali sisi ni wengi na yeye ni mmoja? Tukifanya

فَقَالُوٓاْ أَبَشَرٗا مِّنَّا وَٰحِدٗا نَّتَّبِعُهُۥٓ إِنَّآ إِذٗا لَّفِي ضَلَٰلٖ وَسُعُرٍ ٢٤

hivyo tutakuwa mbali na usawa na tutakuwa ni wenye wazimu.

**25.** Je Ameteremshiwa wahyi na kuhusishwa yeye pekee kwa utume miongoni mwetu, na hali yeye ni mmoja katika sisi? Bali yeye ana urongo mwingi na kiburi.

أَءُلْقِيَ ٱلذِّكْرُ عَلَيْهِ مِنۢ بَيْنِنَا بَلْ هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Basi wataona wakati wa adhabu itakapowateremkia hapa duniani na huko Akhera, ni nani mrongo mwenye kiburi?

سَيَعْلَمُونَ غَدًا مَّنِ ٱلْكَذَّابُ ٱلْأَشِرُ ﴿٢٦﴾

**27.** Sisi tutamtoa ngamia waliyemtaka kutoka kwenye jiwe, huo ukiwa ni mtihani kwao. Basi ingojee, (ewe Ṣāliḥ), adhabu itakayowashukia, na usubiri katika kuwalingania na juu ya maudhi wanayokufanyia.

إِنَّا مُرْسِلُوا۟ ٱلنَّاقَةِ فِتْنَةً لَّهُمْ فَٱرْتَقِبْهُمْ وَٱصْطَبِرْ ﴿٢٧﴾

**28.** Na uwape habari kwamba maji yamegawanywa baina ya watu wako na ngamia: (ngamia ana siku yake na nyinyi mna siku yenu), kila siku ya kunywa atakuja yule ambaye ni siku yake aliyogawanyiwa, na atakatazwa yule ambaye si siku yake aliyogawanyiwa.

وَنَبِّئْهُمْ أَنَّ ٱلْمَآءَ قِسْمَةٌۢ بَيْنَهُمْ ۖ كُلُّ شِرْبٍ مُّحْتَضَرٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Wakamuita mwenzao wakimshawishi amchinje, basi akamshika yule ngamia kwa mkono wake na akamchinja, na mimi nikawatesa.

فَنَادَوْا۟ صَاحِبَهُمْ فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ﴿٢٩﴾

**30.** Basi ilikuwa vipi nilivyowaadhibu kwa ukafiri wao na nilivyowaonya waliowaasi Mitume wangu? Hakika hiyo ilikuwa adhabu kubwa yenye uchungu.

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿٣٠﴾

**31.** Sisi tuliwateremshia Jibrili, akawapigia ukelele mmoja, wakaangamia hadi wa mwisho

إِنَّآ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ صَيْحَةً وَٰحِدَةً فَكَانُوا۟ كَهَشِيمِ ٱلْمُحْتَظِرِ ﴿٣١﴾

wao, wakawa ni kama nyasi zilizokauka zilizo nyepesi kuvunjika, zinazofanyiwa boma la ngamia na mifugo.

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٣٢

**32.** Na kwa hakika tumeyawepesisha matamko ya Qur'ani, ili isomwe na ihifadhiwe, na tumeiwepesisha maana yake, ili ifahamike na izingatiwe kwa anayetaka kuwaidhika na kuzingatia. Basi je kuna yoyote mwenye kuwaidhika nayo?

كَذَّبَتۡ قَوۡمُ لُوطِۭ بِٱلنُّذُرِ ٣٣

**33.** Walizikanusha watu wa Lûṭ aya za Allah Mtukufu walizoonywa nazo.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ حَاصِبًا إِلَّآ ءَالَ لُوطٖۖ نَّجَّيۡنَٰهُم بِسَحَرٖ ٣٤

**34.** Sisi tuliwateremshia upepo mkali unaowarushia mawe, isipokuwa watu wa Lûṭ wa nyumbani, kwani wao tuliwaokoa na adhabu kipindi cha mwisho wa usiku.

نِّعۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَاۚ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي مَن شَكَرَ ٣٥

**35.** Ikiwa ni neema itokayo kwetu juu yao. Kama tulivyompa malipo mema Lûṭ na watu wake wa nyumbani, tukawapa neema na tukawaokoa na adhabu yetu, ndivyo tunavyowalipa mema waliotuamini na kutushukuru.

وَلَقَدۡ أَنذَرَهُم بَطۡشَتَنَا فَتَمَارَوۡاْ بِٱلنُّذُرِ ٣٦

**36.** Kwa hakika Lûṭ aliwaonya watu wake na mateso ya Allah Mtukufu na adhabu Yake, wakamkataa, bali walilifanyia shaka hilo na wakamkanusha.

وَلَقَدۡ رَٰوَدُوهُ عَن ضَيۡفِهِۦ فَطَمَسۡنَآ أَعۡيُنَهُمۡ فَذُوقُواْ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٧

**37.** Na kwa hakika walitaka ruhusa yake kufanya uchafu na wageni wake ambao ni Malaika, tukayafuta macho yao wasione chochote na wakaambiwa, «Onjeni adhabu yangu na onyo langu alilowaonya nalo Lûṭ, amani imshukie».

وَلَقَدۡ صَبَّحَهُم بُكۡرَةً عَذَابٞ مُّسۡتَقِرّٞ ٣٨

**38.** Na iliwajia kipindi cha asubuhi adhabu ya kuendelea, imejikita kwao mpaka iwafikishe kwenye adhabu ya Akhera. Adhabu yenyewe ni kurushiwa mawe na kuipindua miji yao kwa namna ambayo kulikokuwa juu kukawa chini.

فَذُوقُواْ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٩

**39.** Na wakaambiwa, «Onjeni adhabu yangu niliyowateremshia nyinyi kwa sababu ya ukafiri wenu na ukanushaji wenu onyo langu alilowaonya nalo Lûṭ, amani imshukie».

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٤٠

**40.** Na kwa hakika tumeyawepesisha matamko ya Qur'ani, ili isomwe na ihifadhiwe, na tumeiwepesisha maana yake, ili ifahamike na izingatiwe kwa anayetaka kuwaidhika na kuzingatia. Basi je kuna mwenye kuwaidhika nayo?

وَلَقَدۡ جَآءَ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ ٱلنُّذُرُ ٤١

**41.** Kwa hakika lilimjia Firʿawn na watu wake onyo letu la kuwatesa kwa ukafiri wao.

كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذۡنَٰهُمۡ أَخۡذَ عَزِيزٖ مُّقۡتَدِرٍ ٤٢

**42.** Walizikanusha dalili zetu zote zenye kutolea ushahidi upweke wetu na unabii wa Manabii wetu, tukawatesa kwa adhabu mateso ya Mshindi Asiyeshindwa, Muweza wa analolitaka.

أَكُفَّارُكُمۡ خَيۡرٞ مِّنۡ أُوْلَٰٓئِكُمۡ أَمۡ لَكُم بَرَآءَةٞ فِي ٱلزُّبُرِ ٤٣

**43.** Je makafiri wenu, (enyi mkusanyiko wa makureishi), ni bora kuliko wale waliotangulia kutajwa miongoni mwa wale walioangamia kwa sababu ya kukanusha kwao? Au nyinyi mmeepushwa na mateso ya Allah Mtukufu kwa yaliyomo kwenye Vitabu vilivyoteremshwa kwa Mitume kuwa mtasalimika na mateso?

أَمۡ يَقُولُونَ نَحۡنُ جَمِيعٞ مُّنتَصِرٞ ٤٤

**44.** Au kwani wanasema makafiri wa *Makkah*, «Sisi ndio wenye ushupavu na busara, na jambo letu ni la pamoja. Sisi ni watu wa ushindi, na hatatushinda anayetutaka kwa ubaya.?»

سَيُهۡزَمُ ٱلۡجَمۡعُ وَيُوَلُّونَ ٱلدُّبُرَ ٤٥

**45.** Utashindwa mkusanyiko wa makafiri wa *Makkah* mbele ya Waislamu na watakimbia. (Na hili lilitokea siku ya vita vya *Badr*).

بَلِ ٱلسَّاعَةُ مَوۡعِدُهُمۡ وَٱلسَّاعَةُ أَدۡهَىٰ وَأَمَرُّ ٤٦

**46.** Na wakati wa Kiyama ndio agizo la wao kulipwa wanachostahiki, na Wakati wa Kiyama ni mkubwa na mgumu zaidi kuliko adhabu iliyowafika siku ya *Badr*.

إِنَّ ٱلۡمُجۡرِمِينَ فِي ضَلَٰلٖ وَسُعُرٖ ٤٧

**47.** Hakika wahalifu wa ukafiri wako katika hali ya kuduwaa kutoijua haki, na wako kwenye usumbufu na adhabu.

يَوۡمَ يُسۡحَبُونَ فِي ٱلنَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمۡ ذُوقُواْ مَسَّ سَقَرَ ٤٨

**48.** Siku watakapokokotwa ndani ya Moto kwa nyuso zao na waambiwe, «Onjeni ukali wa adhabu ya moto wa Jahanamu».

إِنَّا كُلَّ شَيۡءٍ خَلَقۡنَٰهُ بِقَدَرٖ ٤٩

**49.** Hakika sisi kila kitu tumekiumba kwa kipimo tulichokikadiria na kukipitisha, na ilitangulia elimu yetu ya kukijua kitu hicho na kukiandika kwenye Ubao Uliohifadhiwa.

وَمَآ أَمۡرُنَآ إِلَّا وَٰحِدَةٞ كَلَمۡحِۭ بِٱلۡبَصَرِ ٥٠

**50.** Na tukitaka jambo liwe tunasema neno moja tu, nalo ni «kuwa» nalo linakuwa hapohapo kama vile kupepesa jicho.

وَلَقَدۡ أَهۡلَكۡنَآ أَشۡيَاعَكُمۡ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٥١

**51.** Na kwa hakika tuliwaangamiza wale waliofanana na nyinyi katika ukafiri miongoni mwa *ummah* waliopita. Basi je, kuna mwenye kuwaidhika kwa mateso na adhabu?

وَكُلُّ شَيۡءٖ فَعَلُوهُ فِي ٱلزُّبُرِ ٥٢

**52.** Na kila kitu walichokifanya wale wanaofanana na nyinyi waliopita, cha kheri au cha shari, kimeandikwa kwenye Vitabu ambavyo Malaika watunzi wenye kudhibiti waliviandika.

وَكُلُّ صَغِيرٖ وَكَبِيرٖ مُّسۡتَطَرٌ ٥٣

**53.** Na kila dogo au kubwa katika matendo yao limesajiliwa ndani ya madaftari yao, na watalipwa kwayo.

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَنَهَرٖ ٥٤

**54.** Hakika wachamungu watakuwa kwenye mabustani makubwa ya Pepo na mito mipana Siku ya Kiyama.

فِي مَقۡعَدِ صِدۡقٍ عِندَ مَلِيكٖ مُّقۡتَدِرِۭ ٥٥

**55.** Watakua kwenye vikao vya haki, visivyokuwa na maneno ya upuuzi wala ya kuwatia madhambini, mbele ya Allah Mtukufu, Aliye Mfalme Mkubwa, Muumba vitu vyote, Mwenye uwezo wa kila kitu, Aliyetukuka na kuwa juu.

## SURA YA AL-RAḤMĀN

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

1. Allah Mtukufu Mwingi wa rehema.
2. Amemfundisha binadamu Qur'ani kwa kurahisisha kuisoma, kuihifadhi na kuelewa maana yake.
3. Amemuumba binadamu.
4. Amemfundisha ufasaha wa kujieleza ili kumtofautisha na wengine.
5. Jua na mwezi vinatembea kwa kufuatana, (moja baada ya nyingine), kwa hesabu madhubuti isiyotafautiana wala kugongana.
6. Na nyota iliyo mbinguni na miti ya ardhini, vinamjua Mola wao, vinamsujudia na vinafuata vile ambavyo vimepangiwa vifuate, vya maslahi ya waja Wake na manufaa yao.
7. Na mbingu Ameiinua na kuifanya iwe juu ya ardhi, Na Ameweka kwenye ardhi uadilifu Aliouamrisha kwa waja Wake.
8. Ili msipite mipaka na msimfanyie hiyana mnayempimia.
9. Na simamisheni upimaji kwa usawa na msipunguze mizani mnapowapimia watu.
10. Na ardhi Ameiweka na Ameitayarisha, ili viumbe vitulie juu yake.

## سُورَةُ الرَّحۡمَٰنِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلرَّحۡمَٰنُ ١

عَلَّمَ ٱلۡقُرۡءَانَ ٢

خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ ٣

عَلَّمَهُ ٱلۡبَيَانَ ٤

ٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ بِحُسۡبَانٖ ٥

وَٱلنَّجۡمُ وَٱلشَّجَرُ يَسۡجُدَانِ ٦

وَٱلسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ ٱلۡمِيزَانَ ٧

أَلَّا تَطۡغَوۡاْ فِي ٱلۡمِيزَانِ ٨

وَأَقِيمُواْ ٱلۡوَزۡنَ بِٱلۡقِسۡطِ وَلَا تُخۡسِرُواْ ٱلۡمِيزَانَ ٩

وَٱلۡأَرۡضَ وَضَعَهَا لِلۡأَنَامِ ١٠

فِيهَا فَٰكِهَةٞ وَٱلنَّخۡلُ ذَاتُ ٱلۡأَكۡمَامِ ١١

**11.** Humo mna matunda na mitende yenye makarara ya matunda. Na humo kuna majani yenye maganda, ambayo ni chakula chenu na cha wanyama wenu.

وَٱلۡحَبُّ ذُو ٱلۡعَصۡفِ وَٱلرَّيۡحَانُ ١٢

**12.** Na humo mna kila mmea wenye harufu nzuri.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٣

**13.** Bas ni neema gani za Mola wenu, za kidini na za kidunia, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»? Na ni jawabu nzuri lililoje la majini alipowasomea Nabii, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), sura hii, kila akisoma kwenye aya hii walikuwa wakisema, «Hakuna chochote miongoni mwa neema zako, ewe Mola wetu, tunachokanusha. Sifa njema zote ni zako.» Na hivi ndivyo inavyotakiwa kwa mja anapoelezewa neema za Allah Mtukufu na mema Yake akubali na amshukuru Allah Mtukufu kwa neema hizo.

خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِن صَلۡصَٰلٖ كَٱلۡفَخَّارِ ١٤

**14.** Amemuumba baba wa wanadamu, naye ni Ãdam, kwa udongo mkavu kama vyungu.

وَخَلَقَ ٱلۡجَآنَّ مِن مَّارِجٖ مِّن نَّارٖ ١٥

**15.** Na Amemuumba Iblisi, naye ni katika majini, kwa cheche za moto uliochanganyika .

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٦

**16.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

رَبُّ ٱلۡمَشۡرِقَيۡنِ وَرَبُّ ٱلۡمَغۡرِبَيۡنِ ١٧

**17.** Mola wa pande mbili za Mashariki ya jua, katika kusi na kaskazi, na Mola wa pande mbili za Magharibi ya jua, katika kusi na kaskazi, kwani vyote viko chini ya uendeshaji Wake na ulezi Wake.

**18.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٨

**19.** Allah Mtukufu Ameyachanganya maji ya bahari mbili, tamu na chumvi, yanakutana.

مَرَجَ ٱلۡبَحۡرَيۡنِ يَلۡتَقِيَانِ ١٩

**20.** Baina yake kuna kizuizi, kila moja haiingii sehemu ya nyingine na kuiondoa sifa yake, bali ya tamu yanabaki kuwa tamu na ya chumvi yanabaki kuwa chumvi pamoja na kukutana kwake.

بَيۡنَهُمَا بَرۡزَخٞ لَّا يَبۡغِيَانِ ٢٠

**21.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢١

**22.** Inatoka kwenye bahari mbili hizo, kwa uwezo wa Allah Mtukufu, lulu na marjani.

يَخۡرُجُ مِنۡهُمَا ٱللُّؤۡلُؤُ وَٱلۡمَرۡجَانُ ٢٢

**23.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٣

**24.** Ni Yake Yeye, Aliyetakasika na kutukuka, mamlaka ya kuyaendesha majahazi makubwa yanayotembea baharini kwa manufaa ya watu, yenye kusimamisha juu milongoti yake na matanga yake kama vile majabali.

وَلَهُ ٱلۡجَوَارِ ٱلۡمُنشَـَٔاتُ فِي ٱلۡبَحۡرِ كَٱلۡأَعۡلَٰمِ ٢٤

**25.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٥

**26.** Kila aliye juu ya uso wa ardhi miongoni mwa viumbe ni mwenye kuondoka na kuisha.

كُلُّ مَنۡ عَلَيۡهَا فَانٖ ٢٦

**27.** Na utasalia uso wa Mola wako Mwenye utukufu, ubora, kheri nyingi na upaji. Katika aya hii pana

وَيَبۡقَىٰ وَجۡهُ رَبِّكَ ذُو ٱلۡجَلَٰلِ وَٱلۡإِكۡرَامِ ٢٧

kuthibitisha sifa ya uso kwa Allah Mtukufu kwa namna inavyonasibiana na Yeye, kutakasika ni Kwake, bila kufananisha wala kueleza namna ulivyo.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٨﴾

**28.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

يَسۡـَٔلُهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ كُلَّ يَوۡمٍ هُوَ فِي شَأۡنٖ ﴿٢٩﴾

**29.** Wanamuomba Yeye walioko mbinguni na ardhini haja zao. Hakuna yoyote anayejitosheleza kutomhitajia Yeye, kutakasika ni Kwake. Kila siku Yeye Yuko kwenye jambo: Anatukuza na Anatweza, Anatoa na Anazuia.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٠﴾

**30.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

سَنَفۡرُغُ لَكُمۡ أَيُّهَ ٱلثَّقَلَانِ ﴿٣١﴾

**31.** Nitawatengea kipindi cha kuwahesabu na kuwalipa kwa matendo yenu mliyoyafanya, enyi vizito viwili:- majini na binadamu-, tuwatese watu wa maasia na tuwape malipo mema watu wa utiifu.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٢﴾

**32.** Ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ إِنِ ٱسۡتَطَعۡتُمۡ أَن تَنفُذُواْ مِنۡ أَقۡطَارِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ فَٱنفُذُواْۚ لَا تَنفُذُونَ إِلَّا بِسُلۡطَٰنٖ ﴿٣٣﴾

**33.** Enyi mkusanyiko wa majini na binadamu! Mkiweza kuikwepa amri ya Allah Mtukufu na uamuzi Wake kwa kukimbia kwenye pande za mbingu na ardhi basi fanyeni, na hamuwezi kufanya hivyo isipokuwa kwa nguvu na hoja na amri inayotoka kwa Allah Mtukufu Aliyetukuka. (Na vipi mtaweza kufanya hivyo na hali nyinyi hamzimilikii nafsi zenu manufaa yoyote wala madhara?).

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٤﴾

**34.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

يُرۡسَلُ عَلَيۡكُمَا شُوَاظٞ مِّن نَّارٖ وَنُحَاسٞ فَلَا تَنتَصِرَانِ ﴿٣٥﴾

**35.** Mtatumiwa cheche za moto na shaba iliyoyayushwa, mmiminiwe juu ya vichwa vyenu msiweze kusaidiana.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٦﴾

**36.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha?»

فَإِذَا ٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتۡ وَرۡدَةٗ كَٱلدِّهَانِ ﴿٣٧﴾

**37.** Na pindi mbingu itakapopasuka na kuachana Siku ya Kiyama, ikawa nyekundu kama rangi ya waridi na kama mafuta yaliyochemshwa na risasi iliyoyayushwa, kutokana na mambo magumu na vitisho vya Siku ya Kiyama.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٨﴾

**38.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يُسۡـَٔلُ عَن ذَنۢبِهِۦٓ إِنسٞ وَلَا جَآنّٞ ﴿٣٩﴾

**39.** Katika Siku hiyo Malaika hawatawauliza wale wahalifu, miongoni mwa binadamu na majini, kuhusu dhambi zao.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٠﴾

**40.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

يُعۡرَفُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ بِسِيمَٰهُمۡ فَيُؤۡخَذُ بِٱلنَّوَٰصِي وَٱلۡأَقۡدَامِ ﴿٤١﴾

**41.** Malaika watawajua wahalifu kwa alama zao, hapo wawashike kwenye paji za vichwa vyao na nyayo zao wawarushe Motoni.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٢﴾

**42.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِي يُكَذِّبُ بِهَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ﴿٤٣﴾

**43.** Wataambiwa hao wahalifu kwa njia ya kulaumiwa na kudhalilishwa, «Huu ndio moto wa Jahanamu

ambao wahalifu duniani walikuwa wakiukanusha».

يَطُوفُونَ بَيۡنَهَا وَبَيۡنَ حَمِيمٍ ءَانٖ ﴿٤٤﴾

**44.** Mara wanaadhibiwa kwenye *Jaḥīm*, na mara nyingine wananyweshwa *Ḥamīm*, nacho ni kinywaji kilichofikia upeo wa ukali wa moto, kinakata tumbo na sehemu za ndani ya mbavu.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٥﴾

**45.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

وَلِمَنۡ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ جَنَّتَانِ ﴿٤٦﴾

**46.** Na anayemcha Allah Mtukufu, miongoni mwa waja Wake binadamu na majini, akaogopa kusimama kwake mbele Yake, akamtii na akaacha kumuasi atakuwa na mabustani mawili ya Pepo.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٧﴾

**47.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

ذَوَاتَآ أَفۡنَانٖ ﴿٤٨﴾

**48.** Mabustani mawili hayo ya Pepo yana matawi yaliyostawi kwa matunda ya kila aina.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٩﴾

**49.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

فِيهِمَا عَيۡنَانِ تَجۡرِيَانِ ﴿٥٠﴾

**50.** Katika Pepo mbili hizo kuna chemchemi mbili za maji zinazopita katikati yake.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥١﴾

**51.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

فِيهِمَا مِن كُلِّ فَٰكِهَةٖ زَوۡجَانِ ﴿٥٢﴾

**52.** Katika mabustani hayo mawili ya Pepo kuna sampuli mbili za kila aina ya matunda.

| | |
|---|---|
| **53.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٣﴾ |
| **54.** Na wale wanaoogopa kusimama mbele ya Mola Wao watakuwa na mabustani mawili ya Pepo, ambayo ndani yake watastarehe, hali ya kutegemea juu ya matandiko yaliyojazwa dibaji nzito. Na matunda ya mabustani mawili hayo ya pepo yako karibu nao. | مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشِۭ بَطَآئِنُهَا مِنۡ إِسۡتَبۡرَقٖۚ وَجَنَى ٱلۡجَنَّتَيۡنِ دَانٖ ﴿٥٤﴾ |
| **55.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٥﴾ |
| **56.** Katika matandiko hayo kuna wanawake ambao macho yao yanawatazama waume zao tu, hawawatazami wengine, wamefungamana na wao. Hakuna aliyewaingilia, kabla ya hao waume zao, binadamu yoyote wala jini. | فِيهِنَّ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرۡفِ لَمۡ يَطۡمِثۡهُنَّ إِنسٞ قَبۡلَهُمۡ وَلَا جَآنّٞ ﴿٥٦﴾ |
| **57.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٧﴾ |
| **58.** Kana kwamba hawa wake wa kihurulaini ni yakuti na marijani katika sifa zao na uzuri wao. | كَأَنَّهُنَّ ٱلۡيَاقُوتُ وَٱلۡمَرۡجَانُ ﴿٥٨﴾ |
| **59.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٩﴾ |
| **60.** Hatakua na malipo yoyote, huyu aliyekuwa mwema wa matendo duniani, isipokuwa kufanyiwa wema kwa kupewa Pepo huko Akhera. | هَلۡ جَزَآءُ ٱلۡإِحۡسَٰنِ إِلَّا ٱلۡإِحۡسَٰنُ ﴿٦٠﴾ |
| **61.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»? | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦١﴾ |

**62.** Na chini ya mabustani ya Pepo mawili yaliyotangulia kuna mabustani ya Pepo mawili mengine.

وَمِن دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ﴿٦٢﴾

**63.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٣﴾

**64.** Mabustani haya mawili ni rangi ya kijani. Ujani wake umeiva sana mapaka umeingia kwenye weusi.

مُدۡهَآمَّتَانِ ﴿٦٤﴾

**65.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٥﴾

**66.** Ndani ya mabustani mawili hayo ya Peponi kuna chemchemi mbili zenye kububujika maji daima bila kukatika.

فِيهِمَا عَيۡنَانِ نَضَّاخَتَانِ ﴿٦٦﴾

**67.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٧﴾

**68.** Kwenye mabustani hayo mawili kuna aina za matunda, mitende na mikomamanga.

فِيهِمَا فَٰكِهَةٞ وَنَخۡلٞ وَرُمَّانٞ ﴿٦٨﴾

**69.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٩﴾

**70.** Ndani ya mabustani haya manne ya Pepo kuna wake walio wema wa tabia na wazuri wa nyuso.

فِيهِنَّ خَيۡرَٰتٌ حِسَانٞ ﴿٧٠﴾

**71.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧١﴾

**72.** Mahurulaini wenye macho mapana, waliositiriwa na kuhifadhiwa mahemani.

حُورٞ مَّقۡصُورَٰتٞ فِي ٱلۡخِيَامِ ﴿٧٢﴾

**73.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٣﴾

لَمۡ يَطۡمِثۡهُنَّ إِنسٞ قَبۡلَهُمۡ وَلَا جَآنّٞ ٧٤

**74.** Hawajaingiliwa Mahurulaini hawa na binadamu yoyote wala jini kabla ya waume zao.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٥

**75.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ رَفۡرَفٍ خُضۡرٖ وَعَبۡقَرِيٍّ حِسَانٖ ٧٦

**76.** Hali ya kuwa wameegemea kwenye mito yenye mifuko ya rangi ya kijani na matandiko mazuri.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٧

**77.** Basi ni neema gani za Mola wenu, «enyi mkusanyiko wa majini na binadamu, mnazikanusha»?

تَبَٰرَكَ ٱسۡمُ رَبِّكَ ذِي ٱلۡجَلَٰلِ وَٱلۡإِكۡرَامِ ٧٨

**78.** Zimekithiri mno baraka za Jina la Mola wako, na kheri Zake zimekuwa nyingi, Mwenye haiba kubwa, utukufu wenye kukamilika na ikramu kwa wenye kumtegemea Yeye.

## SURA YA AL-WĀQI'AH

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

1. Kitakaposimama Kiyama.
2. Hakutakuwa na yoyote mwenye kukanusha kusimama kwake.
3. Ni chenye kuwainamisha chini maadui wa Allah Mtukufu ndani ya Moto, na ni chenye kuwainua juu Peponi wale wenye kumtegemea.
4. Itakapotikiswa ardhi mtikiso wa nguvu.
5. Na yakamumunyuliwa majabali mmumunyuo wa kina.
6. Yakawa vumbi lenye kuruka angani lililosukumwa na upepo.
7. Na mkawa, (enyi viumbe), makundi matatu.
8. Kundi la watu wa upande wa kulia, wenye daraja kubwa. Ni kikubwa kilioje cheo chao!
9. Kuna na kundi la watu wa upande wa kushoto, wenye daraja duni. Ni mbaya iliyoje hali yao!
10. Na wale waliotangulia mbele kwenye kheri duniani ndio wenye kutangulia mbele kwenye daraja za juu huko Akhera.
11. Wao ndio waliokurubishwa kwa Allah Mtukufu.
12. Mola wao Atawatia kwenye mabustani ya Pepo ya starehe.

## سُورَةُ الوَاقِعَةِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا وَقَعَتِ ٱلْوَاقِعَةُ ١

لَيْسَ لِوَقْعَتِهَا كَاذِبَةٌ ٢

خَافِضَةٌ رَّافِعَةٌ ٣

إِذَا رُجَّتِ ٱلْأَرْضُ رَجًّا ٤

وَبُسَّتِ ٱلْجِبَالُ بَسًّا ٥

فَكَانَتْ هَبَآءً مُّنۢبَثًّا ٦

وَكُنتُمْ أَزْوَٰجًا ثَلَٰثَةً ٧

فَأَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ ٨

وَأَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ ٩

وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلسَّٰبِقُونَ ١٠

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلْمُقَرَّبُونَ ١١

فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ١٢

ثُلَّةٌ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣

**13.** Watayaingia watu wengi wa mwanzo wa *ummah* huu, na *ummah* wengineo wasiokuwa wao.

وَقَلِيلٌ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ ١٤

**14.** Na wachache miongoni mwa watu wa mwisho wa *ummah* huu.

عَلَىٰ سُرُرٍ مَّوۡضُونَةٍ ١٥

**15.** Wakiwa juu ya vitanda vilivyofumwa kwa dhahabu.

مُّتَّكِـِٔينَ عَلَيۡهَا مُتَقَٰبِلِينَ ١٦

**16.** Na wakiwa katika hali ya kuviegemea na huku wanaelekeana na kukutana.

يَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٌ مُّخَلَّدُونَ ١٧

**17.** Wanawazunguka wao na kuwatumikia watumishi vijana wasiozeeka wala kufa.

بِأَكۡوَابٍ وَأَبَارِيقَ وَكَأۡسٍ مِّن مَّعِينٍ ١٨

**18.** Wakiwa na vikombe, mabirika na gilasi kutoka kwenye chemchemi ya pombe yenye kupita ndani ya Pepo.

لَّا يُصَدَّعُونَ عَنۡهَا وَلَا يُنزِفُونَ ١٩

**19.** Na hawaumwi na vichwa kutokana nayo wala hawarukwi na akili.

وَفَٰكِهَةٍ مِّمَّا يَتَخَيَّرُونَ ٢٠

**20.** Na watawazunguka wao watumishi vijana na kila kitu wanachokichagua miongoni mwa matunda.

وَلَحۡمِ طَيۡرٍ مِّمَّا يَشۡتَهُونَ ٢١

**21.** Na nyama ya ndege ambayo nafsi zao inavutika nayo.

وَحُورٌ عِينٌ ٢٢

**22.** Na watakuwa na wanawake wenye macho makubwa.

كَأَمۡثَٰلِ ٱللُّؤۡلُوِ ٱلۡمَكۡنُونِ ٢٣

**23.** Kwa usafi wao na uzuri wao, ni kama lulu iliyohifadhiwa ndani ya mashaza yake.

جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٤

**24.** Hayo ni malipo yao kwa yale waliokuwa wakiyafanya duniani.

لَا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوٗا وَلَا تَأۡثِيمًا ٢٥

**25.** Hawatasikia humo Peponi ubatilifu wala yale ya kuwatia madhambini.

إِلَّا قِيلٗا سَلَٰمٗا سَلَٰمٗا ٢٦

**26.** Isipokuwa maneno yasiyokuwa na kasoro hizi na kusalimiana wao kwa wao.

وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡيَمِينِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلۡيَمِينِ ٢٧

**27.** Na watu wa upande wa kulia ni kikubwa kilioje cheo chao na malipo yao!

فِي سِدۡرٖ مَّخۡضُودٖ ٢٨

**28.** Watakuwa kwenye mikunazi isiyo na miba.

وَطَلۡحٖ مَّنضُودٖ ٢٩

**29.** Na ndizi zilizopandana na kupangika kila ndizi juu ya nyingine.

وَظِلّٖ مَّمۡدُودٖ ٣٠

**30.** Na vivuli vya daima visivyoondoka.

وَمَآءٖ مَّسۡكُوبٖ ٣١

**31.** Na maji yanayotembea yasiyokatika.

وَفَٰكِهَةٖ كَثِيرَةٖ ٣٢

**32.** Na matunda mengi.

لَّا مَقۡطُوعَةٖ وَلَا مَمۡنُوعَةٖ ٣٣

**33.** yasiyomalizika wala kuwaishia, wala hakuna kizuizi chochote kinachowazuia wao kuyafikia.

وَفُرُشٖ مَّرۡفُوعَةٍ ٣٤

**34.** Na matandiko yaliyoinuliwa juu ya vitanda.

إِنَّآ أَنشَأۡنَٰهُنَّ إِنشَآءٗ ٣٥

**35.** Sisi tumewaumba wanawake wa watu wa Peponi umbile ambalo silo lile umbile lililokuwa duniani, umbile lililokamilika lisilokubali kutoweka.

فَجَعَلۡنَٰهُنَّ أَبۡكَارًا ٣٦

**36.** Na tumewafanya ni wanawali wenye kujipendekeza kwa waume zao.

عُرُبًا أَتۡرَابٗا ٣٧

**37.** Hali ya kuwa ni marika moja na wao kimiaka.

لِّأَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٣٨

**38.** Tumewaumbia wanawake hao watu wa upande wa kulia.

ثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٩

**39.** Nao ni kundi la watu wengi wa mwanzo.

وَثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ ٤٠

**40.** Na kundi la watu wengi wa mwisho.

وَأَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ ٤١

**41.** Na watu wa upande wa kushoto, ni mbaya iliyoje hali yao na malipo yao!

فِي سَمُومٖ وَحَمِيمٖ ٤٢

**42.** Watakuwa kwenye upepo wa moto utokanao na joto la Moto wa

Jahanamu utakaozuia pumzi zao, na maji moto yanayochemka.

وَظِلّٖ مِّن يَحۡمُومٖ ﴿٤٣﴾

**43.** Na kivuli cha moshi mweusi sana.

لَّا بَارِدٖ وَلَا كَرِيمٍ ﴿٤٤﴾

**44.** Usio na mashukio baridi wala mandhari mazuri.

إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَبۡلَ ذَٰلِكَ مُتۡرَفِينَ ﴿٤٥﴾

**45.** Kwani wao walikuwa duniani wakijistarehesha kwa vitu vya haramu, wakijiepusha na yale ambayo Mitume walikuja nayo.

وَكَانُواْ يُصِرُّونَ عَلَى ٱلۡحِنثِ ٱلۡعَظِيمِ ﴿٤٦﴾

**46.** Na walikuwa wamesimama wima katika kumkanusha Allah Mtukufu na kumshirikisha na kumuasi, na hawakuwa na nia ya kutubia kwa hayo.

وَكَانُواْ يَقُولُونَ أَئِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ﴿٤٧﴾

**47.** Na walikuwa wakisema hali ya kukanusha Ufufuzi, «Je hivi sisi tutafufuliwa tutakapokufa na tukawa mchanga na mifupa iliyochakaa?» Maneno yao hayo yanaonesha kuwa wao walikuwa wakiliona jambo hili la kufufuliwa kuwa liko mbali na ukweli na wakilikanusha.

أَوَ ءَابَآؤُنَا ٱلۡأَوَّلُونَ ﴿٤٨﴾

**48.** Je tutafufuliwa sisi na hali baba zetu waliotangulia wamekuwa mchanga uliotapakaa kwenye ardhi?

قُلۡ إِنَّ ٱلۡأَوَّلِينَ وَٱلۡأٓخِرِينَ ﴿٤٩﴾

**49.** Sema uwaambie, «Hakika wa mwanzo na wa mwisho miongoni mwa binadamu».

لَمَجۡمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَٰتِ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ﴿٥٠﴾

**50.** Watakusanywa katika Siku iliyowekewa wakati maalumu, nayo ni Siku ya Kiyama.

ثُمَّ إِنَّكُمۡ أَيُّهَا ٱلضَّآلُّونَ ٱلۡمُكَذِّبُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Kisha nyinyi, enyi mliopotea njia ya uongofu mnaokanusha onyo la Allah Mtukufu na agizo Lake.

لَأٓكِلُونَ مِن شَجَرٖ مِّن زَقُّومٖ ﴿٥٢﴾

**52.** Ni wenye kula kwenye na mti wa *zaqqūm*.

فَمَالِـُٔونَ مِنۡهَا ٱلۡبُطُونَ ٥٣

**53.** Nao ni katika miti mibaya zaidi, na ni wenye kujaza matumbo yenu kwa sababu ya ukali wa njaa.

فَشَٰرِبُونَ عَلَيۡهِ مِنَ ٱلۡحَمِيمِ ٥٤

**54.** Na ni wenye kunywa maji yaliyo moto sana hadi mwisho, yasiyomaliza kiu.

فَشَٰرِبُونَ شُرۡبَ ٱلۡهِيمِ ٥٥

**55.** Mtayanywa maji hayo kwa wingi kama vile ngamia wenye kiu wasioshiba maji kwa ugonjwa uliowapata.

هَٰذَا نُزُلُهُمۡ يَوۡمَ ٱلدِّينِ ٥٦

**56.** Adhabu hii watakayoipata ndiyo zawadi waliyoandaliwa Siku ya Kiyama. Katika haya kuna kuwalaumu na kuwacheza shere.

نَحۡنُ خَلَقۡنَٰكُمۡ فَلَوۡلَا تُصَدِّقُونَ ٥٧

**57.** Sisi tumewaumba, (enyi watu), na hamkuwa kitu chochote. Basi si muamini kuwa kuna kufufuliwa?

أَفَرَءَيۡتُم مَّا تُمۡنُونَ ٥٨

**58.** Mnayaonaje maji ya manii mnayomwaga ndani ya vizazi vya wake zenu?

ءَأَنتُمۡ تَخۡلُقُونَهُۥٓ أَمۡ نَحۡنُ ٱلۡخَٰلِقُونَ ٥٩

**59.** Je nyinyi ndio mnaomuumba mwanadamu kutokana na maji hayo au ni sisi ndio wenye kuumba?

نَحۡنُ قَدَّرۡنَا بَيۡنَكُمُ ٱلۡمَوۡتَ وَمَا نَحۡنُ بِمَسۡبُوقِينَ ٦٠

**60.** Sisi tumekadiria kifo kwenu na si wenye kushindwa.

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ أَمۡثَٰلَكُمۡ وَنُنشِئَكُمۡ فِي مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٦١

**61.** Si wenye kushindwa kubadilisha umbo lenu Siku ya Kiyama na kuwaumba kwa sifa na namna msizozijua.

وَلَقَدۡ عَلِمۡتُمُ ٱلنَّشۡأَةَ ٱلۡأُولَىٰ فَلَوۡلَا تَذَكَّرُونَ ٦٢

**62.** Na hakika mlijua kuwa Allah Mtukufu Aliwaumba uumbaji wa kwanza na hamkuwa kitu chochote. Basi si mkumbuke uwezo wa Allah Mtukufu wa kuwaumba mara nyingine?

**63.** Mnazionaje mbegu mnazozipanda?

أَفَرَءَيْتُم مَّا تَحْرُثُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Je ni nyinyi mnaoziotesha kutoka ardhini? Sisi ndio tunaozistawisha na kuziotesha ardhini.

ءَأَنتُمْ تَزْرَعُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلزَّٰرِعُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Lau tungetaka tungeifanya mimea inayotokana na mbegu hizo kuwa kavu, isiwezekane kunufaika nayo kwa kula.

لَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَٰهُ حُطَٰمًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Mkawa mnaona ajabu kwa kilichoipata mimea yenu na mnasema, «Sisi tumepata hasara na ni wenye kuumia».

إِنَّا لَمُغْرَمُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Bali sisi tumekoseshwa riziki.

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Mnayaonaje maji mnayokunywa ili mhuike kwayo?

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلْمَآءَ ٱلَّذِى تَشْرَبُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Je ni nyinyi mliyoyateremsha kutoka kwenye mawingu hadi kwenye kituo cha ardhi au ni sisi tuliyoyateremsha ili kuwarehemu nyinyi?

ءَأَنتُمْ أَنزَلْتُمُوهُ مِنَ ٱلْمُزْنِ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنزِلُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Lau tungetaka tungeyafanya maji haya yawe na chumvi sana, ikawa haiwezekani kunufaika nayo kwa kunywa wala kwa mimea. Basi si mumshukuru Mola wenu kwa kuteremsha maji tamu kwa kuwanufaisha nyinyi?

لَوْ نَشَآءُ جَعَلْنَٰهُ أُجَاجًا فَلَوْلَا تَشْكُرُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Mnauonaje moto mnaouwasha?

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلنَّارَ ٱلَّتِى تُورُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Je ni nyinyi mlioufanya mti wake, unaozalisha moto kwa kukwaruzwa, upatikane au ni sisi tulioufanya upatikane?

ءَأَنتُمْ أَنشَأْتُمْ شَجَرَتَهَآ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنشِـُٔونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Sisi tumeufanya moto wenu mnaouwasha ni ukumbusho kwenu wa Moto wa Jahanamu na pia ni manufaa kwa wasafiri.

نَحْنُ جَعَلْنَٰهَا تَذْكِرَةً وَمَتَٰعًا لِّلْمُقْوِينَ ﴿٧٣﴾

| | |
|---|---|
| **74.** Basi mtakase Mola wako, (ewe Nabii), Aliye mtukufu Mwenye ukamilifu wa majina na sifa, Mwingi wa wema na kheri. | فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ٧٤ |
| **75.** Allah Mtukufu Anaapa kwa materemko ya nyota nyakati za kuzama kwake mbinguni. | ۞ فَلَآ أُقۡسِمُ بِمَوَٰقِعِ ٱلنُّجُومِ ٧٥ |
| **76.** Nacho ni kiapo kikubwa lau mngejua kadiri yake. | وَإِنَّهُۥ لَقَسَمٞ لَّوۡ تَعۡلَمُونَ عَظِيمٌ ٧٦ |
| **77.** Hakika hii Qur'ani iliyoteremshiwa Muhammad, ni Qur'ani yenye manufaa makubwa, yenye kheri nyingi, na yenye elimu tele. | إِنَّهُۥ لَقُرۡءَانٞ كَرِيمٞ ٧٧ |
| **78.** Iliyo ndani ya Kitabu kilichohifadhiwa, (kilichofichwa na macho ya viumbe), nacho ni Kitabu ambacho kiko mikononi mwa Malaika. | فِي كِتَٰبٖ مَّكۡنُونٖ ٧٨ |
| **79.** Hawaigusi Qur'ani isipokuwa malaika watukufu ambao Allah Mtukufu Amewasafisha na aibu na madhambi. Na pia hawaigusi isipokuwa watu waliojitwaharisha na ushirikina na janaba na ukosefu wa udhu. | لَّا يَمَسُّهُۥٓ إِلَّا ٱلۡمُطَهَّرُونَ ٧٩ |
| **80.** Na hii Qur'ani tukufu imeteremshwa kutoka kwa Mola wa viumbe vyote, kwani ndiyo haki isiyo na shaka ndani yake. | تَنزِيلٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٠ |
| **81.** Je hii Qur'ani, enyi washirikina, mnaikanusha? | أَفَبِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِ أَنتُم مُّدۡهِنُونَ ٨١ |
| **82.** Na je mnaifanya shukrani yenu kwa neema za Mola wenu ni kuzikanusha na kuzikufuru? Hapa pana makaripio kwa anayedharau amri za Qur'ani na kutojali mwito wake. | وَتَجۡعَلُونَ رِزۡقَكُمۡ أَنَّكُمۡ تُكَذِّبُونَ ٨٢ |

| | |
|---|---|
| **83.** Basi je mnaweza pindi roho ya mmoja wenu inapofika kwenye koo katika uchungu wa kifo. | فَلَوْلَآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلْحُلْقُومَ ﴿٨٣﴾ |
| **84.** Na hali nyinyi mmehudhuria mnamtazama, kuizuia roho yake ibaki ndani ya mwili wake? Hamtaweza hilo! | وَأَنتُمْ حِينَئِذٍ تَنظُرُونَ ﴿٨٤﴾ |
| **85.** Na sisi tuko karibu na yeye zaidi, kupitia Malaika wetu, kuliko nyinyi, lakini nyinyi hamuwaoni. | وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُبْصِرُونَ ﴿٨٥﴾ |
| **86.** Na je mnaweza, iwapo nyinyi si wenye kuhesabiwa wala kulipwa kwa matendo yenu. | فَلَوْلَآ إِن كُنتُمْ غَيْرَ مَدِينِينَ ﴿٨٦﴾ |
| **87.** Kuirudisha roho kwenye mwili, iwapo nyinyi ni wakweli? (Hamtaweza kuirudisha). | تَرْجِعُونَهَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٨٧﴾ |
| **88.** Basi iwapo yule anayekufa ni kati ya watu wa upande wa kulia. | فَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ ﴿٨٨﴾ |
| **89.** Atapata rehema kunjufu na furaha, wakati wa kufa kwake, na kila kinachoifurahisha nafsi yake, na atapata Pepo ya starehe huko Akhera. | فَرَوْحٌ وَرَيْحَانٌ وَجَنَّتُ نَعِيمٍ ﴿٨٩﴾ |
| **90.** Na iwapo yule anayekufa ni kati ya watu wa upande wa kulia. | وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنْ أَصْحَٰبِ ٱلْيَمِينِ ﴿٩٠﴾ |
| **91.** Ataambiwa, «Umesalimika na kuwa kwenye amani, kwa kuwa wewe ni miongoni mwa watu wa upande wa kulia». | فَسَلَٰمٌ لَّكَ مِنْ أَصْحَٰبِ ٱلْيَمِينِ ﴿٩١﴾ |
| **92.** Na iwapo yule anayekufa ni miongoni mwa wenye kukanusha kufufuliwa, waliopotoka na njia ya uongofu. | وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلْمُكَذِّبِينَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٩٢﴾ |
| **93.** Basi atapata makaribisho ya kinywaji cha moto wa Jahanamu kilichochemshwa, (kilicho na moto wa kiwango cha mwisho). | فَنُزُلٌ مِّنْ حَمِيمٍ ﴿٩٣﴾ |

وَتَصۡلِيَةُ جَحِيمٍ ﴿٩٤﴾

**94.** Na atachomwa na Moto na ateseke na adhabu yake kali.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ حَقُّ ٱلۡيَقِينِ ﴿٩٥﴾

**95.** Hakika habari hizi tulizokuelezea, (ewe Mtume), ni ukweli wa yakini usio na shaka.

فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ﴿٩٦﴾

**96.** Basi litakase jina la Mola wako Aliyetukuka na umtakase na yale ambayo madhalimu na wenye kukanusha wanayasema. Allah Mtukufu Yuko juu ya yale wanayoyasema ujuu mkubwa sana.

## SURA YA AL-ḤADĬD

سُورَةُ الحَدِيدِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Vinamtakasa Allah Mtukufu viumbe Vyake vyote vilivyoko mbinguni na ardhini. Na Yeye ni Mshindi juu ya viumbe Vyake, Mwingi wa hekima katika uendeshaji mambo yao.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١

2. Ni Yake mamlaka ya mbinguni na ardhini na vilivyomo ndani yake. Yeye Ndiye Mmiliki Mwenye kuendesha mambo ya viumbe Vyake, Anahuisha na kufisha, na Yeye juu ya kila kitu ni Muweza, hakuna kinachomshinda Akikitaka kifanyike, Anachokitaka kinakuwa, na Asichokitaka hakiwi.

لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يُحۡيِۦ وَيُمِيتُۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٢

3. Yeye Ndiye wa Mwanzo Ambaye hakukuwa na chochote kabla Yake, na Ndiye wa Mwisho Ambaye hakuna kitu chochote baada Yake, na Ndiye Aliyejitokeza Ambaye hakuna kitu chochote juu Yake, na Ndiye wa ndani Ambaye hakuna kitu chochote kilicho karibu kuliko Yeye, na hakuna chochote kinachofichika Kwake ardhini wala mbinguni, na Yeye ni Mjuzi wa kila kitu.

هُوَ ٱلۡأَوَّلُ وَٱلۡأٓخِرُ وَٱلظَّٰهِرُ وَٱلۡبَاطِنُۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٌ ٣

4. Yeye Ndiye Aliyeumba mbingu na ardhi, kisha Akawa juu ya *'Arsh* Yake, iliyo juu ya viumbe Vyake vyote, kuwa Juu kunakonasibiana na utukufu Wake. Anavijua vinavyoingia ardhini, miongoni mwa mbegu, mvua na visivyokuwa hivyo, na vinavyotoka humo miongoni mwa mimea, nafaka na matunda, na vinavyoshuka kutoka

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٖ ثُمَّ ٱسۡتَوَىٰ عَلَى ٱلۡعَرۡشِۖ يَعۡلَمُ مَا يَلِجُ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا يَخۡرُجُ مِنۡهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعۡرُجُ فِيهَاۖ وَهُوَ مَعَكُمۡ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٤

mbinguni, miongoni mwa mvua na vinginevyo, na vinavyopanda huko, miongoni mwa Malaika na matendo (ya waja), na Yeye, kutakasika ni Kwake, Yuko pamoja na nyinyi kwa ujuzi Wake popote mnapokuwa. Na Allah Mtukufu ni Mwenye kuyaona matendo yenu mnayoyafanya na Atawalipa kwayo.

لَّهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَإِلَى ٱللَّهِ
تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٥

**5.** Ni Yake mamlaka ya mbinguni na ardhini, na Kwake Allah Mtukufu ndiko mwisho wa mambo ya viumbe, na Atawalipa kwa matendo yao.

يُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي
ٱلَّيۡلِۚ وَهُوَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٦

**6.** Anazitia saa za usiku zilizopungua ndani ya mchana na hivyo mchana ukaongezeka, na Anazitia saa za mchana ndani ya usiku, na hivyo usiku ukaongezeka. Na Yeye, kutakasika ni Kwake, ni Mjuzi wa yaliyomo ndani ya vifua vya viumbe Vyake.

ءَامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَأَنفِقُواْ مِمَّا
جَعَلَكُم مُّسۡتَخۡلَفِينَ فِيهِۖ فَٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَأَنفَقُواْ لَهُمۡ أَجۡرٞ
كَبِيرٞ ٧

**7.** Muaminini Allah Mtukufu na Mtume Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na mtoe katika mali ambazo Allah Mtukufu Amewaruzuku na Akawafanya nyinyi ni wasimamizi wa mali hizo. Basi wale walioamini miongoni mwenu, (enyi watu), na wakatoa mali zao watapata malipo makubwa.

وَمَا لَكُمۡ لَا تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلرَّسُولُ
يَدۡعُوكُمۡ لِتُؤۡمِنُواْ بِرَبِّكُمۡ وَقَدۡ أَخَذَ
مِيثَٰقَكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٨

**8.** Na mna udhuru gani wa nyinyi kutokubali upweke wa Allah Mtukufu na kutofuata sheria Zake kivitendo, na hali Mtume anawalingania juu ya hilo, na Allah Mtukufu Ashachukua ahadi zenu juu ya hilo? iwapo nyinyi ni wenye kumuamini Allah Mtukufu Muumba wenu?

## SURA YA AL-MULK

## سُورَةُ المُلۡكِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

تَبَٰرَكَ ٱلَّذِى بِيَدِهِ ٱلۡمُلۡكُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىۡءٖ قَدِيرٌ ١

1. Zimekithiri kheri za Allah Mtukufu na wema Wake kwa viumbe Vyake, Ambaye mkononi Mwake upo ufalme wa duniani na Akhera na mamlaka ya viwili hivyo, Anapitisha amri Yake na uamuzi Wake kwenye mamlaka Yake hayo, na Yeye kwa kila jambo ni Muweza. Faida inayopatikana katika aya hii ni kuwa inathibitisha sifa ya mkono kwa Allah Mtukufu Aliyetakasika na kutukuka, kwa namna inavyonasibiana na utukufu Wake.

ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلۡمَوۡتَ وَٱلۡحَيَوٰةَ لِيَبۡلُوَكُمۡ أَيُّكُمۡ أَحۡسَنُ عَمَلٗاۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡغَفُورُ ٢

2. Aliyeumba mauti na uhai ili awatahini nyinyi, (enyi watu), na kujua ni yupi miongoni mwenu aliye mwema wa matendo na utakasaji wa nia? Na Yeye Ndiye Mshindi Ambaye hakuna chochote kinachomshinda, Ndiye Mwingi wa msamaha kwa anayetubia miongoni mwa waja Wake. Katika aya hii pana kuhimiza kufanya utiifu na makemeo ya kutenda maasia.

ٱلَّذِى خَلَقَ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ طِبَاقٗاۖ مَّا تَرَىٰ فِى خَلۡقِ ٱلرَّحۡمَٰنِ مِن تَفَٰوُتٖۖ فَٱرۡجِعِ ٱلۡبَصَرَ هَلۡ تَرَىٰ مِن فُطُورٖ ٣

3. Aliyeumba mbingu saba zilizopangika, baadhi yake juu ya nyingine, huoni katika uumbaji wa Allah Mtukufu (Mwingi wa rehema), ewe mwenye kuangalia, tofauti yoyote, basi rudia tena kuangalia mbinguni: je unaona mpasuko wowote au nyufa?

ثُمَّ ٱرۡجِعِ ٱلۡبَصَرَ كَرَّتَيۡنِ يَنقَلِبۡ إِلَيۡكَ ٱلۡبَصَرُ خَاسِئٗا وَهُوَ حَسِيرٞ ٤

4. Kisha rudia kuangalia tena, mara kwa mara, yatakurudia hayo macho yakiwa manyonge na dhalili,

hayataona upungufu wowote, na yatapatwa na usumbufu na uchovu.

5. Na hakika tumeupamba uwingu wa karibu unaoonekana na macho kwa nyota kubwa zenye kung'ara, na tumezifanya nyota hizo ni vimondo vyenye kuwachoma wenye kusikiliza kwa kuiba miongoni mwa mashetani, na tumewaandalia huko Akhera adhabu ya Moto wenye kuwaka, watakua ni wenye kuadhibika kwa joto lake.

وَلَقَدۡ زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِمَصَٰبِيحَ وَجَعَلۡنَٰهَا رُجُومٗا لِّلشَّيَٰطِينِۖ وَأَعۡتَدۡنَا لَهُمۡ عَذَابَ ٱلسَّعِيرِ ٥

6. Na wenye kumkanusha Mola wao watapata adhabu ya moto wa Jahanamu, na ubaya zaidi wa mahali pa mtu kurejea ni huo moto wa Jahanamu!

وَلِلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡ عَذَابُ جَهَنَّمَۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٦

7. Waingizwapo hao wakanushaji ndani ya moto wa Jahanamu, watausikia ukitoa sauti kali yenye kutisha, huku ukichemka machemko makali sana.

إِذَآ أُلۡقُواْ فِيهَا سَمِعُواْ لَهَا شَهِيقٗا وَهِيَ تَفُورُ ٧

8. Unakaribia huo moto wa Jahanamu kupasuka kwa ukali wa hasira ulizonazo juu ya wakanushaji. Kila linapotiwa humo kundi la watu, wale wawakilishi wa kusimamia mambo ya huo moto wa Jahanamu wanawauliza kwa njia ya kuwalaumu na kuwakaripia: Je kwani hakuwajia, huko duniani, mjumbe wa kuwatahadharisha na adhabu hii ambayo nyinyi mmo ndani yake?

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ ٱلۡغَيۡظِۖ كُلَّمَآ أُلۡقِيَ فِيهَا فَوۡجٞ سَأَلَهُمۡ خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَذِيرٞ ٨

9. Watawajibu kwa kusema, Ndio! Tumejiwa na Mjumbe anayetoka kwa Allah Mtukufu, akatuonya na tukamkanusha na tukasema kuhusu miujiza aliyokuja nayo: Allah Mtukufu hakumteremshia binadamu

قَالُواْ بَلَىٰ قَدۡ جَآءَنَا نَذِيرٞ فَكَذَّبۡنَا وَقُلۡنَا مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٍ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ كَبِيرٖ ٩

kitu chochote. nyinyi si kingine, (enyi Mitume), isipokuwa mmeenda mbali na haki.

وَقَالُواْ لَوۡ كُنَّا نَسۡمَعُ أَوۡ نَعۡقِلُ مَا كُنَّا فِيٓ أَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١٠

**10.** Na watasema kwa kukubali makosa, «Lau tungekua tunasikia usikivu wa mwenye kutafuta haki, au tunafikiria juu ya yale tunayoitiwa kwayo, tusingekua kati ya watu wa Motoni».

فَٱعۡتَرَفُواْ بِذَنۢبِهِمۡ فَسُحۡقٗا لِّأَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١١

**11.** Hivyo basi wakakubali kukanusha kwao na kukufuru kwao kulikowafanya wastahili adhabu ya Moto. Basi kuwa mbali na rehema za Allah Mtukufu ni kwa watu wa Motoni!

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٞ ١٢

**12.** Hakika wale wanaomuogopa Mola wao, wakamuabudu hali wako mbali na macho ya watu, na wanaiogopa adhabu ya Akhera kabla hawajaiona, watapata msamaha wa dhambi zao kutoka kwa Allah Mtukufu na malipo mema makubwa ambayo ni Pepo.

وَأَسِرُّواْ قَوۡلَكُمۡ أَوِ ٱجۡهَرُواْ بِهِۦٓۖ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١٣

**13.** Na yaficheni maneno yenu, (enyi watu), katika jambo lolote miongoni mwa mambo yenu, au yadhihirisheni, kwani yote mawili mbele ya Allah Mtukufu ni sawa. Hakika Yeye, kutakasika ni Kwake, ni Mjuzi wa yaliyomo ndani ya vifua, yatafichika vipi maneno yenu na matendo yenu Kwake?

أَلَا يَعۡلَمُ مَنۡ خَلَقَ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلۡخَبِيرُ ١٤

**14.** kwani hajui, Mola wa viumbe, viumbe Vyake na mambo yao wakati Yeye Ndiye Aliyewaumba, Akalitengeneza umbo lao na Akalifanya zuri? Na Yeye Ndiye Mpole kwa waja Wake, Ndiye Mwenye kuwatambua wao na matendo yao.

هُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ ذَلُولًا فَٱمْشُوا۟ فِى مَنَاكِبِهَا وَكُلُوا۟ مِن رِّزْقِهِۦ ۖ وَإِلَيْهِ ٱلنُّشُورُ ١٥

**15.** Allah Mtukufu Peke Yake Ndiye Aliyewafanyia ardhi iwe nyepesi iliyotayarishwa mpate kutulia juu yake. Basi tembeeni sehemu zake na pande zake na mle riziki ya Allah Mtukufu Anayowatolea humo. Na Kwake Yeye Peke Yake ndio kuna Ufufuzi kutoka makaburini mwenu ili mhesabiwe na mlipwe.
Katika hii aya pana ishara ya kuhimiza utafutaji riziki na uchumaji. Pia pana dalili kuwa Allah Mtukufu Ndiye Muabudiwa wa haki Peke Yake Asiye na mshirika, na pana dalili ya uwezo Wake, kukumbusha neema Zake na kuonya kuelemea duniani.

ءَأَمِنتُم مَّن فِى ٱلسَّمَآءِ أَن يَخْسِفَ بِكُمُ ٱلْأَرْضَ فَإِذَا هِىَ تَمُورُ ١٦

**16.** Je mmesalimika, (enyi makafiri wa *Makkah)*, na Allah Mtukufu Aliye mbinguni kuwa Hatawadidimiza ardhini ikawa inatetemeka na nyinyi mpaka mkaangamia?

أَمْ أَمِنتُم مَّن فِى ٱلسَّمَآءِ أَن يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ۖ فَسَتَعْلَمُونَ كَيْفَ نَذِيرِ ١٧

**17.** Au mmesalimika kuwa Allah Mtukufu Aliye juu ya mbingu Hatawatumia upepo wenye kuwapiga mawe madogomadogo? basi mtajua, (enyi makafiri), kua likoje onyo langu kwenu mnapoiona adhabu. Na huko kujua wakati huo hakutawanufaisha.
Katika hii aya pana kuthibitisha kuwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Yuko juu kwa namna inayonasibiana na utukufu Wake, kutakasika ni Kwake.

وَلَقَدْ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ١٨

**18.** Kwa hakika walikanusha wale waliokuwa kabla ya makafiri wa *Makkah* kama vile watu wa Nûḥ, ʿĀd na Thamūd walivyowakanusha Mitume wao. Basi kulikuwa namna gani kule kuwakasirikia kwangu na kuwageuzia kwangu neema

waliyokuwa nayo kwa kuwateremshia adhabu na kuwaangamiza?

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَى ٱلطَّيۡرِ فَوۡقَهُمۡ صَٰٓفَّٰتٖ وَيَقۡبِضۡنَۚ مَا يُمۡسِكُهُنَّ إِلَّا ٱلرَّحۡمَٰنُۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَيۡءِۭ بَصِيرٌ ١٩

**19.** Je kwani walighafilika hawa makafiri wasiwatazame ndege juu yao wakiwa wanazikunjua mbawa zao angani na wakati mwingine wanazikunja na kuzitia mbavuni mwao? Hakuna mwenye kuwahifadhi wasianguke wakiwa katika hali hiyo isipokuwa Mwingi wa rehema. Hakika Yeye Anaona kila kitu, hakuna upungufu wala tofauti.

أَمَّنۡ هَٰذَا ٱلَّذِى هُوَ جُندٞ لَّكُمۡ يَنصُرُكُم مِّن دُونِ ٱلرَّحۡمَٰنِۚ إِنِ ٱلۡكَٰفِرُونَ إِلَّا فِي غُرُورٍ ٢٠

**20.** Bali ni nani huyu ambaye, kulingana na madai yenu, (enyi makafiri), kuwa ni kundi lenu, anayewanusuru asiyekuwa Allah Mtukufu Mwingi wa rehema, iwapo Yeye Atawatakia baya? Makafiri hawakuwa, katika madai yao isipokuwa wako katika kudanganywa na kupotezwa na Shetani.

أَمَّنۡ هَٰذَا ٱلَّذِى يَرۡزُقُكُمۡ إِنۡ أَمۡسَكَ رِزۡقَهُۥۚ بَل لَّجُّواْ فِي عُتُوّٖ وَنُفُورٍ ٢١

**21.** Bali ni nani huyo mpaji anayedhaniwa atakayewapa nyinyi riziki iwapo Yeye Atazuia riziki Yake na Atawakatalia kuwapa? Bali makafiri wanaendelea kwenye ukiukaji wao na upotevu wao wakiwa katika hali ya ushindani, kujiona na kuikimbia haki, hawaisikii wala hawaifuati.

أَفَمَن يَمۡشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجۡهِهِۦٓ أَهۡدَىٰٓ أَمَّن يَمۡشِي سَوِيًّا عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٢٢

**22.** Je huyu anayetembea akiwa kichwa chake kimeinama hajui pa kuelekea wala namna ya kutembea ndiye aliyeko kwenye uongofu zaidi au ni yule anayetembea sawasawa? akiwa na kimo kilicholingana, aliye mzima, afuataye njia iliyo ya wazi isiyokuwa na kupinda? Na huu ni mfano Allah Mtukufu Amempigia kafiri na muumini.

قُلْ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنشَأَكُمْ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ ۖ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٢٣﴾

**23.** Allah Mtukufu Ndiye Aliyewapatisha nyinyi kutoka kwenye hali ya kutokuwako, na akawafanya muwe na masikio ili msikie kwayo, macho ili muonee na nyoyo ili muelewe kwazo. Basi shukrani zenu kwa mola wenu enyi makafiri ni chache sana.

قُلْ هُوَ ٱلَّذِى ذَرَأَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٤﴾

**24.** Waambie, «Allah Mtukufu ndiye Aliyewaumba na Akawaeneza ardhini. Na Kwake Yeye, PekeYake, mtakusanywa baada ya huku kutengana, ili mhesabiwe na mlipwe».

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٥﴾

**25.** Na wanasema hao makafiri, «Ni lini itatimia ahadi hii, (ewe Muhammad?) Tupeni habari ya kipindi chake, (enyi Waumini), iwapo nyinyi ni wakweli katika yale mnayoyadai».

قُلْ إِنَّمَا ٱلْعِلْمُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢٦﴾

**26.** Waambie hao, (ewe Mtume), «Hakika ujuzi wa kipindi cha kusimama Kiyama uko kwa Allah Mtukufu Peke Yake, Ndiye Anayehusika nacho. Na hakika si lingine ni kwamba mimi ni muonyaji kwenu, ninawaonya na mwisho mbaya wa ukafiri wenu, na ninawaeleza kile Alichoniamrisha Allah Mtukufu nikibainishe upeo wa kubainisha».

فَلَمَّا رَأَوْهُ زُلْفَةً سِيٓـَٔتْ وُجُوهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَقِيلَ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تَدَّعُونَ ﴿٢٧﴾

**27.** Watakapoiona makafiri adhabu ya Allah Mtukufu ikiwa iko karibu nao na wakaishuhudia, utajitokeza unyonge na huzuni kwenye nyuso zao na hapo wataambiwa, kwa njia ya kuwalaumu na kuwakaripia, «Hii ndiyo ile mliokuwa mkitaka iharakishwe ulimwenguni».

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَهْلَكَنِىَ ٱللَّهُ وَمَن مَّعِىَ أَوْ رَحِمَنَا فَمَن يُجِيرُ ٱلْكَٰفِرِينَ مِنْ

**28.** Sema, (ewe Mtume), uwaambie hawa makafiri, «mnaonaje, iwapo Allah Mtukufu Atanifisha pamoja na

عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٨﴾

Waumini walio pamoja nami, kama mnavyotamani, au Atuturehemu avicheleweshe vipindi vyetu vya kufa na Atuepushie adhabu yake, hivi ni nani ambaye atawahami makafiri na aizuie adhabu kali yenye kuumiza isiwafikie?»

قُلْ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ءَامَنَّا بِهِۦ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَا ۖ فَسَتَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٩﴾

**29.** Sema, «Ni Allah Mtukufu! Yeye Ndiye Mwingi wa rehema. Tumemuamini na tumeifuata Sheria Yake kivitendo na tumemtii. Na Kwake yeye, Peke Yake, tumetegemea katika mambo yetu yote. Basi mtajua, enyi makafiri, itakapoteremka adhabu, ni yupi kati ya makundi mawili miongoni mwetu: sisi na nyinyi, yuko mbali waziwazi na njia ya Allah Mtukufu iliyonyooka».

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَصْبَحَ مَآؤُكُمْ غَوْرًا فَمَن يَأْتِيكُم بِمَآءٍ مَّعِينٍ ﴿٣٠﴾

**30.** Sema, (ewe Mtume), Uwaambie hawa washirikina, «mnaonaje iwapo maji yenu mnayokunywa ni yenye kupotea ndani ya ardhi, mkawa hamyafikii kwa namna yoyote, hivi ni nani asiyekuwa Allah Mtukufu Atakayewaletea maji yenye kutembea ardhini na yenye kuonekana na macho?».

# SURA YA AL-QALAM

سُورَةُ القَلَمِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. «Nūn» Yametangulia maelezo kuhusu herufi zilizokatwakatwa na kutengwa mwanzo wa sura ya *Al-Baqarah*. Anaapa Allah Mtukufu kwa Kalamu ambayo kwayo Malaika na watu wanaandikia, na kwa kile wanachokiandika cha kheri, manufaa na aina za elimu.

نٓۚ وَٱلۡقَلَمِ وَمَا يَسۡطُرُونَ ١

2. Hukuwa wewe, (ewe Mtume), kwa sababu ya neema ya Allah Mtukufu kwako, ya unabii na utume, ni mchache wa akili wala mwenye uduni wa maoni.

مَآ أَنتَ بِنِعۡمَةِ رَبِّكَ بِمَجۡنُونٖ ٢

3. Na wewe una malipo makubwa yasiyopunguzwa wala kukatwa kwa yale matatizo unayopambana nayo katika ufikishaji ujumbe.

وَإِنَّ لَكَ لَأَجۡرًا غَيۡرَ مَمۡنُونٖ ٣

4. Na hakika wewe, (ewe Mtume), uko juu kwa tabia nzuri, nazo ni zile tabia njema zilizomo kwenye Qur'ani. Kwani kuifuata Qur'ani ilikua ni sifa yake, kwani alikua akitekeleza amri zake na kukomeka na yale yanayokatazwa.

وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٖ ٤

5. Kwa kipindi cha karibu kijacho, utaona ewe Mtume, na wataona makafiri.

فَسَتُبۡصِرُ وَيُبۡصِرُونَ ٥

6. Wataona (makafiri) ugonjwa wa akili na wazimu viko kwa nani miongoni mwenu?

بِأَييِّكُمُ ٱلۡمَفۡتُونُ ٦

7. Hakika Mola wako, kutakasika ni Kwake, Ndiye Mjuzi zaidi wa kumjua mpotofu aliyeenda kinyume na Dini

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ٧

ya Allah Mtukufu na njia ya uongofu, na Yeye Ndiye Mjuzi zaidi wa kumjua mchamungu aliyeongoka kwenye njia ya haki.

فَلَا تُطِعِ ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿٨﴾

**8.** Basi jikite kwenye msimamo ulionao, (ewe Mtume), wa kuenda kinyume na wakanushaji, na wala usiwatii.

وَدُّواْ لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُونَ ﴿٩﴾

**9.** Wanatamani uwe laini kwao na kuwakubalia baadhi ya misimamo waliyonayo, na wao wawe laini kwako.

وَلَا تُطِعْ كُلَّ حَلَّافٍ مَّهِينٍ ﴿١٠﴾

**10.** Usimkubalie, (ewe Mtume), kila mtu mweye kuapa mara kwa mara.

هَمَّازٍ مَّشَّآءٍ بِنَمِيمٍ ﴿١١﴾

**11.** Muongo sana, dhalili, msengenyaji watu, anayetembea baina yao kwa kuchochea ugomvi na kuchukua maneno ya baadhi yao kuwapelekea wengine kwa lengo la kuwachonganisha, bahili wa mali, mwenye uchoyo wa kuitumia katika njia ya haki.

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ﴿١٢﴾

**12.** Mwenye kuzuia sana ufanyaji wema, anayevuka mpaka wake katika kuwafanyia watu uadui na kutumia yaliyoharamishwa, mwingi wa madhambi.

عُتُلٍّ بَعْدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ ﴿١٣﴾

**13.** Mshupavu katika ukafiri wake, mchafu na muovu na anayenasibishwa na baba asiye wake.

أَن كَانَ ذَا مَالٍ وَبَنِينَ ﴿١٤﴾

**14.** Na kwa kuwa yeye ni mwenye mali na watoto ndipo akakiuka mipaka na akaifanyia kiburi haki.

إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٥﴾

**15.** Ikawa akisomewa aya za Qur'ani na mtu yoyote huzikanusha na kusema kuwa hizo ni maneno ya urongo na itikadi za watu waliopita. Aya hizi,

ingawa zimeteremka kwa baadhi ya washirikina, kama vile al-Walīd bin al-Mughīrah, zina onyo ndani yake kwa Muislamu kuwa asikubaliane na anayesifika kwa sifa hizi zenye kutukanika.

سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلۡخُرۡطُومِ ﴿١٦﴾

**16.** Tutaweka alama ya kudumu juu ya pua yake, ili afedheheke mbele za watu.

إِنَّا بَلَوۡنَٰهُمۡ كَمَا بَلَوۡنَآ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ إِذۡ أَقۡسَمُواْ لَيَصۡرِمُنَّهَا مُصۡبِحِينَ ﴿١٧﴾

**17.** Sisi tumewatahini watu wa Makkah kwa njaa na ukame, kama tulivyowatahini wenye shamba walipoapa wakiwa pamoja, kwamba watakwenda kuvuna matunda ya shamba lao asubuhi mapema, ili wasiokuwa wao, kati ya masikini na mfano wao, wasipate kula katika mavuno hayo.

وَلَا يَسۡتَثۡنُونَ ﴿١٨﴾

**18.** Na hawakusema walipopanga hayo, «Allah Mtukufu Akitaka».

فَطَافَ عَلَيۡهَا طَآئِفٞ مِّن رَّبِّكَ وَهُمۡ نَآئِمُونَ ﴿١٩﴾

**19.** Allah Mtukufu akaliteremshia shamba hilo moto ukaliteketeza kipindi cha usiku hali wakiwa wamelala.

فَأَصۡبَحَتۡ كَٱلصَّرِيمِ ﴿٢٠﴾

**20.** Likapambaukiwa likiwa lishachomeka na kuwa leusi kama usiku wa giza.

فَتَنَادَوۡاْ مُصۡبِحِينَ ﴿٢١﴾

**21.** Hapo wakaitana kipindi cha asubuhi.

أَنِ ٱغۡدُواْ عَلَىٰ حَرۡثِكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰرِمِينَ ﴿٢٢﴾

**22.** Haya tokeni mapema mwende kwenye shamba lenu iwapo bado mnataka kuvuna matunda!

فَٱنطَلَقُواْ وَهُمۡ يَتَخَٰفَتُونَ ﴿٢٣﴾

**23.** Wakatoka kwa haraka, huku wakinong’onezana.

أَن لَّا يَدۡخُلَنَّهَا ٱلۡيَوۡمَ عَلَيۡكُم مِّسۡكِينٞ ﴿٢٤﴾

**24.** Leo msimpe nafasi masikini yoyote kuingia shamba lenu.

وَغَدَوۡاْ عَلَىٰ حَرۡدٖ قَٰدِرِينَ ﴿٢٥﴾

**25.** Wakaenda kipindi cha mwanzo wa mchana kuelekea kwenye shamba lao

wakiwa na lengo baya la kuwanyima masikini matunda ya shamba, wakiwa wana uwezo kamili wa kulitekeleza hilo kulingana na madai yao.

فَلَمَّا رَأَوۡهَا قَالُوٓاْ إِنَّا لَضَآلُّونَ ٢٦

**26.** Walipolishuhudia shamba lao limechomeka walilikataa na wakasema, ‘Kwa hakika tumepotea njia ya kulifikia!

بَلۡ نَحۡنُ مَحۡرُومُونَ ٢٧

**27.** Na walipojua kuwa hilo ndilo shamba lao walisema, Bali sisi tumekoseshwa mazao yake kwa sababu ya nia yetu ya uchoyo na kuwanyima masikini.

قَالَ أَوۡسَطُهُمۡ أَلَمۡ أَقُل لَّكُمۡ لَوۡلَا تُسَبِّحُونَ ٢٨

**28.** Akasema muadilifu zaidi miongoni mwao, «Kwani sikuwaambia myafunge maneno yenu na matakwa ya Allah Mtukufu kwa kusema ‘Allah Mtukufu Akitaka’?»

قَالُواْ سُبۡحَٰنَ رَبِّنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٩

**29.** Hapo wakasema, baada ya kurudi kwenye fahamu za uongofu, «Allah Mtukufu Mola wetu Ametakasika na udhalimu katika haya yaliyotupata, lakini ni sisi ndio tuliojidhulumu nafsi zetu kwa kuacha kuyafunga maneno yetu na matakwa ya Allah Mtukufu na kwa lengo letu baya».

فَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَلَٰوَمُونَ ٣٠

**30.** Wakageukiana wao kwa wao wakilaumiana kwa kuacha kuyafunga maneno yao na matakwa ya Allah Mtukufu na kwa lengo lao baya.

قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا طَٰغِينَ ٣١

**31.** Wakasema, «Ewe ole wetu! Sisi tulikuwa tumekiuka mpaka kwa kuwanyima masikini na kuenda kinyume na amri ya Allah Mtukufu».

عَسَىٰ رَبُّنَآ أَن يُبۡدِلَنَا خَيۡرٗا مِّنۡهَآ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا رَٰغِبُونَ ٣٢

**32.** Tunatarajia kwa Mola wetu kuwa Atatupa kilicho bora zaidi kuliko shamba letu, kwa kuwa tumetubia na tumekubali makosa yetu. Sisi tuna

matumaini mema kwa Mola wetu, tunatarajia msamaha na tunaomba kheri. Mfano wa mateso hayo tuliyowatesa nayo wenye shamba, ndivyo yanavyokuwa mateso yetu duniani kwa kila anayeenda kinyume na amri ya Allah Mtukufu, na akazifanyia uchoyo neema za Allah Mtukufu Alizompa, kwa kutotekeleza haki ya Allah Mtukufu katika neema hizo.

كَذَٰلِكَ ٱلۡعَذَابُۖ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٣٣

**33.** Na kwa hakika adhabu ya Allah Mtukufu ni kubwa zaidi na ni kali zaidi kuliko adhabu ya duniani. Lau wangejua wangejiepusha na kila jambo lenye kusababisha kupata mateso hayo.

إِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٣٤

**34.** Hakika wale waliojikinga na mateso ya Allah Mtukufu kwa kufanya yale Aliyowaamrisha na kuacha yale Aliyoyakataza, watapata kwa Mola wao huko Akhera, mabustani ya Peponi ambayo ndani yake kuna starehe za daima.

أَفَنَجۡعَلُ ٱلۡمُسۡلِمِينَ كَٱلۡمُجۡرِمِينَ ٣٥

**35.** Hivi tuwalinganishe wale wanaomnyenyekea Allah Mtukufu kwa kumtii na wale waliokufuru?

مَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ٣٦

**36.** Mna nini nyinyi? Vipi mnatoa uamuzi huu wa kidhalimu, mkalinganisha baina yao katika malipo?

أَمۡ لَكُمۡ كِتَٰبٞ فِيهِ تَدۡرُسُونَ ٣٧

**37.** Au nyinyi mna kitabu kilichoteremshwa kutoka mbinguni, ambacho mnakuta ndani yake kuwa mtiifu ni kama muasi, mkawa mnayasoma hayo mnayoyasema?

إِنَّ لَكُمۡ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ٣٨

**38.** Mkawa ndani ya kitabu hicho mna kila mnachokitamani? kwa hakika hilo nyinyi hamnalo.

أَمۡ لَكُمۡ أَيۡمَٰنٌ عَلَيۡنَا بَٰلِغَةٌ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ إِنَّ لَكُمۡ لَمَا تَحۡكُمُونَ ٣٩

**39.** Au nyinyi mna ahadi na mapatano ya lazima juu yetu mpaka siku ya kiama kuwa mtapata mnayoyataka na kuyatamani?

سَلۡهُمۡ أَيُّهُم بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ٤٠

**40.** Waulize washirikina, (ewe Mtume), «Ni yupi katika wao anayeichukulia hukumu hiyo dhamana na ahadi kwamba atayapata hayo?»

أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَآءُ فَلۡيَأۡتُواْ بِشُرَكَآئِهِمۡ إِن كَانُواْ صَٰدِقِينَ ٤١

**41.** Au wana waungu wanaowachukulia dhamana kwa wanayoyasema na kuwasaidia kuyafikia hayo wanayoyataka? Basi na wawalete iwapo wao ni wakweli katika madai yao.

يَوۡمَ يُكۡشَفُ عَن سَاقٖ وَيُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ ٤٢

**42.** Siku ya Kiyama, mambo yatakuwa magumu na kitisho chake kitakuwa kikubwa, na hapo Allah Mtukufu atakuja ili kutoa uamuzi baina ya viumbe, atafunua muundi Wake usiofanana na kitu chochote. Amesema mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), «Atafunua Mola wetu muundi Wake, hapo amsujudie kila mwanamume aliyeamini na mwanamke aliyeamini, na atasalia yule aliyekuwa akisujudu duniani kwa kujionesha na kusikika, mgongo wake ukigeuka na ukiwa mfupa mmoja.» Imepokewa na Bukhari na Muslim.

خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٌۖ وَقَدۡ كَانُواْ يُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ وَهُمۡ سَٰلِمُونَ ٤٣

**43.** Yatakuwa yameinama macho yao, hawayainui, wamefunikwa na unyonge mkubwa kutokana na adhabu ya Allah Mtukufu, na hali wao walikuwa ulimwenguni wakiitwa kuswali na kumuabudu Allah Mtukufu wakiwa na nguvu zao na uwezo wa kufanya hivyo, wakawa

hawasujudu kwa kiburi na kujiona wakubwa.

فَذَرۡنِي وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِۖ سَنَسۡتَدۡرِجُهُم مِّنۡ حَيۡثُ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٤

**44.** Basi, niache, (ewe Mtume), na wale wanaoikanusha hii Qur'ani! Ni juu yangu kuwalipa na kuwatesa. Tutawanyoshea mambo yao kwa kuwapa mali, watoto na neema nyiginezo, kwa njia ya kuwavutavuta kwa namna ya wao kutofahamu kuwa hiyo ndiyo njia ya kuwaangamiza.

وَأُمۡلِي لَهُمۡۚ إِنَّ كَيۡدِي مَتِينٌ ٤٥

**45.** Na ninawapa muhula na kuurefusha umri wao, wapate kuendelea kufanya dhambi. Hakika vitimbi vyangu kwa watu makafiri ni vya nguvu na vikali.

أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ أَجۡرٗا فَهُم مِّن مَّغۡرَمٖ مُّثۡقَلُونَ ٤٦

**46.** Au unawaomba, (ewe Mtume), hawa washirikina ujira wa kidunia kwa kuufikisha ujumbe? hivyo basi wao wakawa wamelazimishwa kubeba mzigo mzito wa gharama?

أَمۡ عِندَهُمُ ٱلۡغَيۡبُ فَهُمۡ يَكۡتُبُونَ ٤٧

**47.** Au wao wana ujuzi wa ghaibu? wakawa wanaandika kutokana nao kile wanachokiamulia nafsi zao kwamba wao wana cheo bora zaidi kwa Allah Mtukufu kuliko wale wenye kumuamini?

فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلۡحُوتِ إِذۡ نَادَىٰ وَهُوَ مَكۡظُومٞ ٤٨

**48.** Basi vumilia, (ewe Mtume), kwa kile Alichokiamua Mola wako na kukipitisha. Na miongoni mwa hivyo ni kuwapa muhula na kuchelewesha ushindi wako kwao. Na usiwe ni kama yule mtu wa chewa, naye ni Yūnus, (amani imshukie), alipokasirika na kutokuwa na uvumilivu na watu wake, pindi alipomuita Mola Wake, na huku amezongwa na maudhi, akimuomba Awaharakishie adhabu.

لَّوْلَآ أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعْمَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلْعَرَآءِ وَهُوَ مَذْمُومٌ ﴿٤٩﴾

**49.** Lau si kufikiwa na neema ya Mola Wake kwa kumpa taufiki ya kutubia, angetupwa chini, kutoka tumboni mwa chewa, kwenye ardhi kavu yenye kuangamiza, na hali amefanya jambo la kulaumiwa.

فَٱجْتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٥٠﴾

**50.** Mola Wake Akamchagua kwa ujumbe Wake, Akamjaalia ni miongoni mwa watu wema waliokuwa wazuri wa nia, matendo na maneno.

وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَيُزْلِقُونَكَ بِأَبْصَٰرِهِمْ لَمَّا سَمِعُوا۟ ٱلذِّكْرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُۥ لَمَجْنُونٌ ﴿٥١﴾

**51.** Kwa hakika walikaribia makafiri walipoisikia Qur'ani kukudhuru kwa jicho la uhasidi kwa kukuchukia, lau si Allah Mtukufu kukuokoa na kukuhami, na wanasema kwa matamanio yao kwamba yeye ni Mwendawazimu.

وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٥٢﴾

**52.** Na haikuwa Qur'ani isipokuwa ni mawaidha na ukumbusho kwa viumbe wote miongoni mwa binadamu na majini.

## SURA YA AL-ḤĀQQAH

## سُورَةُ الحَاقَّةِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Kwa hakika kiama ni chenye kutokea, ndani yake itatimia ahadi ya Allah Mtukufu na onyo Lake.

ٱلۡحَآقَّةُ ١

2. Kiyama chenyewe ni zipi sifa zake na hali zake?

مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٢

3. Na kitu gani kilichokujulisha wewe, (ewe Mtume), na kukueleza uhakika wa Kiyama? na kikakupa picha ya janga lake na shida zake?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٣

4. Thamûd, nao ni watu wa Ṣãliḥ, na ‘Ãd, nao ni watu wa Hûd, walikikanusha Kiyama ambacho kinagonga nyoyo kwa vitisho na janga lake.

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ وَعَادُۢ بِٱلۡقَارِعَةِ ٤

5. Ama hao Thamûd waliangamizwa kwa ukelele mkubwa uliopita kiasi ukali wake.

فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهۡلِكُواْ بِٱلطَّاغِيَةِ ٥

6. Na ama ‘Ãd waliangamizwa kwa upepo wa baridi unaovuma kwa nguvu.

وَأَمَّا عَادٞ فَأُهۡلِكُواْ بِرِيحٖ صَرۡصَرٍ عَاتِيَةٖ ٦

7. Allah Mtukufu Aliwasaliti nao masiku saba na michana minane yenye kufuatana, isiyokatika wala kusimama. Utawaona watu katika masiku hayo na michana hiyo wamekufa, kana kwamba ni vigogo vya mitende iliyo mibovu iliyolika ndani.

سَخَّرَهَا عَلَيۡهِمۡ سَبۡعَ لَيَالٖ وَثَمَٰنِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومٗاۖ فَتَرَى ٱلۡقَوۡمَ فِيهَا صَرۡعَىٰ كَأَنَّهُمۡ أَعۡجَازُ نَخۡلٍ خَاوِيَةٖ ٧

8. Basi hivi utamuona mtu yoyote miongoni mwao mwenye kusalia bila kuangamia?

فَهَلۡ تَرَىٰ لَهُم مِّنۢ بَاقِيَةٖ ٨

وَجَآءَ فِرۡعَوۡنُ وَمَن قَبۡلَهُۥ وَٱلۡمُؤۡتَفِكَٰتُ بِٱلۡخَاطِئَةِ ٩

**9.** Na akaja mpita kiasi katika uasi, Fir'awn na ummah waliomtangulia waliokanusha Mitume wao, na wakazi wa vijiji vya watu wa Lûṭ ambao miji yao iligeuzwa chinijuu wakiwa ndani kwa sababu ya kitendo kibaya walichokifanya, cha ukafiri, ushirikina na mambo machafu.

فَعَصَوۡاْ رَسُولَ رَبِّهِمۡ فَأَخَذَهُمۡ أَخۡذَةٗ رَّابِيَةً ١٠

**10.** Kila ummah kati yao walimuasi mjumbe wa Mola wao ambaye alitumwa kwao, basi Allah Mtukufu Akawashika mshiko mkali mno.

إِنَّا لَمَّا طَغَا ٱلۡمَآءُ حَمَلۡنَٰكُمۡ فِي ٱلۡجَارِيَةِ ١١

**11.** Hakika maji yalipopita kipimo chake, mpaka yakawa juu ya kila kitu, tuliwabeba watu wa asili zenu pamoja na Nûḥ ndani ya jahazi ambalo ndilo lilikua sababu ya kuokoka Waumini na kuzamishwa makafiri.

لِنَجۡعَلَهَا لَكُمۡ تَذۡكِرَةٗ وَتَعِيَهَآ أُذُنٞ وَٰعِيَةٞ ١٢

**12.** Hili likiwa ni mazingatio na mawaidha, na ili lipate kulihifadhi tukio hilo kila sikio ambalo kazi yake ni kuhifadhi, na lielewe kile ambacho limekisikia.

فَإِذَا نُفِخَ فِي ٱلصُّورِ نَفۡخَةٞ وَٰحِدَةٞ ١٣

**13.** Pindi Malaika atakapopuliza kwenye barugumu mpulizo mmoja, nao ni mpulizo wa kwanza ambao hapo patapatikana maangamivu ya ulimwengu.

وَحُمِلَتِ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةٗ وَٰحِدَةٗ ١٤

**14.** Na pindi ardhi na milima itakapoinuliwa kutoka mahali ilipo, ikavunjwavunjwa na kugongwagongwa mara moja.

فَيَوۡمَئِذٖ وَقَعَتِ ٱلۡوَاقِعَةُ ١٥

**15.** Wakati huo Kiyama kitasimama.

وَٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَهِيَ يَوۡمَئِذٖ وَاهِيَةٞ ١٦

**16.** Na mbingu zitafanya ufa na ziwe dhaifu na kulegea Siku hiyo, hazitakuwa na mshikamano wala ugumu.

**17.** Na Malaika watakuwa kwenye pembe zake, na wataibeba Arshi ya Mola wako juu yao Siku ya Kiyama Malaika wanane miongoni mwa Malaika wakubwa.

وَٱلۡمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرۡجَآئِهَاۚ وَيَحۡمِلُ عَرۡشَ رَبِّكَ فَوۡقَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ ثَمَٰنِيَةٞ ١٧

**18.** Katika Siku hiyo, mtaorodheshwa kwa Allah Mtukufu, (enyi watu), ili mhesabiwe na mlipwe, hakuna chochote kitakachofichika kwa Allah Mtukufu miongoni mwa siri zenu.

يَوۡمَئِذٖ تُعۡرَضُونَ لَا تَخۡفَىٰ مِنكُمۡ خَافِيَةٞ ١٨

**19.** Ama yule Atakayepewa kitabu cha matendo yake kwa mkono wake wa kulia, atasema akiwa katika hali ya ubashasha na furaha, Chukueni kitabu changu mkisome!

فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَيَقُولُ هَآؤُمُ ٱقۡرَءُواْ كِتَٰبِيَهۡ ١٩

**20.** Mimi nilikuwa na yakini duniani kuwa nitapata malipo yangu Siku ya Kiyama, nikajiandalia nayo kwa matayarisho ya Imani na matendo mema.

إِنِّي ظَنَنتُ أَنِّي مُلَٰقٍ حِسَابِيَهۡ ٢٠

**21.** Basi yeye atakuwa kwenye maisha ya furaha ya kumridhisha.

فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ٢١

**22.** Kwenye Pepo ya juu kimahali na daraja.

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٖ ٢٢

**23.** Matunda yake yako karibu, anayachuma anayesimama, anayekaa na anayelala.

قُطُوفُهَا دَانِيَةٞ ٢٣

**24.** Wataambiwa, «Kuleni na kunyweni kila aina ya vyakula na vinywaji, mkiwa mbali na kila kero, mkiwa mmesalimika na kila mnalolichukia, kwa sababu ya matendo mema mliyoyatanguliza siku za ulimwenguni».

كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَآ أَسۡلَفۡتُمۡ فِي ٱلۡأَيَّامِ ٱلۡخَالِيَةِ ٢٤

**25.** Na ama yule atakayepewa kitabu cha matendo yake kwa mkono wake wa kushoto, atasema akiwa katika hali ya

وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِشِمَالِهِۦ فَيَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي لَمۡ أُوتَ كِتَٰبِيَهۡ ٢٥

kujuta na kupata hasara, Natamani lau nisingepewa kitabu changu.

وَلَمۡ أَدۡرِ مَا حِسَابِيَهۡ ٢٦

**26.** Na natamani nisingejua malipo yangu!

يَٰلَيۡتَهَا كَانَتِ ٱلۡقَاضِيَةَ ٢٧

**27.** Natamani lau kile kifo nilichokufa duniani kingekua ndicho chenye kukata kabisa mambo yangu na nisifufuliwe baada yake!

مَآ أَغۡنَىٰ عَنِّي مَالِيَهۡۜ ٢٨

**28.** Mali yangu niliyoikusanya haikuninufaisha duniani!

هَلَكَ عَنِّي سُلۡطَٰنِيَهۡ ٢٩

**29.** Hoja zangu zote zimeniishia, na sina hoja tena ya kuitumia kama hoja.

خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ٣٠

**30.** Hapo waambiwe walinzi wa Moto wa Jahanamu, «Mchukueni mhalifu huyu mfanya dhambi, ikusanyeni mikono yake shingoni mwake muitie pingu».

ثُمَّ ٱلۡجَحِيمَ صَلُّوهُ ٣١

**31.** Kisha mtieni kwenye Moto unaowaka sana, apate kulihisi joto lake.

ثُمَّ فِي سِلۡسِلَةٖ ذَرۡعُهَا سَبۡعُونَ ذِرَاعٗا فَٱسۡلُكُوهُ ٣٢

**32.** Kisha mfungeni mnyororo wa chuma ambao urefu wake ni dhiraa sabini mumkokote nao na mumtie humo.

إِنَّهُۥ كَانَ لَا يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ ٱلۡعَظِيمِ ٣٣

**33.** Kwani yeye hakuwa akiamini kuwa Allah Mtukufu Ndiye Mola wa Haki, Peke Yake, Asiye na mshirika.

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ٣٤

**34.** Wala hakuwa akitenda matendo yanayoambatana na uongofu, wala hakuwa akiwahimiza watu duniani kuwalisha wenye uhitaji miongoni mwa masikini na wengineo.

فَلَيۡسَ لَهُ ٱلۡيَوۡمَ هَٰهُنَا حَمِيمٞ ٣٥

**35.** Basi kafiri huyu Siku ya Kiyama hatakuwa na jamaa wa karibu wa kumuepushia adhabu.

وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنۡ غِسۡلِينٖ ٣٦

**36.** Wala hatakuwa na chakula isipokuwa kile kinachotokana na usaha wa watu wa motoni.

**37.** Hakuna wenye kukila isipokuwa wale wenye dhambi, wanaoshikilia kumkanusha Allah Mtukufu.

لَّا يَأۡكُلُهُۥٓ إِلَّا ٱلۡخَٰطِـُٔونَ ٣٧

**38.** Naapa kwa mnavyoviona miongoni mwa vitu vinavyoonekana.

فَلَآ أُقۡسِمُ بِمَا تُبۡصِرُونَ ٣٨

**39.** Na vile msivyoviona miongoni mwa vile vilivyoghibu kwenu.

وَمَا لَا تُبۡصِرُونَ ٣٩

**40.** Hakika Qur'ani ni maneno ya Allah Mtukufu. Inasomwa na mjumbe mkubwa wa cheo na utukufu.

إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٖ كَرِيمٖ ٤٠

**41.** Na si maneno ya mshairi kama mnavyodai, ni kuchache mno kuamini kwenu.

وَمَا هُوَ بِقَوۡلِ شَاعِرٖۚ قَلِيلٗا مَّا تُؤۡمِنُونَ ٤١

**42.** Wala si tungo kama zile tungo za makuhani, ni kuchache mno kule kukumbuka kwenu na kutia akilini kuwa kuna tafauti baina ya mawili hayo.

وَلَا بِقَوۡلِ كَاهِنٖۚ قَلِيلٗا مَّا تَذَكَّرُونَ ٤٢

**43.** Lakini hiyo Qur'ani ni maneno ya Mola wa viumbe wote aliyomteremshia Mtume Wake Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

تَنزِيلٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٣

**44.** Na lau Muhammad angetusingizia maneno tusiyoyasema.

وَلَوۡ تَقَوَّلَ عَلَيۡنَا بَعۡضَ ٱلۡأَقَاوِيلِ ٤٤

**45.** Tungemtesa na tungemkamata kwa nguvu na uwezo, kwani nguvu ya kila kitu iko kwenye upande wake wa kulia.

لَأَخَذۡنَا مِنۡهُ بِٱلۡيَمِينِ ٤٥

**46.** Kisha tungemkata mshipa wa moyo wake.

ثُمَّ لَقَطَعۡنَا مِنۡهُ ٱلۡوَتِينَ ٤٦

**47.** Hataweza yoyote kuyazuia mateso yetu yasimpate.

فَمَا مِنكُم مِّنۡ أَحَدٍ عَنۡهُ حَٰجِزِينَ ٤٧

**48.** Na hii Qur'ani ni mawaidha kwa wachamungu wanaofuata amri

وَإِنَّهُۥ لَتَذۡكِرَةٞ لِّلۡمُتَّقِينَ ٤٨

za Allah Mtukufu na kuyaepuka makatazo yake.

وَإِنَّا لَنَعۡلَمُ أَنَّ مِنكُم مُّكَذِّبِينَ ﴿٤٩﴾

**49.** Na sisi kwa hakika tunajua kwamba miongoni mwenu kuna wanaoikanusha hii Qur'ani pamoja na kuwa dalili zake ziko wazi.

وَإِنَّهُۥ لَحَسۡرَةٌ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ﴿٥٠﴾

**50.** Na kwa hakika kuikanusha Qur'ani ni majuto makubwa kwa wenye kuikanusha pindi watakapoiona adhabu yao na kuona starehe za wenye kuiamini.

وَإِنَّهُۥ لَحَقُّ ٱلۡيَقِينِ ﴿٥١﴾

**51.** Na kwa hakika hii Qur'ani ni haki iliyothibiti na yakini isiyo na shaka.

فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ﴿٥٢﴾

**52.** Basi mtakase Allah Mtukufu, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, na kila sifa isiyonasibiana na haiba Yake, na umtaje kwa jina Lake tukufu.

## SURA YA AL-MA‘ĀRIJ

## سُورَةُ المَعَارِجِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Mmoja miongoni mwa washrikina amejiombea yeye na watu wake washukiwe na adhabu, adhabu ambayo ni yenye kuwapata siku ya kiama.

سَأَلَ سَآئِلُۢ بِعَذَابٖ وَاقِعٖ ١

2. Bila shaka ni yenye kuwapata makafiri Siku ya kiyama, na hakuna mwenye kuizuia.

لِّلۡكَٰفِرِينَ لَيۡسَ لَهُۥ دَافِعٞ ٢

3. Hakuna mzuiaji yoyote wa kuizuia hiyo adhabu isipokuwa Allah Mtukufu, (Mwenye kuwa juu na mwenye utukufu na haiba).

مِّنَ ٱللَّهِ ذِي ٱلۡمَعَارِجِ ٣

4. Malaika na Jibrili wanapanda kuenda Kwake, (Aliyetukuka), kwa siku moja ambayo ni sawa na miaka elfu hamsini katika miaka ya duniani, nayo kwa aliyeamini ni kama muda wa Swala moja ya faradhi.

تَعۡرُجُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ إِلَيۡهِ فِي يَوۡمٖ كَانَ مِقۡدَارُهُۥ خَمۡسِينَ أَلۡفَ سَنَةٖ ٤

5. Basi vumilia, (ewe Mtume), kule kufanya kwao shere na kutaka kwao wafikiwe na adhabu kwa haraka, uvumilivu usiokuwa na shaka, wala kumshtakia asiyekuwa Allah Mtukufu.

فَٱصۡبِرۡ صَبۡرٗا جَمِيلًا ٥

6. Kwa kweli makafiri wanaiona adhabu kuwa iko mbali na wanaona kuwa si yenye kutokea.

إِنَّهُمۡ يَرَوۡنَهُۥ بَعِيدٗا ٦

7. Na sisi tunaiona ni yenye kutokea kwa kipindi cha karibu bila shaka.

وَنَرَىٰهُ قَرِيبٗا ٧

8. Siku ambayo mbingu itayayuka iwe kama rojo la mafuta.

يَوۡمَ تَكُونُ ٱلسَّمَآءُ كَٱلۡمُهۡلِ ٨

**9.** Na majabali yawe ni kama sufi iliyochanganywa na iliyoshanuliwa na kupeperushwa na upepo.

وَتَكُونُ ٱلْجِبَالُ كَٱلْعِهْنِ ٩

**10.** Wala mtu hatamuuliza jamaa yake wa karibu kuhusu jambo lake, kwani kila mmoja atashughulishwa na nafsi yake.

وَلَا يَسْـَٔلُ حَمِيمٌ حَمِيمًا ١٠

**11.** Watawaona na watawajua, na hakuna yoyote atakayeweza kumnufaisha yoyote. Kafiri atatamani kuikomboa nafsi yake na adhabu ya Siku ya Kiyama kwa watoto wake.

يُبَصَّرُونَهُمْ ۚ يَوَدُّ ٱلْمُجْرِمُ لَوْ يَفْتَدِى مِنْ عَذَابِ يَوْمِئِذٍۭ بِبَنِيهِ ١١

**12.** Na mkewe na ndugu yake.

وَصَٰحِبَتِهِۦ وَأَخِيهِ ١٢

**13.** Na jamaa zake wanaomhami na ambao anajinasibisha nao kwa ujamaa.

وَفَصِيلَتِهِ ٱلَّتِى تُـْٔوِيهِ ١٣

**14.** Na wote walio kwenye ardhi miongoni mwa binadamu na wengineo, ili aokoke na adhabu ya Allah Mtukufu.

وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ يُنجِيهِ ١٤

**15.** Mambo sivyo kama vile unavyotamani yawe, ewe kafiri, ya kujikomboa, huo ni moto wa jahanamu, moto wake unawaka na kuroroma.

كَلَّآ ۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ١٥

**16.** Joto lake linatoa kwa nguvu ngozi ya kichwa na sehemu nyingine za mwili.

نَزَّاعَةً لِّلشَّوَىٰ ١٦

**17.** Unamuita aliyeipa mgongo haki duniani na akaacha kumtii Allah Mtukufu na Mtume Wake.

تَدْعُوا۟ مَنْ أَدْبَرَ وَتَوَلَّىٰ ١٧

**18.** Na akakusanya mali na kuiweka kwenye mahazina yake na asitekeleze amri ya Allah Mtukufu kwenye mali hiyo.

وَجَمَعَ فَأَوْعَىٰٓ ١٨

**19.** Hakika binadamu ameumbwa akiwa na tabia ya kuwa na pupa na kukosa jubra.

۞ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ خُلِقَ هَلُوعًا ١٩

**20.** Yakimpata maudhi na shida, anakosa subra na kufa moyo.

إِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ جَزُوعٗا ﴿٢٠﴾

**21.** Na yakimpata mambo mazuri na ukunjufu wa maisha, huwa ni mwingi wa kuzuia mambo hayo mazuri.

وَإِذَا مَسَّهُ ٱلۡخَيۡرُ مَنُوعًا ﴿٢١﴾

**22.** Isipokuwa wenye kusimamisha Swala.

إِلَّا ٱلۡمُصَلِّينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Wanaochunga kuitekeleza katika nyakati zake zote, hakuna shughuli yoyote inayowashughulisha nayo.

ٱلَّذِينَ هُمۡ عَلَىٰ صَلَاتِهِمۡ دَآئِمُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Na wale ambao katika mali zao kuna fungu maalumu alilowafaradhishia Allah Mtukufu, nalo ni Zaka.

وَٱلَّذِينَ فِيٓ أَمۡوَٰلِهِمۡ حَقّٞ مَّعۡلُومٞ ﴿٢٤﴾

**25.** Wanazitoa kwa anayeomba msaada na kwa asiyeomba.

لِّلسَّآئِلِ وَٱلۡمَحۡرُومِ ﴿٢٥﴾

**26.** Na wale ambao wanaiamini Siku ya kuhesabiwa na kulipwa, wakajiandaa nayo kwa matendo mema.

وَٱلَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ﴿٢٦﴾

**27.** Na wale ambao wanaiogopa adhabu ya Allah Mtukufu.

وَٱلَّذِينَ هُم مِّنۡ عَذَابِ رَبِّهِم مُّشۡفِقُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Hakika adhabu ya Mola wao haipaswi kwa yoyote kujiaminisha nayo.

إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمۡ غَيۡرُ مَأۡمُونٖ ﴿٢٨﴾

**29.** Na wale ambao wanazitunza tupu zao na kila alichokiharamisha Allah Mtukufu.

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِفُرُوجِهِمۡ حَٰفِظُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Isipokua wake zao na vijakazi vyao, hakika kwa hao hawapatilizwi.

إِلَّا عَلَىٰٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ فَإِنَّهُمۡ غَيۡرُ مَلُومِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Basi mwenye kutaka kumaliza matamanio yake ya kimwili kwa wasiokuwa wake zake au vijakazi vyake, basi hao ndio wenye kukiuka mipaka ya halali na kuingia kwenye haramu.

فَمَنِ ٱبۡتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡعَادُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Na wale ambao wanazitunza amana za Allah Mtukufu na amana za waja, na wanatunza ahadi zao pamoja na ahadi za Allah Mtukufu, Aliyetukuka, pamoja na za waja.

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِأَمَٰنَٰتِهِمۡ وَعَهۡدِهِمۡ رَٰعُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Na wale ambao wanatoa ushahidi wao kwa ukweli bila kubadilisha au kuficha.

وَٱلَّذِينَ هُم بِشَهَٰدَٰتِهِمۡ قَآئِمُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Na wale ambao wanatunza utekelezaji Swala, na hawaharibu chochote cha wajibu katika hiyo Swala.

وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَلَىٰ صَلَاتِهِمۡ يُحَافِظُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Hao waliosifika kwa sifa hizo njema, ni wenye kutulia kwenye mabustani ya Pepo, ni wenye kukirimiwa humo kwa kila aina ya takrima.

أُوْلَٰٓئِكَ فِي جَنَّٰتٖ مُّكۡرَمُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Ni msukumo gani unaowasukuma makafiri watembee kwa haraka kuelekea upande wako, (ewe Mtume), na huku wamenyoosha shingo zao kwako, wamekukabili kwa macho yao?

فَمَالِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ قِبَلَكَ مُهۡطِعِينَ ﴿٣٦﴾

**37.** Wanajikusanya kuliani kwako na kushotoni kwako, wakiwa wamekaa kwa kupiga mduwara na wamejigawa vikundi mbalimbali, wanazungumza na kuona ajabu?

عَنِ ٱلۡيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ عِزِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** Je ana tamaa kila mmoja miongoni mwa makafiri kuwa Allah Mtukufu Atamuingiza kwenye Pepo ya starehe ya daima? Mambo sivyo kama vile wanavyotazamia. Wao hawataiingia hiyo Pepo kabisa.

أَيَطۡمَعُ كُلُّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ أَن يُدۡخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٖ ﴿٣٨﴾

**39.** Hakika sisi tumewaumba kwa kile wanachokijua cha maji matwevu kama wengineo, pamoja na hivyo hawakuamini. Basi vipi watapata heshima ya kuingia Pepo ya sterehe?

كَلَّآۖ إِنَّا خَلَقۡنَٰهُم مِّمَّا يَعۡلَمُونَ ﴿٣٩﴾

فَلَآ أُقۡسِمُ بِرَبِّ ٱلۡمَشَٰرِقِ وَٱلۡمَغَٰرِبِ إِنَّا لَقَٰدِرُونَ ٤٠

**40.** Sivyo hivyo. Najiapia Mimi Mwenyewe niliye Mola wa pande za kuchomoza na kutua jua, mwezi na sayari nyinginezo, kwa yanayopatikana humo miongoni mwa dalili za wazi za kujulisha kufufuliwa.

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ خَيۡرٗا مِّنۡهُمۡ وَمَا نَحۡنُ بِمَسۡبُوقِينَ ٤١

**41.** Kuwa Sisi tunaweza kuwaleta watu badala yao walio bora zaidi kuliko wao na watiifu zaidi wa Allah Mtukufu. Na hakuna yoyote atakayetushinda na kutuponyoka na kutuelemea iwapo tutataka kumrudisha hai baada ya kufa.

فَذَرۡهُمۡ يَخُوضُواْ وَيَلۡعَبُواْ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي يُوعَدُونَ ٤٢

**42.** Basi waache wazame kwenye ubatilifu wao na wacheze kwenye ulimwengu wao, mpaka wakutane na Siku ya Kiyama ambayo wanaahidiwa kuwa wataadhibiwa.

يَوۡمَ يَخۡرُجُونَ مِنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ سِرَاعٗا كَأَنَّهُمۡ إِلَىٰ نُصُبٖ يُوفِضُونَ ٤٣

**43.** Siku ambayo watatoka makaburini wakienda kwa haraka, kama walivyokuwa duniani wakienda mbio kwa waungu wao kuwaabudu badala ya Allah Mtukufu.

خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۚ ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمُ ٱلَّذِي كَانُواْ يُوعَدُونَ ٤٤

**44.** Hali ya kuwa macho yao ni Dhalili yanatazama chini, wamefunikwa na unyonge na udhalili. Hiyo ndiyo Siku waliyoahidiwa duniani na walikuwa wakiifanyia shere na kuikanusha.

## SURA YA NÛḤ

سُورَةُ نُوحٍ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Kwa hakika sisi tulimpeleka Nûḥ kwa watu wake na tukamwambia, «Waonye watu wako kabla ya kufikiwa na adhabu yenye kuumiza».

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦٓ أَنۡ أَنذِرۡ قَوۡمَكَ مِن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١

2. Nûḥ akasema, «Enyi watu wangu! Mimi kwenu nyinyi ni muonyaji wa wazi, anayewaonya na adhabu ya Allah Mtukufu iwapo mtamuasi».

قَالَ يَٰقَوۡمِ إِنِّي لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ٢

3. Na mimi ni mjumbe wa Allah Mtukufu kwenu. Muabuduni Allah Mtukufu, Aliyetukuka, Peke Yake na muogopeni Yeye, na nitiini katika kile ninachowaamrisha na kuwakataza.

أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ٣

4. Mkinitii na kunikubali Allah Mtukufu Atawasamehe dhambi zenu na kuwasitiri, atawarefushia umri wenu mpaka kipindi kilichokadiriwa katika ujuzi wa Allah Mtukufu, Aliyetukuka. Kwani kifo kikija hakicheleweshwi kabisa. Lau mngelijua hilo mngefanya haraka kuamini na kutii.

يَغۡفِرۡ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرۡكُمۡ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمًّىۚ إِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ إِذَا جَآءَ لَا يُؤَخَّرُۚ لَوۡ كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٤

5. Nûḥ akasema, «Mola wangu! Kwa hakika mimi nimewalingania watu wangu usiku na mchana ili wakuamini na wakutii».

قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوۡتُ قَوۡمِي لَيۡلٗا وَنَهَارٗا ٥

6. Ulinganizi wangu kwao ili waamini, haukuwaongezea kitu isipokuwa kukimbia na kuipa mgongo haki.

فَلَمۡ يَزِدۡهُمۡ دُعَآءِيٓ إِلَّا فِرَارٗا ٦

7. Na mimi kila nilipowalingania ili wakuamini, ipate kuwa hiyo ni njia ya kuwasamehe dhambi zao, hutia vidole

وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوۡتُهُمۡ لِتَغۡفِرَ لَهُمۡ جَعَلُوٓاْ أَصَٰبِعَهُمۡ فِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَٱسۡتَغۡشَوۡاْ ثِيَابَهُمۡ

vyao masikioni mwao, ili wasisikie ulinganizi wa haki, na hujifunika nguo zao wasipate kuniona, na hujikita kwenye ukafiri na hufanya kiburi zaidi cha kutoikubali haki.

وَأَصَرُّواْ وَٱسۡتَكۡبَرُواْ ٱسۡتِكۡبَارٗا ٧

**8.** Kisha nikawalingania kwenye Imani kwa uwazi, na sio kwa kujificha.

ثُمَّ إِنِّي دَعَوۡتُهُمۡ جِهَارٗا ٨

**9.** Kisha nikawatangazia ulinganizi kwa sauti kubwa wakati mwingine, na nikaufanya huo ulinganizi kwa sauti ya chini wakati mwingine.

ثُمَّ إِنِّيٓ أَعۡلَنتُ لَهُمۡ وَأَسۡرَرۡتُ لَهُمۡ إِسۡرَارٗا ٩

**10.** Nikawaambia watu wangu, ‘Muombeni Mola wenu msamaha wa dhambi zenu na tubieni Kwake kutokana na ukafiri wenu, hakika Yeye ni Mwingi wa kusamehe kwa anayetubia miongoni mwa waja Wake na akarudi Kwake.

فَقُلۡتُ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّارٗا ١٠

**11.** Mtakapotubia na mkaomba msamaha, Allah Mtukufu Atawateremshia mvua nyingi ya mfululizo.

يُرۡسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيۡكُم مِّدۡرَارٗا ١١

**12.** Ataiongeza mali yenu na watoto wenu, Atawafanya muwe na mabustani ya kuneemeka kwa matunda yake na uzuri wake, na Atawajaalia muwe na mito ambayo mtaitumia kwa kuipatia maji mimea yenu na pia wanyama wenu.

وَيُمۡدِدۡكُم بِأَمۡوَٰلٖ وَبَنِينَ وَيَجۡعَل لَّكُمۡ جَنَّٰتٖ وَيَجۡعَل لَّكُمۡ أَنۡهَٰرٗا ١٢

**13.** Mnani nyinyi, (enyi watu), hamuogopi ukubwa wa Allah Mtukufu na uwezo Wake?

مَّا لَكُمۡ لَا تَرۡجُونَ لِلَّهِ وَقَارٗا ١٣

**14.** Na hali yeye Amewaumba nyinyi katika miongo yenye kufuatana: tone la manii, kisha pande la damu, kisha nofu la nyama, kisha mifupa na nyama?

وَقَدۡ خَلَقَكُمۡ أَطۡوَارًا ١٤

| | |
|---|---|
| **15.** Kwani hamtazami namna alivyoumba Allah Mtukufu mbingu saba zilizopandana, kila uwingu juu ya mwingine? | أَلَمۡ تَرَوۡاْ كَيۡفَ خَلَقَ ٱللَّهُ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ طِبَاقٗا ﴿١٥﴾ |
| **16.** Akajaalia mwezi, katika mbingu hizi, ni wenye mwangaza, na Akajaalia jua ni taa yenye kung'ara, ili kuwapatia mwangaza watu walioko ardhini? | وَجَعَلَ ٱلۡقَمَرَ فِيهِنَّ نُورٗا وَجَعَلَ ٱلشَّمۡسَ سِرَاجٗا ﴿١٦﴾ |
| **17.** Allah Mtukufu aliumba asili yenu kutokana na ardhi. | وَٱللَّهُ أَنۢبَتَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ نَبَاتٗا ﴿١٧﴾ |
| **18.** Kisha Atawarudisha humo ardhini baada ya kufa, na Awatoe Siku ya kufufuliwa kuwatoa kihakika. | ثُمَّ يُعِيدُكُمۡ فِيهَا وَيُخۡرِجُكُمۡ إِخۡرَاجٗا ﴿١٨﴾ |
| **19.** Na Allah Mtukufu Amewafanyia hii ardhi kuwa tandiko kama mkeka. | وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ بِسَاطٗا ﴿١٩﴾ |
| **20.** Ili mfuate humo njia zilizo kunjufu. | لِّتَسۡلُكُواْ مِنۡهَا سُبُلٗا فِجَاجٗا ﴿٢٠﴾ |
| **21.** Nûḥ alisema, «Mola wangu! Kwa hakika watu wangu wameendelea kuniasi na kunikanusha, na wanyonge miongoni mwao wakawafuata viongozi wapotevu ambao mali zao na watoto wao havikuwaongezea isipokuwa upotevu wa duniani na mateso ya Akhera». | قَالَ نُوحٞ رَّبِّ إِنَّهُمۡ عَصَوۡنِي وَٱتَّبَعُواْ مَن لَّمۡ يَزِدۡهُ مَالُهُۥ وَوَلَدُهُۥٓ إِلَّا خَسَارٗا ﴿٢١﴾ |
| **22.** Na hao viongozi wa upotevu wakawafanyia wafuasi wao wanyonge vitimbi vikubwa. | وَمَكَرُواْ مَكۡرٗا كُبَّارٗا ﴿٢٢﴾ |
| **23.** Na wakawaambia, 'Msiache kuwaabudu waungu wenu mkaelekea kwenye kumubadu Allah Mtukufu Peke Yake, ambaye Nûḥ anawalingania nyinyi mumuabudu, na msimuache Wadd, Suwā', Yaghūth, Ya'ūq na Nasr. Na haya ni majina ya masanamu yao ambayo walikuwa wakiyaabudu badala ya Allah | وَقَالُواْ لَا تَذَرُنَّ ءَالِهَتَكُمۡ وَلَا تَذَرُنَّ وَدّٗا وَلَا سُوَاعٗا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ وَنَسۡرٗا ﴿٢٣﴾ |

Mtukufu, na yalikuwa ni majina ya watu wema. Walipokufa, Shetani alitia kwenye mawazo ya watu wao wawatengenezee masanamu na picha ili wapate moyo, kama wanavyodai, wa kuwa watiifu wanapoyaona. Walipoondoka hao waliosimamisha masanamu na muda mrefu ukapita, wakaja watu wasiokuwa wao, Shetani akawatia tashwishi kwamba wakale wao waliopita walikuwa wakiyaabudu haya masanamu na picha na kutawasali nayo. Hii ndio hekima ya kuharamishwa masanamu na kuharamishwa ujengaji wa makuba juu ya makaburi. Kwa kuwa yakipitiwa na muda mrefu yanakuwa ni yenye kuabudiwa na wajinga.

وَقَدۡ أَضَلُّواْ كَثِيرٗاۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا ضَلَٰلٗا ﴿٢٤﴾

**24.** Na hawa wafuatwa wamewapoteza watu wengi kwa vile walivyowapambia njia za upotofu. Kisha Nûḥ akaendelea kusema, «Na usiwaongezee, ewe Mola wetu, hawa waliozidhulumu nafsi zao kwa ukanushaji na ushindani isipokuwa kuwaepusha na haki».

مِّمَّا خَطِيٓـَٰٔتِهِمۡ أُغۡرِقُواْ فَأُدۡخِلُواْ نَارٗا فَلَمۡ يَجِدُواْ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَنصَارٗا ﴿٢٥﴾

**25.** Kwa sababu ya dhambi zao na ukakamavu wao kwenye ukafiri na uasi, walizamishwa kwa mafuriko na wakaingizwa baada ya kuzamishwa kwenye Moto unaowaka sana na kuchoma, na wasimpate, badala ya Allah Mtukufu, mwenye kuwaokoa au kuwaepushia adhabu ya Allah Mtukufu.

وَقَالَ نُوحٞ رَّبِّ لَا تَذَرۡ عَلَى ٱلۡأَرۡضِ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ دَيَّارًا ﴿٢٦﴾

**26.** Na akasema Nûḥ, amani imshukie, baada ya kukata tamaa na watu wake, «Mola wangu! Usimuache yoyote miongoni mwa wale wanaokukanusha

awe ni mwenye kuishi juu ardhi akizunguka na kutembea».

إِنَّكَ إِن تَذَرۡهُمۡ يُضِلُّواْ عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوٓاْ إِلَّا فَاجِرٗا كَفَّارٗا ٢٧

**27.** Hao ukiwaacha, bila kuwaangamiza, watawapoteza waja wako waliokuamini na kuwapotosha na njia ya haki, na haji yoyote kutoka kwenye vizazi vyao isipokuwa aliyepotoka na njia ya haki na kukukanusha na kukuasi.

رَّبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيۡتِيَ مُؤۡمِنٗا وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا تَبَارَۢا ٢٨

**28.** Mola wangu! Nisamehe mimi, wazazi wangu wawili, mwenye kuingia nyumbani kwangu na hali yeye ameamini, wanaume na wanawake waliokuamini wewe, na usiwaongezee makafiri isipokuwa maangamivu na hasara, duniani na Akhera.

## SURA YA AL-JINN

## سُورَةُ الجِنِّ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Sema, (ewe Mtume), Allah Mtukufu Ameniletea wahyi kwamba kundi la majini walisikiliza kisomo changu cha Qur’ani, na baada ya kusikia walisema kuwaambia watu wao, «Sisi tumeisikia Qur’ani iliyopambika katika uzuri wa maneno yake, ufasaha wake, hekima zake, hukumu zake na habari inazozielezea».

قُلۡ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ ٱسۡتَمَعَ نَفَرٞ مِّنَ ٱلۡجِنِّ فَقَالُوٓاْ إِنَّا سَمِعۡنَا قُرۡءَانًا عَجَبٗا ١

2. Inalingania watu kwenye ukweli na uongofu, na sisi tukaiamini na kuifuata kivitendo, na hatutomshirikisha Mola wetu Aliyetuumba na yoyote katika kumuabudu.

يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلرُّشۡدِ فَـَٔامَنَّا بِهِۦۖ وَلَن نُّشۡرِكَ بِرَبِّنَآ أَحَدٗا ٢

3. Na kwamba Yeye Ambaye utukufu Wake uko juu pamoja na haiba Yake, Hakumfanya yoyote kuwa mke au mtoto.

وَأَنَّهُۥ تَعَٰلَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا ٱتَّخَذَ صَٰحِبَةٗ وَلَا وَلَدٗا ٣

4. Na kwamba fedhuli wetu, Iblisi, alikuwa akisema kumsingizia Allah Mtukufu aliyetukuka neno lililo mbali na ukweli na usawa, la kudai kuwa Yeye ana mke au mtoto.

وَأَنَّهُۥ كَانَ يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى ٱللَّهِ شَطَطٗا ٤

5. Na kwamba sisi tulidhani kuwa hakuna yoyote atakayemzulia Allah Mtukufu Aliyetukuka urongo, si katika binadamu na si katika majini, wa kumnasibishia Yeye mke na mtoto.

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن تَقُولَ ٱلۡإِنسُ وَٱلۡجِنُّ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا ٥

6. Na kwamba wanaume miongoni mwa binadamu walikuwa wakijilinda na wanaume miongoni mwa majini, na hawa wanaume wa kijini hawakua

وَأَنَّهُۥ كَانَ رِجَالٞ مِّنَ ٱلۡإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٖ مِّنَ ٱلۡجِنِّ فَزَادُوهُمۡ رَهَقٗا ٦

isipokua wakiwazidishia binadamu hofu, na kutishika. Kujilinda huku na asiyekuwa Allah Mtukufu, ambako Allah Mtukufu aliwakataza watu wa zama za ujinga, ni katika ushirikina mkubwa ambao Allah Mtukufu hausamehe isipokuwa kwa kutubia kidhati kutokana nao. Katika aya hii pana onyo kali juu ya kitendo cha kuwaendea wachawi, makuhani na mfano wao.

وَأَنَّهُمْ ظَنُّواْ كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ ٱللَّهُ أَحَدًا ٧

**7.** Na kwamba makafiri wa kibinadamu walidhania kama mlivyodhania, (enyi majini), kuwa Allah Mtukufu Aliyetukuka hatamfufua yoyote baada ya kufa.

وَأَنَّا لَمَسْنَا ٱلسَّمَآءَ فَوَجَدْنَٰهَا مُلِئَتْ حَرَسًا شَدِيدًا وَشُهُبًا ٨

**8.** Na kwamba sisi, mkusanyiko wa majini, tulitaka kufika mbinguni, kusikiliza maneno ya watu wake, tukaikuta imejazwa Malaika wengi wenye kuilinda na vimondo vya moto ambavyo wanarushiwa wenye kuikaribia.

وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَٰعِدَ لِلسَّمْعِۖ فَمَن يَسْتَمِعِ ٱلْـَٔانَ يَجِدْ لَهُۥ شِهَابًا رَّصَدًا ٩

**9.** Na sisi tulikuwa kabla ya hapo tunakalia sehemu fulani za mbingu ili kusikiliza habari zake. Basi mwenye kujaribu sasa kusikiliza kwa kuiba atapata kimondo cha moto chenye kumngojea kimchome na kimuangamize. Na katika aya mbili hizi pana kubatilisha madai ya wachawi na makuhani wanaodai kuwa wanajua ghaibu na kuwadanganya wachache wa akili kwa urongo wao na uzushi wao.

وَأَنَّا لَا نَدْرِىٓ أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَن فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ١٠

**10.** Na kwamba sisi, mkusanyiko wa majini, hatujui: ni mabaya Allah Mtukufu Anataka kuwateremshia

watu wa ardhini au Anawatakia mazuri na uongofu?

وَأَنَّا مِنَّا ٱلصَّـٰلِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَۖ كُنَّا طَرَآئِقَ قِدَدًا ﴿١١﴾

**11.** Na kwamba sisi, miongoni mwetu kuna wema wachamungu na miongoni mwetu kuna watu ambao wako chini ya hapo: wao ni makafiri na wenye kuasi. Sisi tuko mapote na mila tofauti.

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن نُّعۡجِزَ ٱللَّهَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَن نُّعۡجِزَهُۥ هَرَبًا ﴿١٢﴾

**12.** Na kwamba sisi tuna yakini kuwa Allah Mtukufu Ana uwezo juu yetu, na sisi tuko kwenye mkamato Wake na mamlaka Yake; hatuwezi kumponyoka Anapotaka kutufanya jambo lolote popote pale tulipo. Na hatutaweza kuyakwepa mateso Yake kwa kukimbilia kwenda mbinguni iwapo atatutakia mabaya.

وَأَنَّا لَمَّا سَمِعۡنَا ٱلۡهُدَىٰٓ ءَامَنَّا بِهِۦۖ فَمَن يُؤۡمِنۢ بِرَبِّهِۦ فَلَا يَخَافُ بَخۡسًا وَلَا رَهَقًا ﴿١٣﴾

**13.** Na sisi tulipoisikia Qur'ani tuliiamini na tukakubali kuwa ni ukweli unaotoka kwa Allah Mtukufu. Basi mwenye kumuamini Mola wake, kwa hakika yeye hataogopa kupunguziwa mema yake wala kudhulumiwa kwa kuongezewa makosa yake.

وَأَنَّا مِنَّا ٱلۡمُسۡلِمُونَ وَمِنَّا ٱلۡقَٰسِطُونَۖ فَمَنۡ أَسۡلَمَ فَأُوْلَـٰٓئِكَ تَحَرَّوۡاْ رَشَدًا ﴿١٤﴾

**14.** Na kwamba miongoni mwetu kuna wenye kumnyenyekea Allah Mtukufu kwa kumtii, na miongoni mwetu kuna waliopotoka, walio madhalimu, ambao walienda kombo na njia ya haki. Basi wenye kujisalimisha kwa Allah Mtukufu na kumnyenyekea kwa utiifu, hao ndio walioelekea njia ya haki na usawa, wakajibidiisha kuichagua, na Allah Mtukufu Akawaongoza kuifikia.

وَأَمَّا ٱلۡقَٰسِطُونَ فَكَانُواْ لِجَهَنَّمَ حَطَبًا ﴿١٥﴾

**15.** Ama wale waliopotoka na njia ya Uislamu, watakuwa ni kuni za Moto wa Jahanamu.

**16.** Na lau makafiri wa kibinadamu na kijini wangefuata njia ya Uislamu na wasijiepushe nayo, tungewateremshia maji mengi, na tungewakunjulia riziki duniani,

وَأَلَّوِ ٱسۡتَقَٰمُواْ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لَأَسۡقَيۡنَٰهُم مَّآءً غَدَقٗا ﴿١٦﴾

**17.** Tungefanya hayo ili tuwafanyie mtihani kuwa ni vipi watazishukuru neema za Allah Mtukufu juu yao? Na yoyote mwenye kupa mgongo utiifu wa Allah Mtukufu na kusikiliza Qur'ani na kuizingatia na kuifuata kivitendo, Allah Mtukufu Atamuingiza kwenye adhabu kali iliyo ngumu.

لِّنَفۡتِنَهُمۡ فِيهِۚ وَمَن يُعۡرِضۡ عَن ذِكۡرِ رَبِّهِۦ يَسۡلُكۡهُ عَذَابٗا صَعَدٗا ﴿١٧﴾

**18.** Na kwa hakika misikiti ni ya kuabudiwa Allah Mtukufu Peke Yake, basi msiabudu humo asiyekuwa Yeye. Na mtakasieni maombi na ibada humo, kwani misikiti haikujengwa isipokuwa kwa ajili Allah Mtukufu Aabudiwe humo Peke Yake, na sio mwingine asiyekuwa Yeye. Katika aya hii kuna ulazima wa kuiepusha misikiti na kila kinachokoroga utakasaji wa Allah Mtukufu na ufuataji Mtume Wake, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

وَأَنَّ ٱلۡمَسَٰجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدۡعُواْ مَعَ ٱللَّهِ أَحَدٗا ﴿١٨﴾

**19.** Na kwa hakika Aliposimama Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), kumuabudu Mola wake, walikaribia majini kumwangukia wakiwa makundi yaliyojikusanya na kupandana, kwa kusongamana sana ili wapate kuisikia Qur'ani kutoka kwake.

وَأَنَّهُۥ لَمَّا قَامَ عَبۡدُ ٱللَّهِ يَدۡعُوهُ كَادُواْ يَكُونُونَ عَلَيۡهِ لِبَدٗا ﴿١٩﴾

**20.** Waambie, (ewe Mtume), hawa makafiri, «Kwa hakika mimi ninamuabudu Mola wangu Peke

قُلۡ إِنَّمَآ أَدۡعُواْ رَبِّي وَلَآ أُشۡرِكُ بِهِۦٓ أَحَدٗا ﴿٢٠﴾

Yake, wala simshirikishi na Yeye kitu chochote katika kuabudu».

قُلۡ إِنِّي لَآ أَمۡلِكُ لَكُمۡ ضَرّٗا وَلَا رَشَدٗا ٢١

**21.** Sema, (ewe Mtume), uwaambie hawa makafiri, «Mimi siwezi kuwaondolea shida yoyote wala kuwaletea manufaa yoyote».

قُلۡ إِنِّي لَن يُجِيرَنِي مِنَ ٱللَّهِ أَحَدٞ وَلَنۡ أَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلۡتَحَدًا ٢٢

**22.** Sema, «Hakika mimi sina yoyote wa kuniokoa na adhabu ya Allah Mtukufu iwapo nitamuasi, na sitapata asiyekuwa Yeye mahali pa kukimbilia niepukane na adhabu Yake».

إِلَّا بَلَٰغٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦۚ وَمَن يَعۡصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ٢٣

**23.** Ninachokiweza mimi na kukimiliki ni kuwafikishia kutoka kwa Allah Mtukufu kile Alichoniamrisha niwafikishie, na ujumbe Wake ambao Alinituma niwaletee. Na mwenye kumuasi Allah Mtukufu na Mtume Wake na akaipa mgongo Dini yake basi malipo yake ni moto wa Jahanamu ambao hatatoka humo milele.

حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوۡاْ مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعۡلَمُونَ مَنۡ أَضۡعَفُ نَاصِرٗا وَأَقَلُّ عَدَدٗا ٢٤

**24.** Mpaka watakapoishuhudia washirikina adhabu wanayoahidiwa, hapo watajua itakapowashukia: ni nani ambaye mtetezi wake na msaidizi wake ni mnyonge zaidi na ambaye askari wake ni wachache zaidi?

قُلۡ إِنۡ أَدۡرِيٓ أَقَرِيبٞ مَّا تُوعَدُونَ أَمۡ يَجۡعَلُ لَهُۥ رَبِّيٓ أَمَدًا ٢٥

**25.** Waambie hawa washirikina, (ewe Mtume), Mimi sijui: Je adhabu hii mliyoahidiwa zishakaribia zama zake au Mola wangu ataufanya muda wake wa kuja uwe mrefu?

عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ فَلَا يُظۡهِرُ عَلَىٰ غَيۡبِهِۦٓ أَحَدًا ٢٦

**26.** Na Yeye, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, ni mjuzi wa kisichoonekana na macho. Hatakidhihirisha hicho kisichoonekana kwa yoyote miongoni mwa viumbe Wake.

إِلَّا مَنِ ٱرۡتَضَىٰ مِن رَّسُولٖ فَإِنَّهُۥ يَسۡلُكُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦ رَصَدٗا ٢٧

**27.** Isipokuwa kwa yule Aliyemchagua Allah Mtukufu na kumpendelea kwa kumpa utume, kwani Yeye huwajuza baadhi ya yale yaliyofichika yasionekane. Na Anatuma, mbele ya huyo Mtume na nyuma yake, Malaika wenye kumhifadhi na majini, ili wasiisikilize kwa kuiba jambo hilo la ghaibu, kisha wakaambiana kwa siri kisha wakawadokeza makuhani.

لِّيَعۡلَمَ أَن قَدۡ أَبۡلَغُواْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمۡ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيۡهِمۡ وَأَحۡصَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ عَدَدَۢا ٢٨

**28.** Ili Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), ajue kwamba Mitume kabla yake walikuwa kwenye hali kama yake ya ufikishaji haki na ukweli, na kwamba yeye atalindwa kutokana na majini kama walivyolindwa wao, na kwamba Allah Mtukufu, ujuzi Wake umeyazunguka mambo yao waliyonayo ya nje na ya ndani, miongoni mwa sheria na hukumu na mengineyo, hakuna chochote kinachompita katika hayo, na kwamba Yeye Amekidhibiti kila kitu kwa hesabu, hakuna chochote kinachofichika Kwake.

## SURA YA AL-MUZAMMIL

سُورَةُ المُزَّمِّلِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ewe uliojifunika nguo zako!

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُزَّمِّلُ ١

2. Inuka uswali kipindi cha usiku isipokuwa sehemu chache yake.

قُمِ ٱلَّيۡلَ إِلَّا قَلِيلٗا ٢

3. Inuka kwa muda wa nusu ya usiku au chini ya hapo kidogo mpaka ufikie theluthi.

نِّصۡفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصۡ مِنۡهُ قَلِيلًا ٣

4. Au ongeza zaidi ya nusu mpaka ufikie theluthi mbili. Na usome Qur'ani kwa utaratibu na utulivu, uzipangilie vizuri herufi zake na vituo vyake.

أَوۡ زِدۡ عَلَيۡهِ وَرَتِّلِ ٱلۡقُرۡءَانَ تَرۡتِيلًا ٤

5. Hakika tutakuteremshia, (ewe Nabii), Qur'ani tukufu inayokusanya maamrisho na makatazo na hukumu za kisheria.

إِنَّا سَنُلۡقِي عَلَيۡكَ قَوۡلٗا ثَقِيلًا ٥

6. Hakika ibada unayofanya ndani ya usiku ina athari kubwa zaidi moyoni, na maneno yanabainika zaidi, kwa kuwa moyo uko mtupu hauna bughudha za kilimwengu.

إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيۡلِ هِيَ أَشَدُّ وَطۡـٔٗا وَأَقۡوَمُ قِيلًا ٦

7. Hakika wewe katika kipindi cha mchana una wakati wa kuzunguka na kushughulika katika mambo yenye maslahi nawe, na kufanya harakati nyingi kwa majukumu ya utume, basi wakati wa usiku ipe nafasi nafsi yako kumuabudu Mola wako.

إِنَّ لَكَ فِي ٱلنَّهَارِ سَبۡحٗا طَوِيلٗا ٧

8. Na ulitaje, (ewe Nabii), jina la Mola wako, umuombe kwalo na ujitundike Kwake kikamilifu katika ibada yako na ujitegemeze Kwake.

وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلۡ إِلَيۡهِ تَبۡتِيلٗا ٨

**9.** Yeye Ndiye Mmiliki wa Mashariki na Magharibi. Hakuna muabudiwa kwa haki isipokuwa Yeye. Basi mtegemee na umuachie Yeye mambo yako.

رَّبُّ ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱتَّخِذۡهُ وَكِيلٗا ٩

**10.** Na uvumilie kwa yale ambayo washirikina wanayasema kuhusu wewe na kuhusu Dini yako. Na uende kinyume na wao katika maneno yao ya ubatilifu pamoja na kuwapuuza na kuacha kuwarudishia.

وَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱهۡجُرۡهُمۡ هَجۡرٗا جَمِيلٗا ١٠

**11.** Na uniache mimi, (ewe Mtume), na hawa wakanushaji wa aya zangu, wenye starehe na kubobea kwenye ulimwengu, na uwape mhula wa muda mchache kwa kucheleweshewa adhabu mpaka muda wa wao kuadhibiwa ufike.

وَذَرۡنِي وَٱلۡمُكَذِّبِينَ أُوْلِي ٱلنَّعۡمَةِ وَمَهِّلۡهُمۡ قَلِيلًا ١١

**12.** Kwa hakika wao watapata kwetu huko Akhera pingu nzito na Moto wenye kuwaka ambao watachomwa nao.

إِنَّ لَدَيۡنَآ أَنكَالٗا وَجَحِيمٗا ١٢

**13.** Na watapata chakula cha kuchukiza chenye kusakama kooni kisicho na ladha, na adhabu inayoumiza.

وَطَعَامٗا ذَا غُصَّةٖ وَعَذَابًا أَلِيمٗا ١٣

**14.** Siku itakapotikisika na kusukikasukika ardhi na majabali mpaka majabali yawe mlima wa mchanga wenye kutiririka na kupeperuka, baada ya kuwa kwenye hali ya ugumu na ukavu.

يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ وَكَانَتِ ٱلۡجِبَالُ كَثِيبٗا مَّهِيلًا ١٤

**15.** Hakika sisi tumemtuma kwenu nyinyi, (watu wa *Makkah*), Muhammad kuwa ni Mtume, mwenye kutoa ushahidi wa ukafiri na uasi unaotokana nanyi, kama vile tulivyomtuma Mûsã kuwa Mtume kwenda kwa Fir'awn aliyepita kiasi katika uasi.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ رَسُولٗا شَٰهِدًا عَلَيۡكُمۡ كَمَآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ رَسُولٗا ١٥

**16.** Basi Fir'awn akamkanusha Mûsã na asiukubali utume wake, na akakataa amri yake, tukamuangamiza maangamivu makali. Hapa pana onyo la kumuasi Mtume Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), kwa kuogopea isije ikamfika mwenye kuasi mfano wa kile kilichomfika Fir'awn na watu wake.

فَعَصَىٰ فِرۡعَوۡنُ ٱلرَّسُولَ فَأَخَذۡنَٰهُ أَخۡذٗا وَبِيلٗا ١٦

**17.** Vipi mtajikinga nafsi zenu, mkikufuru, na adhabu ya Siku ya Kiyama ambayo huwafanya watoto wadogo watokwe na mvi kwa ukubwa wa janga lake na unguliko lake?

فَكَيۡفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرۡتُمۡ يَوۡمٗا يَجۡعَلُ ٱلۡوِلۡدَٰنَ شِيبًا ١٧

**18.** Mbingu zitapasuka Siku hiyo, kwa ukubwa wa janga lake, hakika ahadi ya Allah Mtukufu, Aliyetukuka, ya kuwa Siku hiyo itakuja ni yenye kutimia bila shaka.

ٱلسَّمَآءُ مُنفَطِرُۢ بِهِۦۚ كَانَ وَعۡدُهُۥ مَفۡعُولًا ١٨

**19.** Hakika hizi aya ambazo ndani yake kuna kukhofisha na ukemeaji ni mawaidha na mazingatio kwa watu. Basi mwenye kutaka kuwaidhika na kunufaika nazo, na achukue utiifu na uchamungu kuwa ni njia ya kumfikisha kwenye radhi za Mola wake Aliyemuumba na kumlea.

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ١٩

**20.** Hakika Mola wako, (ewe Mtume), Anajua kuwa wewe unasimama kwa swala ya Tahajudi kipindi cha usiku, wakati mwingine chini ya theluthi mbili za usiku, na wakati mwingine unasimama nusu yake, na wakati mwingine theluthi yake. Na wanasimama pamoja nawe kundi la Maswahaba wako. Na Allah Mtukufu, Peke Yake, Ndiye Anayekadiria usiku na mchana, na Anajua vipimo

۞إِنَّ رَبَّكَ يَعۡلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدۡنَىٰ مِن ثُلُثَيِ ٱلَّيۡلِ وَنِصۡفَهُۥ وَثُلُثَهُۥ وَطَآئِفَةٞ مِّنَ ٱلَّذِينَ مَعَكَۚ وَٱللَّهُ يُقَدِّرُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحۡصُوهُ فَتَابَ عَلَيۡكُمۡۖ فَٱقۡرَءُواْ مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلۡقُرۡءَانِۚ عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرۡضَىٰ وَءَاخَرُونَ يَضۡرِبُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَبۡتَغُونَ مِن فَضۡلِ

ٱللَّهِ وَءَاخَرُونَ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِۖ فَٱقْرَءُوا۟ مَا تَيَسَّرَ مِنْهُۚ وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَقْرِضُوا۟ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًاۚ وَمَا تُقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيْرًا وَأَعْظَمَ أَجْرًاۚ وَٱسْتَغْفِرُوا۟ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌۢ ﴿٢٠﴾

vyake na kipindi kinachopita na kinachobakia, cha mchana na usiku. Allah Mtukufu Anajua kwamba haiwezekani kwenu nyinyi kusimama usiku wote, hivyo basi akawafanyia mambo kuwa mepesi kwenu. Na msome kwenye Swala ya usiku kile kilichokuwa chepesi kwenu kukisoma katika Qur'ani. Allah Mtukufu anajua kuwa miongoni mwenu kuna wanaoelemewa na ugonjwa wasiweze kusimama usiku. Na kuna watu wengine wanatembea ardhini wakifanya biashara na kazi wakitafuata riziki za Allah Mtukufu za halali. Na kuna watu wengine wanapigana jihadi katika njia ya Allah Mtukufu kuliinua neno Lake na kutangaza dini Yake. Basi someni kutoka kwenye Qur'ani kile kilicho chepesi kwenu, na endeleeni kutekeleza faradhi za Swala, na toeni Zaka za lazima kwenu, na toeni sadaka za mali zenu katika njia za wema na hisani kwa kutaka radhi za Allah Mtukufu. Na chochote kile mnachokifanya miongoni mwa njia za wema na kheri na matendo ya utiifu, mtapata malipo yake na thawabu zake kwa Allah Mtukufu Siku ya Kiyama, na hiyo ni bora zaidi kuliko kile mlichokitanguliza duniani na ni chenye thawabu kubwa zaidi. Na mtake msamaha wa Allah Mtukufu katika hali zenu zote. Hakika Allah Mtukufu ni Msamehevu sana kwenu, ni Mwenye huruma na nyinyi.

## SURA YA AL-MUDDATHTHIR

## سُورَةُ المُدَّثِّرِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُدَّثِّرُ ١

1. Ewe uliojifunika nguo zako!

قُمۡ فَأَنذِرۡ ٢

2. Inuka kutoka kwenye malazi yako uwaonye watu na adhabu ya Allah Mtukufu.

وَرَبَّكَ فَكَبِّرۡ ٣

3. Na umkusudie Mola wako, Peke Yake, kwa kumtukuza, kumpwekesha na kumuabudu.

وَثِيَابَكَ فَطَهِّرۡ ٤

4. Na usafishe nguo zako kutokana na najisi, kwani usafi wa nje ni katika kutimia usafi wa ndani.

وَٱلرُّجۡزَ فَٱهۡجُرۡ ٥

5. Na uendelee daima kuyahama na kuwa mbali na masanamu na mizimu, na matendo ya ushirikina yote usiyakaribie.

وَلَا تَمۡنُن تَسۡتَكۡثِرُ ٦

6. Na usitoe kitu kumpa mtu kwa lengo la kupata zaidi ya hiko.

وَلِرَبِّكَ فَٱصۡبِرۡ ٧

7. Na kwa ajili ya kupata radhi za Allah Mtukufu, vumilia juu ya maamrisho na makatazo.

فَإِذَا نُقِرَ فِي ٱلنَّاقُورِ ٨

8. Pindi patakapopulizwa kwenye barugumu mpulizo wa Ufufuzi na kutolewa kaburini.

فَذَٰلِكَ يَوۡمَئِذٖ يَوۡمٌ عَسِيرٌ ٩

9. Siku hiyo itakuwa ni siku ngumu.

عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ غَيۡرُ يَسِيرٖ ١٠

10. Ni siku ngumu kwa makafiri na si rahisi kwao, hawatasalimika na yale walionayo ya kujadiliwa hesabu zao na vitisho vingine vikubwa.

ذَرۡنِي وَمَنۡ خَلَقۡتُ وَحِيدٗا ١١

11. Niache mimi, (ewe Mtume), na huyu niliyemuumba ndani ya tumbo la

mama yake akiwa peke yake, hana mali wala watoto.

وَجَعَلۡتُ لَهُۥ مَالٗا مَّمۡدُودٗا ﴿١٢﴾

**12.** Nikamfanya awe na mali nyingi yenye kuenea.

وَبَنِينَ شُهُودٗا ﴿١٣﴾

**13.** Na watoto waliyoko naye hapo *Makkah* hawamuondokei.

وَمَهَّدتُّ لَهُۥ تَمۡهِيدٗا ﴿١٤﴾

**14.** Na Nikamsahilishia kwa kumrahisishia njia za maisha.

ثُمَّ يَطۡمَعُ أَنۡ أَزِيدَ ﴿١٥﴾

**15.** Kisha yeye anatamani, baada ya vitu hivi alivyopewa, nimuongezee kwenye mali yake na watoto wake na huku yeye amenikanusha.

كَلَّآۖ إِنَّهُۥ كَانَ لِأٓيَٰتِنَا عَنِيدٗا ﴿١٦﴾

**16.** Mambo sivyo kama anavyodai huyu mwenye kuasi, mtenda dhambi. Simuongezei zaidi ya hicho nilichompa, kwa kuwa alikuwa mshindani mkanushaji wa Qur'ani na hoja za Allah Mtukufu kwa viumbe Wake.

سَأُرۡهِقُهُۥ صَعُودًا ﴿١٧﴾

**17.** Nitampa mateso magumu na adhabu isio na mapumziko. Anayekusudiwa hapa ni Al-Walīd mtoto wa Al-Mughī rah aliyekuwa akishindana na haki na akijitokeza kupigana vita na Allah Mtukufu na Mtume Wake. Haya ndiyo malipo ya kila mwenye kushindana na haki na kuipiga vita.

إِنَّهُۥ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ﴿١٨﴾

**18.** Kwa hakika yeye aliwaza ndani ya nafsi yake, akatayarisha la kusema ili kumtukana Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na Qur'ani.

فَقُتِلَ كَيۡفَ قَدَّرَ ﴿١٩﴾

**19.** Hivyo basi akalaaniwa na akastahili, kwa hilo, maangamivu, kwani ni vipi alijiandaa ndani ya nafsi yake kwa hayo matusi?

ثُمَّ قُتِلَ كَيۡفَ قَدَّرَ ٢٠

**20.** Kisha akalaaniwa tena, na vipi alipanga hayo?

ثُمَّ نَظَرَ ٢١

**21.** Kisha akafikiria kuhusu kile alichokipanga na kukitayarisha cha kuitia dosari Qur'ani.

ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ٢٢

**22.** Kisha akafinya uso wake na akazidi katika hali ile ya ukunjaji uso kwa kukosa hila za kufanya, na kutopata dowa lolote la kuitia dosari Qur'ani.

ثُمَّ أَدۡبَرَ وَٱسۡتَكۡبَرَ ٢٣

**23.** Kisha akarudi kuipa mgongo haki, na akajiona ni mkubwa wa kutofaa kuikubali.

فَقَالَ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ يُؤۡثَرُ ٢٤

**24.** Hapo akasema kuhusu Qur'ani, «Haya anayoyasema Muhammad si chochote isipokuwa ni uchawi uliopokewa kutoka kwa watu wa mwanzo waliopita».

إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا قَوۡلُ ٱلۡبَشَرِ ٢٥

**25.** Haikuwa hii Qur'ani isipokuwa ni maneno ya viumbe ambayo Muhammad amejifunza kutoka kwao, kisha akadai kuwa yanatoka kwa Allah Mtukufu.

سَأُصۡلِيهِ سَقَرَ ٢٦

**26.** Basi nitamuingiza kwenye moto wa Jahanamu, ili alionje joto lake na achomeke kwa moto wake.

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا سَقَرُ ٢٧

**27.** Na ni lipi lililokujulisha wewe ni kitu gani hiyo Jahanamu?

لَا تُبۡقِي وَلَا تَذَرُ ٢٨

**28.** Haibakishi nyama wala haiachi mfupa isipokuwa huvichoma.

لَوَّاحَةٞ لِّلۡبَشَرِ ٢٩

**29.** Unageuza ngozi ya mwili, unazifanya ngozi kuwa nyeusi na unazichoma.

عَلَيۡهَا تِسۡعَةَ عَشَرَ ٣٠

**30.** Wanasimamia mambo yake na kushikilia kazi ya kuwatesa watu wake Malaika kumi na tisa katika washika zamu wa Motoni wenye nguvu.

وَمَا جَعَلْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلنَّارِ إِلَّا مَلَٰٓئِكَةً ۙ وَمَا جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ إِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِيَسْتَيْقِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ وَيَزْدَادَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِيمَٰنًا ۙ وَلَا يَرْتَابَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْمُؤْمِنُونَ ۙ وَلِيَقُولَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَٱلْكَٰفِرُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ ۚ وَمَا يَعْلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ ۚ وَمَا هِىَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْبَشَرِ ﴿٣١﴾

**31.** Na hatukuwafanya washika hazina wa Motoni isipokuwa miongoni mwa Malaika washupavu. Na hatukuiweka idadi hiyo isipokuwa kuwatahini wale waliomkufuru Allah Mtukufu, na ili imani ya yakini ipatikane kwa wale Mayahudi na manaswara waliopewa Vitabu kwamba yaliyokuja ndani ya Qur'ani juu ya washika hazina wa Motoni ni ukweli utokao kwa Allah Mtukufu Aliyetukuka, kwani hayo yanaafikiana na vitabu vyao, na ili Waumini wazidi kumuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na waifuate Sheria Yake kivitendo, na ili wasilifanyie shaka hilo wale Mayahudi na manaswara waliopewa Vitabu na wale wenye kumuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake, na ili wapate kusema wale wenye unafiki ndani ya nyoyo zao na makafiri, «Ni lipi alilolikusudia Allah Mtukufu kwa idadi hii ya ajabu?» Kwa mfano wa hayo yaliyotajwa, Allah Mtukufu Anampoteza Anayetaka kumpoteza na Anamuongoza Anayetaka kumuongoza. Na hakuna ajuwaye idadi ya askari wa Mola wako, na miongoni mwao ni Malaika, isipokuwa Allah Mtukufu Peke Yake. Na haukuwa huu Moto isipokuwa ni ukumbusho na mazingatio kwa watu.

كَلَّا وَٱلْقَمَرِ ﴿٣٢﴾

**32.** Mambo sivyo kama walivyotaja ya ukanushaji Mtume katika yale aliyokuja nayo! Anaapa Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kila sifa ya upungufu, kwa mwezi.



**33.** Na kwa usiku unapogeuka kwenda zake.

| | |
|---|---|
| **34.** Na kwa asubuhi inapotoa mwangaza na kufunuka. | وَٱلصُّبۡحِ إِذَآ أَسۡفَرَ ٣٤ |
| **35.** Hakika Moto ni mojawapo ya mambo makubwa. | إِنَّهَا لَإِحۡدَى ٱلۡكُبَرِ ٣٥ |
| **36.** Ni kwa ajili ya kuwaonya na kuwahofisha watu. | نَذِيرٗا لِّلۡبَشَرِ ٣٦ |
| **37.** Kwa anayetaka miongoni mwenu kujiweka karibu na Mola wake kwa kufanya matendo ya utiifu, au kujikalisha nyuma kwa kufanya matendo ya uasi. | لِمَن شَآءَ مِنكُمۡ أَن يَتَقَدَّمَ أَوۡ يَتَأَخَّرَ ٣٧ |
| **38.** Kila nafsi imefungwa na kuwekwa rehani kwa ilichokitenda, miongoni mwa matendo mema au mabaya, Haifunguliwi mpaka itekeleze haki za lazima zilizo juu yake na ipatiwe malipo yanayostahili kupatiwa. | كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا كَسَبَتۡ رَهِينَةٌ ٣٨ |
| **39.** Isipokuwa Waislamu waliotakaswa, watu wa upande wa kulia waliojikomboa kwa utiifu. | إِلَّآ أَصۡحَٰبَ ٱلۡيَمِينِ ٣٩ |
| **40.** Wao watakuwa kwenye mabustani ya Peponi ambayo sifa zake hazifikiwi ukomo. Watakuwa wakiulizana wao kwa wao. | فِي جَنَّٰتٖ يَتَسَآءَلُونَ ٤٠ |
| **41.** Kuhusu makafiri waliojikosea nafsi zao. | عَنِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٤١ |
| **42.** Ni lipi lililowaingiza kwenye moto wa Jahanamu na likawafanya mlionje joto lake lililo kali sana? | مَا سَلَكَكُمۡ فِي سَقَرَ ٤٢ |
| **43.** Wahalifu watasema, «Hatukuwa ni miongoni mwa wanaoswali duniani». | قَالُواْ لَمۡ نَكُ مِنَ ٱلۡمُصَلِّينَ ٤٣ |
| **44.** Na hatukuwa tukitoa sadaka na kuwafanyia wema wahitaji na maskini. | وَلَمۡ نَكُ نُطۡعِمُ ٱلۡمِسۡكِينَ ٤٤ |

وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ ٱلْخَآئِضِينَ ﴿٤٥﴾

**45.** Na tulikuwa tukizungumza maneno ya ubatilifu na watu wa upotofu na upotevu.

وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ﴿٤٦﴾

**46.** Na tulikuwa tukiikanusha Siku ya kuhesabiwa na kulipwa.

حَتَّىٰٓ أَتَىٰنَا ٱلْيَقِينُ ﴿٤٧﴾

**47.** Mpaka kifo kikatujia na hali sisi tuko kwenye mambo hayo mabaya ya upotevu.

فَمَا تَنفَعُهُمْ شَفَٰعَةُ ٱلشَّٰفِعِينَ ﴿٤٨﴾

**48.** Basi hayatawafaa chochote maombezi ya wenye kuombea, miongoni mwa Malaika, Manabii na wengineo, kwa kuwa aombewaye ni yule aliyechaguliwa na Allah Mtukufu na akamuidhinisha mwenye kumuombea amuombee.

فَمَا لَهُمْ عَنِ ٱلتَّذْكِرَةِ مُعْرِضِينَ ﴿٤٩﴾

**49.** Basi wana nini hawa washirikina wamejiepusha na Qur'ani na mawaidha yaliyomo ndani yake?

كَأَنَّهُمْ حُمُرٌ مُّسْتَنفِرَةٌ ﴿٥٠﴾

**50.** Kana kwamba wao ni pundamilia wanaobabaika.

فَرَّتْ مِن قَسْوَرَةٍۭ ﴿٥١﴾

**51.** Wanaomkimbia simba mwenye kushambulia.

بَلْ يُرِيدُ كُلُّ ٱمْرِيٍٕ مِّنْهُمْ أَن يُؤْتَىٰ صُحُفًا مُّنَشَّرَةً ﴿٥٢﴾

**52.** Bali kila mmoja, miongoni mwa hawa washirikina, anatamani ateremshiwe kitabu kutoka mbinguni kama kile kilichoteremshiwa Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie.

كَلَّا ۖ بَل لَّا يَخَافُونَ ٱلْـَٔاخِرَةَ ﴿٥٣﴾

**53.** Mambo si hivyo kama wanavyodai. Ukweli ni kwamba wao hawaiogopi Akhera wala hawaamini kuwa kuna kufufuliwa na kulipwa.

كَلَّآ إِنَّهُۥ تَذْكِرَةٌ ﴿٥٤﴾

**54.** Ni kweli kwamba Qur'ani ni mawaidha yenye ufasaha, yanayotosha kuwafanya wao wawaidhike.

**55.** Anayetaka kuwaidhika, basi na awaidhike kwa yaliyomo ndani yake na anufaike na uongofu wake.

فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿٥٥﴾

**56.** Na hawawaidhiki kwayo isipokuwa iwapo Allah Mtukufu Amewatakia kuongoka. Yeye, (kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake), Ndiye Anayestahiki kuogopewa na kutiiwa, na Ndiye Anayestahiki kumsamehe anayemuamini na kumtii.

وَمَا يَذۡكُرُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ هُوَ أَهۡلُ ٱلتَّقۡوَىٰ وَأَهۡلُ ٱلۡمَغۡفِرَةِ ﴿٥٦﴾

## SURA YA AL-QIYĀMAH

## سُورَةُ القِيَامَةِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Anaapa Allah Mtukufu kwa Siku ya Hesabu na Malipo.

لَآ أُقۡسِمُ بِيَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ ١

2. Na Anaapa kwa nafsi yenye kuamini na kumuogopa Allah, inayomlaumu mwenyewe kwa kuacha matendo ya utiifu na kufanya matendo yenye kuangamiza, kwamba watu watafufuliwa.

وَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلنَّفۡسِ ٱللَّوَّامَةِ ٢

3. Je anadhani huyu binadamu kafiri kuwa sisi hatutaweza kuikusanya mifupa yake baada ya kuwa mbalimbali.?

أَيَحۡسَبُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَلَّن نَّجۡمَعَ عِظَامَهُۥ ٣

4. Ndio! Tutaikusanya na tunaweza kufanya vidole vyake au ncha za vidole vyake- baada ya kuvikusanya na kuvioanisha- viwe kwenye umbo la sawasawa, kama vilivyokuwa kabla ya kufa.

بَلَىٰ قَٰدِرِينَ عَلَىٰٓ أَن نُّسَوِّيَ بَنَانَهُۥ ٤

5. Bali binadamu anakanusha kufufuliwa, anataka asalie kwenye kufanya ubaya kwa siku za mbeleni za maisha yake.

بَلۡ يُرِيدُ ٱلۡإِنسَٰنُ لِيَفۡجُرَ أَمَامَهُۥ ٥

6. Kafiri huyu huwa akiuliza, huku akiliona jambo la kusimama Kiyama kuwa liko mbali, «Ni lini Siku ya Kiyama?»

يَسۡـَٔلُ أَيَّانَ يَوۡمُ ٱلۡقِيَٰمَةِ ٦

7. Basi macho yatakapoduwaa na yakashituka kwa kutishika na kile yatakachokiona cha vitisho vya Siku ya Kiyama.

فَإِذَا بَرِقَ ٱلۡبَصَرُ ٧

8. Na ukafutika mwangaza wa mwezi.

وَخَسَفَ ٱلۡقَمَرُ ٨

**9.** Na vikakusanywa jua na mwezi katika kukosa mwangaza, kikawa kila mojawapo ya hivyo viwili hakina mwangaza.

وَجُمِعَ ٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ ٩

**10.** Wakati huo binadamu atasema, «Pa kukimbilia ni wapi kuiepuka adhabu?»

يَقُولُ ٱلۡإِنسَٰنُ يَوۡمَئِذٍ أَيۡنَ ٱلۡمَفَرُّ ١٠

**11.** Mambo sivyo kama unavyotamani yawe, (ewe binadamu), ya kutaka kukimbia. Huna mahala pa kukimbilia wala pa kupata uokozi wa nafsi yako.

كَلَّا لَا وَزَرَ ١١

**12.** Kwa Allah Mtukufu Peke Yake ndio mwisho wa viumbe Siku ya Kiyama, na ndipo mahali pao pa kutulia, na hapo Amlipe kila mtu kwa kile alichostahiki.

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡمُسۡتَقَرُّ ١٢

**13.** Atapashwa habari binadamu Siku hiyo kwa matendo yake yote, mema na mabaya, aliyoyatanguliza miongoni mwa hayo katika maisha yake na aliyoyacheleweshа.

يُنَبَّؤُاْ ٱلۡإِنسَٰنُ يَوۡمَئِذِۭ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ١٣

**14.** Bali binadamu ni hoja iliyo wazi juu ya nafsi yake, yenye kumfuata kwa alichokitenda na alichokiacha.

بَلِ ٱلۡإِنسَٰنُ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦ بَصِيرَةٞ ١٤

**15.** Hata kama atakuja na kila udhuru wa kuelezea sababu ya uhalifu wake, hilo halitamfaa.

وَلَوۡ أَلۡقَىٰ مَعَاذِيرَهُۥ ١٥

**16.** Usitikise, (ewe Nabii), ulimi wako wakati wahyi unapoteremka ili ufanye haraka kuihifadhi Qur'ani kwa kuogopa isikuponyoke.

لَا تُحَرِّكۡ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعۡجَلَ بِهِۦٓ ١٦

**17.** Kwani ni juu yetu sisi kuikusanya kwenye kifua chako kisha uisome kwa ulimi wako wakati utakapo.

إِنَّ عَلَيۡنَا جَمۡعَهُۥ وَقُرۡءَانَهُۥ ١٧

**18.** Mjumbe wetu Jibrili akikusomea, basi kisikilize kisomo chake na ukifuatilie. Kisha isome kama alivyokusomea.

فَإِذَا قَرَأۡنَٰهُ فَٱتَّبِعۡ قُرۡءَانَهُۥ ١٨

ثُمَّ إِنَّ عَلَيۡنَا بَيَانَهُۥ ١٩

**19.** Kisha ni juu yetu kukuelezea kilichokutatiza kukifahamu katika maana yake na hukumu zake.

كَلَّا بَلۡ تُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ ٢٠

**20.** Mambo sivyo kama mlivyodai, (enyi mkusanyiko wa washirikina), kuwa hakuna kufufuliwa wala kulipwa. Bali nyinyi ni watu mnaopenda dunia na pambo lake.

وَتَذَرُونَ ٱلۡأٓخِرَةَ ٢١

**21.** Na mnaacha Akhera na starehe zake.

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ نَّاضِرَةٌ ٢٢

**22.** Nyuso za watu wema Siku ya Kiyama zitakuwa ni zenye kung’ara, nzuri na zenye furaha.

إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٞ ٢٣

**23.** Zitamuona Mola Aliyeziumba na Anayezimiliki, na zitastarehe kwa hilo.

وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذِۭ بَاسِرَةٞ ٢٤

**24.** Nyuso za watu wabaya siku ya Kiyama zitakuwa ni zenye kukunjana na kusinyaa.

تَظُنُّ أَن يُفۡعَلَ بِهَا فَاقِرَةٞ ٢٥

**25.** Zinatazamia kushukiwa na msiba mkubwa wenye kuvunja.

كَلَّآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلتَّرَاقِيَ ٢٦

**26.** Ni kweli! Pindi roho itakapofika sehemu za juu za kifua.

وَقِيلَ مَنۡۜ رَاقٖ ٢٧

**27.** Na wakasema baadhi ya waliohudhuria kuwaambia wengine, «Je kuna mtu wa kumtibu na kumpoza kutokana na hali hii aliyonayo?»

وَظَنَّ أَنَّهُ ٱلۡفِرَاقُ ٢٨

**28.** Na yule ambaye yuko katika hali ya kufa akajua kwamba lile lililomshukia ni kuaga dunia, kwa kuwa anawaona Malaika wa mauti.

وَٱلۡتَفَّتِ ٱلسَّاقُ بِٱلسَّاقِ ٢٩

**29.** Na ikashikana shida ya mwisho wa duniani na shida ya mwanzo wa Akhera.

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡمَسَاقُ ٣٠

**30.** Kwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka. Watu watapelekwa Siku ya Kiyama: ima Peponi au Motoni.

**31.** Hakuwa kafiri ni mwenye kumuamini Mtume na Qur'ani, wala hakuwa ni mwenye kumtekelezea Allah Mtukufu Aliyetukuka Swala za faradhi.

فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ ٣١

**32.** Lakini aliikanusha Qur'ani na akaipa mgongo Imani.

وَلَٰكِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٣٢

**33.** Kisha akaenda kwa watu wake akijiona hali ya kujigamba katika kutembea kwake.

ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ يَتَمَطَّىٰٓ ٣٣

**34.** Basi maangamivu ni yako baada ya maangamivu!

أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰ ٣٤

**35.** Kisha maangamivu ni yako baada ya maangamivu!

ثُمَّ أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰٓ ٣٥

**36.** Je anadhani huyu binadamu anayekanusha kufufuliwa kuwa ataachwa bure: haamrishwi wala hakatazwi, hahesabiwi wala hateswi?

أَيَحۡسَبُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَن يُتۡرَكَ سُدًى ٣٦

**37.** Kwani hakuwa binadamu huyu ni tone la manii dhaifu linalotokana na maji matwevu yanayomwagwa na kumiminwa kwenye kizazi?

أَلَمۡ يَكُ نُطۡفَةٗ مِّن مَّنِيّٖ يُمۡنَىٰ ٣٧

**38.** Kisha yakawa ni kipande cha damu iliyo kavu, na Allah Mtukufu Akaliumba kwa uwezo Wake na akazitengeneza sura zao katika umbo la mwili lililo zuri kabisa?

ثُمَّ كَانَ عَلَقَةٗ فَخَلَقَ فَسَوَّىٰ ٣٨

**39.** Akafanya kutokana na binadamu huyu jinsia mbili: ya kiume na ya kike.

فَجَعَلَ مِنۡهُ ٱلزَّوۡجَيۡنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰٓ ٣٩

**40.** Je kwani hakuwa Muumba wa vitu hivyo ni Muweza wa kuwarudisha viumbe wakiwa hai baada ya kutoweka kwao? Ndio! Anaweza. Yeye, kutakasika na sifa za upungufu ni Kwake, kwa hakika ni Muweza wa hilo.

أَلَيۡسَ ذَٰلِكَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحۡـِۧيَ ٱلۡمَوۡتَىٰ ٤٠

## SURA YA AL-INSĀN

سُورَةُ الإِنسَانِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Kishampitia binadamu kipindi kirefu cha wakati kabla hajapulizwa roho ambapo hakuwa ni kitu kinachotajika wala haijulikani athari yake.

هَلۡ أَتَىٰ عَلَى ٱلۡإِنسَٰنِ حِينٞ مِّنَ ٱلدَّهۡرِ لَمۡ يَكُن شَيۡـٔٗا مَّذۡكُورًا ١

2. Sisi tumemuumba binadamu kutokana na tone la manii la mchanganyiko wa maji ya mwanaume na maji ya mwanamke, ili tumtahini kwa kumuamrisha mambo ya kisheria baadaye, hivyo basi tumemfanya ni mwenye masikio ya kusikia na macho ya kuonea, apate kuzisikia aya na kuziona dalili.

إِنَّا خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِن نُّطۡفَةٍ أَمۡشَاجٖ نَّبۡتَلِيهِ فَجَعَلۡنَٰهُ سَمِيعَۢا بَصِيرًا ٢

3. Sisi tumembainishia na kumfahamisha njia ya uongofu na upotevu na wema na ubaya, ili awe ima ni mwenye kuamini na kushukuru. Au awe ni mwenye kukanusha na kukataa.

إِنَّا هَدَيۡنَٰهُ ٱلسَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرٗا وَإِمَّا كَفُورًا ٣

4. Sisi Tumewaandalia wakanushaji pingu za chuma za kuifunga miguu yao, na minyororo ya kufungiwa mikono yao hadi shingo zao, na moto ambao watachomwa nao.

إِنَّآ أَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ سَلَٰسِلَاْ وَأَغۡلَٰلٗا وَسَعِيرًا ٤

5. Hakika watu wa utiifu na ukweli wa Imani wanaotekeleza haki za Allah Mtukufu, watakunywa, Siku ya Kiyama, kutoka kwenye kikombe ambacho ndani yake mna Pombe iliyochanganywa na aina bora kabisa ya harufu nzuri, nayo ni maji ya kafuri.

إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ يَشۡرَبُونَ مِن كَأۡسٖ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ٥

عَيۡنٗا يَشۡرَبُ بِهَا عِبَادُ ٱللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفۡجِيرٗا ٦

**6.** Kinywaji hiki kilichochanganywa na kafuri, ni chemchemi wanayokunywa waja wa Allah Mtukufu, wanaitumia na kuipitisha wanavyotaka mapitisho mazuri.

يُوفُونَ بِٱلنَّذۡرِ وَيَخَافُونَ يَوۡمٗا كَانَ شَرُّهُۥ مُسۡتَطِيرٗا ٧

**7.** Hao walikuwa huko duniani wanatekeleza kile walichojilazimisha nafsi zao cha utiifu kwa Allah Mtukufu, na wakiogopa mateso ya Allah Mtukufu, Siku ya Kiyama, ambayo madhara yake ni hatari, na ubaya wake ni wenye kusambaa na kuenea kwa watu, isipokuwa wale ambao Allah Mtukufu Amewarehemu.

وَيُطۡعِمُونَ ٱلطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ مِسۡكِينٗا وَيَتِيمٗا وَأَسِيرًا ٨

**8.** Na wanalisha chakula, pamoja na kuwa wanakipenda na kukihitajia, humpa chakula hicho fukara asiyeweza kuchuma, asiyemiliki chochote katika vitu vya kilimwengu, na humpa mtoto aliyefiliwa na babake kabla ya kubaleghe na asiye na mali, na humpa mtu aliyetekwa vitani miongoni mwa washirikina na wengineo.

إِنَّمَا نُطۡعِمُكُمۡ لِوَجۡهِ ٱللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمۡ جَزَآءٗ وَلَا شُكُورًا ٩

**9.** Na huku wanasema katika nafsi zao, «Hakika sisi tunawafanyia wema kwa kutafuta radhi za Allah Mtukufu na kutaka malipo yake. Hatutaki badala wala hatukusudii kushukuriwa wala kusifiwa na nyinyi».

إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوۡمًا عَبُوسٗا قَمۡطَرِيرٗا ١٠

**10.** Kwa kweli, sisi tunafanya hizo kheri zote kwa kutegemea mola wetu atusalimishe na Siku ngumu ambayo ndani yake nyuso zitakunjana na mapaji ya nyuso yatasinyaa kutokana na mambo yake mazito na vitisho vyake vikubwa.

**11.** Basi hao Allah Mtukufu Atawaokoa na shida za Siku hiyo, na Atawapa uzuri na nuru katika nyuso zao, na furaha ndani ya nyoyo zao.

فَوَقَىٰهُمُ ٱللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمِ وَلَقَّىٰهُمۡ نَضۡرَةٗ وَسُرُورٗا ١١

**12.** Na Atawalipa, kwa kuvumilia kwao duniani juu ya utiifu, Pepo iliyo kubwa ambayo ndani yake watakula wanachokitaka na watavaa humo hariri laini.

وَجَزَىٰهُم بِمَا صَبَرُواْ جَنَّةٗ وَحَرِيرٗا ١٢

**13.** Watakua wameegemea juu ya vitanda vilivyopambwa kwa nguo na pazia za fahari. Hawataona humo joto la jua wala ukali wa baridi.

مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِۖ لَا يَرَوۡنَ فِيهَا شَمۡسٗا وَلَا زَمۡهَرِيرٗا ١٣

**14.** Na karibu nao, kutakuwa na miti ya Pepo yenye kuwafunika ambayo wamerahisishiwa kuyachuma matunda yake.

وَدَانِيَةً عَلَيۡهِمۡ ظِلَٰلُهَا وَذُلِّلَتۡ قُطُوفُهَا تَذۡلِيلٗا ١٤

**15.** Watawazunguka wao watumishi wakiwa na vyombo vya vyakula vya fedha, na vikombe vya vinywaji vya vigae.

وَيُطَافُ عَلَيۡهِم بِـَٔانِيَةٖ مِّن فِضَّةٖ وَأَكۡوَابٖ كَانَتۡ قَوَارِيرَا۠ ١٥

**16.** Vigae vya fedha, ambavyo wanyweshaji wamevipima kadiri ya watakavyotamani wenye kunywa, haviongezeki wala havipungui.

قَوَارِيرَاْ مِن فِضَّةٖ قَدَّرُوهَا تَقۡدِيرٗا ١٦

**17.** Na watu wema hawa watanyweshwa Peponi kikombe kilichojazwa Pombe iliyochanganywa na tangawizi.

وَيُسۡقَوۡنَ فِيهَا كَأۡسٗا كَانَ مِزَاجُهَا زَنجَبِيلًا ١٧

**18.** Watakunywa kutoka kwenye chemchemi iliyoko Peponi inayoitwa Salsabīl, kwa kuwa kinywaji chake kina usalama na kina ulaini na ladha ya kupendeza.

عَيۡنٗا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلۡسَبِيلٗا ١٨

**19.** Na watawazunguka wema hawa wavulana wenye hali moja ya kudumu wakiwatumikia, ukiwaona utawadhania, kwa uzuri wao na usafi

۞وَيَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٞ مُّخَلَّدُونَ إِذَا رَأَيۡتَهُمۡ حَسِبۡتَهُمۡ لُؤۡلُؤٗا مَّنثُورٗا ١٩

wa rangi zao na mng’aro wa nyuso zao, kuwa ni lulu iliyotenganishwa, inayong’ara.

وَإِذَا رَأَيۡتَ ثَمَّ رَأَيۡتَ نَعِيمٗا وَمُلۡكٗا كَبِيرًا ٢٠

**20.** Na utazamapo mahali popote katika Pepo utaona starehe isiyosifika, na ufalme mkubwa ulio mkunjufu usiokuwa na mwisho.

عَٰلِيَهُمۡ ثِيَابُ سُندُسٍ خُضۡرٞ وَإِسۡتَبۡرَقٞۖ وَحُلُّوٓاْ أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٖ وَسَقَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ شَرَابٗا طَهُورًا ٢١

**21.** Juu ya miili yao kuna nguo zilizoipamba, ambazo sehemu zake za ndani kuna hariri nyembamba ya rangi ya kijani, na nje yake kuna hariri nzito. Na miongoni mwa mapambo watakayovishwa ni vidani vya fedha. Na Mola wao Atawanywesha, katika sterehe hizo, kinywaji kisicho na uchafu.

إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمۡ جَزَآءٗ وَكَانَ سَعۡيُكُم مَّشۡكُورًا ٢٢

**22.** Na wataambiwa, «Hakika nyinyi mmetayarishiwa haya yakiwa ni badala ya matendo yenu mema, na matendo yenu duniani yalikuwa ni yenye kukubaliwa na kuridhiwa na Allah Mtukufu».

إِنَّا نَحۡنُ نَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ تَنزِيلٗا ٢٣

**23.** Hakika sisi tumekuteremshia Qur’ani, (ewe Mtume), materemsho yanayotoka kwetu, ili uwakumbushe watu yale yaliyomo ndani ya maagizo mema, matahadharisho ya ubaya, malipo mazuri na mateso.

فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعۡ مِنۡهُمۡ ءَاثِمًا أَوۡ كَفُورٗا ٢٤

**24.** Basi yavumilie maamuzi ya Mola Wako Aliyokupangia na uyakubali, na usonge mbele kufuata maamrisho yake ya Kidini, na usiwatii washirikina waliozama kwenye matamanio na waliokolea kwenye ukafiri na upotevu.

وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلٗا ٢٥

**25.** Na uendelee kutaja jina la Mola wako na kumuomba mwanzo wa mchana na mwisho wake.

**26.** Na wakati wa usiku, mnyenyekee Mola wako na uswali na umuabudu kipindi kirefu cha usiku.

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَٱسۡجُدۡ لَهُۥ وَسَبِّحۡهُ لَيۡلًا طَوِيلًا ﴿٢٦﴾

**27.** Kwa hakika hawa washirikina wanaupenda ulimwengu na wanaushughulikia, na wanakuacha nyuma ya migongo yao kule kufanya matendo ya kuwafaa Akhera na kuwaokoa katika Siku yenye shida kubwa.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ يُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَآءَهُمۡ يَوۡمًا ثَقِيلًا ﴿٢٧﴾

**28.** Sisi Ndio tuliowaumba na tukalipa uthabiti umbo lao. Na Tukiamua Tunaweza Kuwaangamiza na kuwaleta watu walio watiifu zaidi wa Allah Mtukufu kuliko wao.

نَّحۡنُ خَلَقۡنَٰهُمۡ وَشَدَدۡنَآ أَسۡرَهُمۡۖ وَإِذَا شِئۡنَا بَدَّلۡنَآ أَمۡثَٰلَهُمۡ تَبۡدِيلًا ﴿٢٨﴾

**29.** Hakika ndani ya sura hii, kwa yaliyomo ya kuvutia na kuogopesha, ya kuahidi mema na kuonya mabaya, kuna mawaidha kwa viumbe wote. Basi mwenye Kuitakia mema nafsi yake duniani na Akhera, na ashike njia ya Imani na uchamungu, itakayomfikisha kwenye msamaha wa Allah Mtukufu na radhi Zake.

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿٢٩﴾

**30.** Na hamtataka jambo lolote miongoni mwa mambo isipokuwa kwa makadirio ya Allah Mtukufu na matakwa Yake. Hakika Allah Mtukufu ni Mjuzi wa hali za viumbe Vyake, ni Mwingi wa hekima katika uendeshaji na utengenezaji Wake.

وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٣٠﴾

**31.** Anamuingiza Anayemtaka miongoni mwa waja Wake katika rehema zake na radhi zake, na wao ni wale walioamini. Na Amewaandalia madhalimu waliokiuka mipaka ya Allah Mtukufu adhabu yenye kuumiza.

يُدۡخِلُ مَن يَشَآءُ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ وَٱلظَّٰلِمِينَ أَعَدَّ لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمَۢا ﴿٣١﴾

## SURA YA AL-MURSALĀT

## سُورَةُ المُرْسَلَاتِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Anaapa Allah Mtukufu kwa upepo unapovuma kwa mfululizo.

وَٱلۡمُرۡسَلَٰتِ عُرۡفٗا ١

2. Na kwa upepo wenye kuvuma kwa ukali wenye kuangamiza.

فَٱلۡعَٰصِفَٰتِ عَصۡفٗا ٢

3. Na kwa Malaika waliopewa jukumu la mawingu, wakawa wanayapeleka pale anapotaka Allah Mtukufu.

وَٱلنَّٰشِرَٰتِ نَشۡرٗا ٣

4. Na kwa Malaika wanaoshuka, kutoka kwa Allah Mtukufu, na amri zinazopambanua baina ya haki na batili na halali na haramu.

فَٱلۡفَٰرِقَٰتِ فَرۡقٗا ٤

5. Na kwa Malaika wanaoupokea wahyi kutoka kwa Allah Mtukufu na kuuteremsha kwa Manabii Wake.

فَٱلۡمُلۡقِيَٰتِ ذِكۡرًا ٥

6. Unaowapa viumbe wake udhuru kutoka kwa Allah Mtukufu na pia onyo kutoka Kwake, ili wasiwe na hoja baadae.

عُذۡرًا أَوۡ نُذۡرًا ٦

7. Hakika jambo la Kiyama mnaloahidiwa pamoja na lile la kuhesabiwa na kulipwa ni lenye kutokea bila shaka yoyote.

إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَوَٰقِعٞ ٧

8. Basi nyota zitakapofutwa na mwangaza wake ukaondoka.

فَإِذَا ٱلنُّجُومُ طُمِسَتۡ ٨

9. Na mbingu zitakapopasuka.

وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ فُرِجَتۡ ٩

10. Na majabali yatakapopeperuka na kutawanyika huku na kule na yakawa ni mavumbi laini yanayo peperushwa na upepo.

وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ نُسِفَتۡ ١٠

**11.** Na Mitume watapowekewa wakati na muda wa baina yao na ummah wao na kusemwe.

وَإِذَا ٱلرُّسُلُ أُقِّتَتۡ ﴿١١﴾

**12.** Ni Siku kubwa gani Mitume wameahirishiwa?

لِأَيِّ يَوۡمٍ أُجِّلَتۡ ﴿١٢﴾

**13.** Wameahirishiwa Siku ya hukumu na uamuzi baina ya viumbe.

لِيَوۡمِ ٱلۡفَصۡلِ ﴿١٣﴾

**14.** Na ni lipi lililokujulisha wewe, (ewe binadamu), kuwa ni siku ipi hiyo ya kutolewa uamuzi na ni zipi shida zake na vitisho vyake?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ﴿١٤﴾

**15.** Maangamivu makubwa Siku hiyo ni ya wale waliyoikanusha Siku hii iliyoahidiwa.

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿١٥﴾

**16.** Kwani hatukuawaangamiza waliotangulia kati ya ummah waliopita kwa kuwakanusha kwao Mitume, kama vile watu wa Nûḥ, ‘Ãd na Thamûd?

أَلَمۡ نُهۡلِكِ ٱلۡأَوَّلِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Kisha tutawakutanisha na wale waliokuja nyuma kati ya wale waliokuwa kama wao katika ukanushaji na uasi.

ثُمَّ نُتۡبِعُهُمُ ٱلۡأٓخِرِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Mfano wa uangamizaji huo mkali ndivyo tutakavyowafanya wahalifu kati ya makafiri wa Makkah, kwa kumkanusha kwao Mtume, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie.

كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Maangamivu na adhabu kali Siku ya Kiyama ni kwa mwenye kuukanusha upweke wa Allah Mtukufu, unabii, kufufuliwa na kuhesabiwa.

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Je kwani sisi hatukuwaumba nyinyi, (enyi mkusanyiko wa makafiri), kutokana na maji dhaifu yaliyo Manyonge nayo ni tone la manii?

أَلَمۡ نَخۡلُقكُّم مِّن مَّآءٖ مَّهِينٖ ﴿٢٠﴾

فَجَعَلۡنَٰهُ فِي قَرَارٖ مَّكِينٍ ﴿٢١﴾

**21.** Tukayaweka maji haya kwenye mahali palipohifadhika, napo ni kizazi cha mwanamke.

إِلَىٰ قَدَرٖ مَّعۡلُومٖ ﴿٢٢﴾

**22.** Mpaka kipindi maalumu kinachojulikana na Allah Mtukufu Aliyetukuka?

فَقَدَرۡنَا فَنِعۡمَ ٱلۡقَٰدِرُونَ ﴿٢٣﴾

**23.** Tukaweza kumuumba, kumtia sura na kumtoa. Basi bora wa wenye kuweza ni sisi.

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿٢٤﴾

**24.** Maangamivu na adhabu kali Siku ya Kiyama ni kwa wenye kukanusha uwezo wetu.

أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ كِفَاتًا ﴿٢٥﴾

**25.** Je kwani hatukuifanya hii ardhi mnayoishi juu yake kuwa ni yenye kukusanya?

أَحۡيَآءٗ وَأَمۡوَٰتٗا ﴿٢٦﴾

**26.** Ni yenye kukusanya juu ya mgongo wake walio hai wasiohesabika, na ndani ya matumbo yake wafu wasiohesabika.

وَجَعَلۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ شَٰمِخَٰتٖ وَأَسۡقَيۡنَٰكُم مَّآءٗ فُرَاتٗا ﴿٢٧﴾

**27.** Na tukajaalia iwe na majabali yaliyojikita yaliyo marefu ili isitikisike, na tukawanywesha maji matamu na yaliyo mazuri?

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿٢٨﴾

**28.** Maangamivu na adhabu kali Siku ya Kiyama ni kwa waliozikanusha neema hizi.

ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ﴿٢٩﴾

**29.** Wataambiwa makafiri Siku ya Kiyama, «Nendeni kwenye adhabu ya moto wa Jahanamu mliokuwa mkiiukanusha duniani».

ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ ظِلّٖ ذِي ثَلَٰثِ شُعَبٖ ﴿٣٠﴾

**30.** Nendeni mjifunike kwenye kivuli cha moshi wa moto wa Jahanamu ambacho kinagawanyika vipande vitatu.

**31.** Kivuli hicho hakimfanyi mtu ahifadhike na joto la Siku hiyo wala hakizuii muwako wa Moto chochote.

لَّا ظَلِيلٍ وَلَا يُغْنِي مِنَ ٱللَّهَبِ ٣١

**32.** Hakika moto wa Jahanamu unarusha cheche kubwa za moto, kila cheche moja katika hizo ni kama jengo lililoimarishwa katika ukubwa na urefu wa kuenda juu.

إِنَّهَا تَرْمِي بِشَرَرٍ كَٱلْقَصْرِ ٣٢

**33.** Kana kwamba hizo cheche za moto wa Jahanamu zinazopaa juu ni ngamia weusi ambao rangi yao imeingia kwenye umanjano.

كَأَنَّهُۥ جِمَٰلَتٌ صُفْرٌ ٣٣

**34.** Maangamivu na adhabu kali ni kwa wenye kukanusha mateso yaliyoahidiwa na Allah Mtukufu.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ٣٤

**35.** Hii ndiyo Siku ya Kiyama ambayo wakanushaji hawatatamka maneno ya kuwanufaisha.

هَٰذَا يَوْمُ لَا يَنطِقُونَ ٣٥

**36.** Wala hawatapewa idhini ya kusema wakatoa nyudhuru, kwa kuwa hawatakuwa na udhuru wowote.

وَلَا يُؤْذَنُ لَهُمْ فَيَعْتَذِرُونَ ٣٦

**37.** Maangamivu na adhabu kali ni kwa wenye kuikanusha siku hii na yaliyomo ndani yake.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ٣٧

**38.** Hii ni Siku ambayo Allah Mtukufu Atatoa uamuzi baina ya viumbe, na ukweli na ubatilifu utabainika. Tutawakusanya nyinyi Siku hiyo, (enyi makafiri wa *ummah* huu), pamoja na makafiri wa mwanzo miongoni mwa *ummah* waliopita.

هَٰذَا يَوْمُ ٱلْفَصْلِ ۖ جَمَعْنَٰكُمْ وَٱلْأَوَّلِينَ ٣٨

**39.** Basi mkiwa na hila za kujitoa na adhabu, tumieni hila zenu na mziokoe nafsi zenu na msukosuko wa Allah Mtukufu na mateso Yake.

فَإِن كَانَ لَكُمْ كَيْدٌ فَكِيدُونِ ٣٩

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٠

**40.** Maangamivu na adhabu kali Siku ya Kiyama ni kwa wenye kuikanusha Siku ya Kiyama.

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي ظِلَٰلٖ وَعُيُونٖ ٤١

**41.** Hakika wale wanaomuogopa Mola wao duniani na wakaiogopa adhabu Yake kwa kufuata amri Zake na kujiepusha na makatazo Yake, Siku ya Kiyama watakuwa kwenye vivuli vya miti vilivyonyooka, na chemchemi za maji yanayotembea.

وَفَوَٰكِهَ مِمَّا يَشۡتَهُونَ ٤٢

**42.** Na matunda mengi yanayopendwa na nafsi zao ambayo wanastarehe nayo.

كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٤٣

**43.** Hapo waambiwe, «Kuleni chakula chenye ladha na kunyweni kinywaji chenye kufurahisha kwa sababu ya matendo mema mliyoyatanguliza duniani».

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٤٤

**44.** Sisi, kwa mfano wa malipo hayo makubwa, tutawalipa watu wema katika matendo yao na utiifu wao kwetu.

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٥

**45.** Maangamivu na adhabu kali Siku ya Kiyama ni kwa wenye kuikanusha Siku ya Malipo na Hesabu, na kuzikanusha starehe na mateso yaliyomo Siku hiyo.

كُلُواْ وَتَمَتَّعُواْ قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجۡرِمُونَ ٤٦

**46.** Kisha Allah Mtukufu Akawaonya makafiri kwa kusema, «Kuleni aina ya vyakula vya ladha duniani na stareheni kwa matamanio yake yenye kumalizika kwa muda mchache, hakika nyinyi ni wahalifu kwa kumshirikisha kwenu Allah Mtukufu».

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٧

**47.** Maangamivu na adhabu kali Siku ya Kiyama ni kwa wenye kuikanusha Siku ya kuhesabiwa na kulipwa.

**48.** Na wanapoambiwa hawa washirikina, «mtekelezeeni swala Allah Mtukufu na mnyenyekeeni,» hawanyenyekei wala hawaswali, bali wanaendelea kuonyesha kiburi chao.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱرۡكَعُواْ لَا يَرۡكَعُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Maangamivu na adhabu kali Siku ya Kiyama ni kwa wenye kuzikanusha aya za Allah Mtukufu.

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Iwapo wao hawataiamini hii Qur'ani, basi wataamini kitabu gani na maneno gani baada yake? Na Qur'ani yenyewe ni Kitabu kilichobainisha kila kitu, kilicho wazi katika hekima zake, hukumu zake na habari zake, chenye kushinda katika matamko yake na maana yake.

فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَهُۥ يُؤۡمِنُونَ ﴿٥٠﴾

## SURA YA AL-NABA

## سُورَةُ النَّبَإِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ni kuhusu kitu gani baadhi ya makafiri wa kikureishi wanaulizana?

عَمَّ يَتَسَآءَلُونَ ١

2. Wanaulizana kuhusu habari iliyo na uzito mkubwa kabisa.

عَنِ ٱلنَّبَإِ ٱلۡعَظِيمِ ٢

3. Nayo ni Qur'ani tukufu inayotoa habari za kufufuliwa ambako makafiri wa kikureishi wana shaka nako na wanakukanusha.

ٱلَّذِي هُمۡ فِيهِ مُخۡتَلِفُونَ ٣

4. Mambo sivyo kama wanavyodhania hawa washirikina. Hapo watajua hawa washirikina upeo wa kukanusha kwao na kitawadhihirikia waziwazi kile Atakachowatenda Allah Mtukufu Siku ya Kiyama.

كَلَّا سَيَعۡلَمُونَ ٤

5. Kisha litadhihiri kwao jambo hilo na utadhihiri ukweli wa yale aliyokuja nayo Mtume Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), kuhusu Qur'ani na kufufuliwa. Huu ni utisho na makemeo kwao.

ثُمَّ كَلَّا سَيَعۡلَمُونَ ٥

6. Kwani hatukuwatandazia ardhi kama tandiko?

أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ مِهَٰدٗا ٦

7. Na Tukawafanyia majabali kuwa ni vigingi, ili isitikisike?

وَٱلۡجِبَالَ أَوۡتَادٗا ٧

8. Na Tukawaumba aina mbali mbali, za kike na kiume?

وَخَلَقۡنَٰكُمۡ أَزۡوَٰجٗا ٨

9. Na Tukafanya usingizi wenu ni mapumziko kwa viwiliwili vyenu: ndani yake mnatulia na kupumzika?

وَجَعَلۡنَا نَوۡمَكُمۡ سُبَاتٗا ٩

10. Na Tukaufanya usiku kuwa ni vazi, unawavisha giza lake na kuwafunika,

وَجَعَلۡنَا ٱلَّيۡلَ لِبَاسٗا ١٠

kama nguo inavyomsitiri mwenye kuivaa?

**11.** Na Tukaufanya mchana ni kipindi cha kutafuta maisha, mnatawanyika humo kwa ajili ya maisha yenu na mnatembea humo kwa ajili ya maslahi yenu?

وَجَعَلۡنَا ٱلنَّهَارَ مَعَاشٗا ﴿١١﴾

**12.** Na Tukajenga juu yenu mbingu saba, madhubuti jengo lake, lilioumbwa kwa uzuri, halina mapasuko wala nyufa?

وَبَنَيۡنَا فَوۡقَكُمۡ سَبۡعٗا شِدَادٗا ﴿١٢﴾

**13.** Na Tukalifanya jua kuwa ni taa iwakayo na kung'ara?

وَجَعَلۡنَا سِرَاجٗا وَهَّاجٗا ﴿١٣﴾

**14.** Na Tukateremsha kutoka kwenye mawingu yanyeshayo maji yamiminikayo kwa wingi?

وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلۡمُعۡصِرَٰتِ مَآءٗ ثَجَّاجٗا ﴿١٤﴾

**15.** Ili Tutoe kwa maji hayo nafaka inayoliwa na watu?

لِّنُخۡرِجَ بِهِۦ حَبّٗا وَنَبَاتٗا ﴿١٥﴾

**16.** Na nyasi zinazoliwa na wanyama na miti iliyosongamana kwa kutawanyika matawi yake?

وَجَنَّٰتٍ أَلۡفَافًا ﴿١٦﴾

**17.** Hakika Siku ya Uamuzi kati ya viumbe, nayo ni Siku ya Kiyama, imekuwa ni wakati na ahadi iliyowekewa muda maalumu kwa watu wa mwanzo na wa mwisho.

إِنَّ يَوۡمَ ٱلۡفَصۡلِ كَانَ مِيقَٰتٗا ﴿١٧﴾

**18.** Siku ambayo litapulizwa baragumu na hapo mtakuja makundi kwa makundi.

يَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِ فَتَأۡتُونَ أَفۡوَاجٗا ﴿١٨﴾

**19.** Na zikafunguliwa mbingu zikawa ni zenye milango mingi kwa ajili ya kuteremka Malaika.

وَفُتِحَتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتۡ أَبۡوَٰبٗا ﴿١٩﴾

**20.** Na yakalipuliwa majabali baada ya kuwa yamekita, yakawa ni kama hakukua na kitu.

وَسُيِّرَتِ ٱلۡجِبَالُ فَكَانَتۡ سَرَابًا ﴿٢٠﴾

**21.** Hakika Jahanamu, Siku Hiyo, itawalinda wenye ukafiri ambao Moto huo umeandaliwa wao.

إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتۡ مِرۡصَادٗا ﴿٢١﴾

**22.** Kwa makafiri ndio marejeo.

لِّلطَّٰغِينَ مَـَٔابٗا ﴿٢٢﴾

**23.** Watabakia humo muda mrefu ufuatanao, usiokoma, yani milele.

لَّٰبِثِينَ فِيهَآ أَحۡقَابٗا ﴿٢٣﴾

**24.** Hawatakula humo chochote kitakachozima joto la moto. Wala kinywaji kitakachowaondolea kiu yao.

لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرۡدٗا وَلَا شَرَابًا ﴿٢٤﴾

**25.** Isipokuwa maji moto na usaha wa watu wa motoni.

إِلَّا حَمِيمٗا وَغَسَّاقٗا ﴿٢٥﴾

**26.** Watakuwa wanalipwa kwa hilo malipo ya sawa yanayolingana na vitendo vyao walivyovitenda duniani.

جَزَآءٗ وِفَاقًا ﴿٢٦﴾

**27.** Hakika wao walikuwa hawaiyogopi Siku ya Hesabu, na kwa hivyo hawakujitayarisha nayo kwa kufanya matendo ya kuwafaa.

إِنَّهُمۡ كَانُواْ لَا يَرۡجُونَ حِسَابٗا ﴿٢٧﴾

**28.** Na waliyakanusha waziwazi yaliyoletwa na Mitume.

وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا كِذَّابٗا ﴿٢٨﴾

**29.** Na kila kitu Tulikijua na Tukakiandika katika Ubao uliohifadhiwa (Al-Lawḥ Al-Maḥfūḍ).

وَكُلَّ شَيۡءٍ أَحۡصَيۡنَٰهُ كِتَٰبٗا ﴿٢٩﴾

**30.** Basi Onjeni, (enyi makafiri) hayo, yakiwa ni malipo ya vitendo vyenu, Hatutawazidishia isipokuwa adhabu juu ya adhabu yenu.

فَذُوقُواْ فَلَن نَّزِيدَكُمۡ إِلَّا عَذَابًا ﴿٣٠﴾

**31.** Hakika kwa wale ambao wanamuogopa Mola wao na huku wanatenda mema wana kufaulu kwa kuingia Peponi.

إِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ مَفَازًا ﴿٣١﴾

**32.** Hakika watapata Mabustani makubwa na zabibu.

حَدَآئِقَ وَأَعۡنَٰبٗا ﴿٣٢﴾

**33.** Na watapata wanawake wenye umri mdogo, wenye vifua vilivyojaza, ni umri mmoja na waume zao.

وَكَوَاعِبَ أَتۡرَابٗا ﴿٣٣﴾

**34.** Na watapata glasi zilizojaa pombe.

وَكَأۡسٗا دِهَاقٗا ﴿٣٤﴾

**35.** Hawatasikia katika Pepo hiyo maneno ya upotofu wala kudanganyana.

لَّا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوٗا وَلَا كِذَّٰبٗا ﴿٣٥﴾

**36.** Watayapata yote hayo yakiwa ni malipo na zawadi na kipewa kingi cha kuwatosha kutoka kwa Allah Mtukufu.

جَزَآءٗ مِّن رَّبِّكَ عَطَآءً حِسَابٗا ﴿٣٦﴾

**37.** Mola wa mbingu na ardhi na vilivyomo kati ya hizo, (Mwenye kuwarehemu duniani na Akhera). Hawataweza kumuomba isipokuwa kile walichopewa ruhusa kumuomba.

رَّبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا ٱلرَّحۡمَٰنِۖ لَا يَمۡلِكُونَ مِنۡهُ خِطَابٗا ﴿٣٧﴾

**38.** Siku atakaposimama Jibrili na Malaika wengine hali ya kujipanga mlolongo. Hawatamuombea isipokuwa yule aliyetolewa ruhusa na Mwingi wa Rehema ya kuombewa na akasema maneno ya haki na ya sawa.

يَوۡمَ يَقُومُ ٱلرُّوحُ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ صَفّٗاۖ لَّا يَتَكَلَّمُونَ إِلَّا مَنۡ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَقَالَ صَوَابٗا ﴿٣٨﴾

**39.** Hiyo ndiyo siku ya haki isiyokuwa na shaka kuja kwake. Kwa hivyo, yule atakaye kuokoka na vitisho vya Siku hiyo, na ajifanyie njia ya marejeo kwa Mola wake kwa kutenda vitendo vyema.

ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمُ ٱلۡحَقُّۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ مَـَٔابًا ﴿٣٩﴾

**40.** Sisi Tunawaonya nyinyi na adhabu ya Siku ya mwisho iliyo karibu. Siku ambayo atayaona kila mtu aliyoyatenda katika kheri au aliyoyachuma miongoni mwa madhambi. Na kafiri atasema, kwa kitisho cha Hesabu, «Laiti mimi ningekua mchanga na nisingefufuliwa».

إِنَّآ أَنذَرۡنَٰكُمۡ عَذَابٗا قَرِيبٗا يَوۡمَ يَنظُرُ ٱلۡمَرۡءُ مَا قَدَّمَتۡ يَدَاهُ وَيَقُولُ ٱلۡكَافِرُ يَٰلَيۡتَنِي كُنتُ تُرَٰبَۢا ﴿٤٠﴾

## SURA YA AL-NÃZI'ÃT

سُورَةُ النَّازِعَاتِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Anaapa Allah Mtukufu kwa Malaika ambao huzing'oa roho za makafiri mng'oo mkali.

وَٱلنَّٰزِعَٰتِ غَرۡقٗا ١

2. Na kwa Malaika ambao huzichukua roho za Waumini kwa uchangamfu na upole.

وَٱلنَّٰشِطَٰتِ نَشۡطٗا ٢

3. Na kwa Malaika wanaoshuka kutoka mbinguni na kupaa kwenda mbinguni.

وَٱلسَّٰبِحَٰتِ سَبۡحٗا ٣

4. Na Malaika ambao wanakimbilia kutekeleza amri za Allah Mtukufu.

فَٱلسَّٰبِقَٰتِ سَبۡقٗا ٤

5. Na kwa Malaika wanaopitisha amri za Mola wao katika mambo ya ulimwengu, waliowakilishwa kuyafanya na kuyasimamia, - Wala haifai kwa kiumbe kukiapia chochote kile, bali yapasa kiapo chake kiwe ni kwa jina la Mola wake Muumba au sifa Zake. Na lau ataapa kwa asiye Muumba wake, basi huyo amekuwa mshirikina - Watafufuliwa viumbe bila shaka na watahesabiwa.

فَٱلۡمُدَبِّرَٰتِ أَمۡرٗا ٥

6. Siku ambayo ardhi itatetemeka kwa Mpulizo wa kwanza.

يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ ٦

7. Mpulizo wa kufisha, ukifuatiwa na Mpulizo mwingine wa kuhuisha.

تَتۡبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ٧

8. Nyoyo za makafiri, Siku hiyo, zitakuwa na papatiko kwa hofu kubwa.

قُلُوبٞ يَوۡمَئِذٖ وَاجِفَةٌ ٨

9. Macho ya makafiri hao yatakuwa madhalilifu kwa kitisho watakachokiona.

أَبۡصَٰرُهَا خَٰشِعَةٞ ٩

يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرۡدُودُونَ فِي ٱلۡحَافِرَةِ ١٠

**10.** Wanasema hawa wakanushao kufufuliwa: Je, tutarudishwa baada ya kufa kwetu kwenye yale tuliyokuwa nayo katika ardhi?

أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمٗا نَّخِرَةٗ ١١

**11.** Je, tutarudishwa na hali tutakua mifupa iliochakaa?

قَالُواْ تِلۡكَ إِذٗا كَرَّةٌ خَاسِرَةٞ ١٢

**12.** Wakasema: «Kurejea kwetu huko kutakuwa kutupu kusikokuwa kweli».

فَإِنَّمَا هِيَ زَجۡرَةٞ وَٰحِدَةٞ ١٣

**13.** Hakika tukio hilo litakuwa kwa mpulizo mmoja tu.

فَإِذَا هُم بِٱلسَّاهِرَةِ ١٤

**14.** Wakitahamaki wako hai juu ya ardhi baada ya kuwa walikuwa ndani yake.

هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ١٥

**15.** Je imekujilia, (ewe Mtume), habari ya Mûsã?

إِذۡ نَادَىٰهُ رَبُّهُۥ بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوًى ١٦

**16.** Pindi Mola wake Alipomwita katika bonde lililotakaswa na kubarikiwa, la *Ṭuwā*.

ٱذۡهَبۡ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ١٧

**17.** Akamwambia: «nendeni kwa Firauni. Hakika yeye amekiuka mno katika kuasi».

فَقُلۡ هَل لَّكَ إِلَىٰٓ أَن تَزَكَّىٰ ١٨

**18.** Ukamwambie, ‘Je, unapendelea kuitakasa nafsi yako na upungufu na kuipamba na imani?

وَأَهۡدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخۡشَىٰ ١٩

**19.** Na nikuelekeze njia ya kumtii Mola wako, upate kumcha na kumuogopa?

فَأَرَىٰهُ ٱلۡأٓيَةَ ٱلۡكُبۡرَىٰ ٢٠

**20.** Mûsã alimuonyesha Firauni alama kubwa: fimbo na mkono.

فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ٢١

**21.** Hapo Firauni alimkanusha Nabii wa Allah Mtukufu, naye ni Mtume Musa, amani imshukie, na alimuasi Mola wake Aliyetukuka.

ثُمَّ أَدۡبَرَ يَسۡعَىٰ ٢٢

**22.** Kisha alikengeuka hali ya kuipa mgongo Imani na kufanya bidii katika kumpinga Musa.

فَحَشَرَ فَنَادَىٰ ﴿٢٣﴾

**23.** Hapo aliwakusanya raia wa utawala wake na akawaita.

فَقَالَ أَنَا۠ رَبُّكُمُ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٢٤﴾

**24.** Akawaambia, «Mimi ndiye mola wenu ambaye hakuna mola mwengine aliye juu yake».

فَأَخَذَهُ ٱللَّهُ نَكَالَ ٱلْءَاخِرَةِ وَٱلْأُولَىٰٓ ﴿٢٥﴾

**25.** Hapo Allah Mtukufu Alimtesa kwa adhabu ya duniani na ya Akhera.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّمَن يَخْشَىٰٓ ﴿٢٦﴾

**26.** Na Akaifanya adhabu hiyo iwe ni mazingatio na ni onyo kwa watu mfano wake kati ya wale waasi. Hakika Firauni na kile kilichompata cha adhabu ni mawaidha kwa mwenye kuwaidhika na kutishika.

ءَأَنتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ ٱلسَّمَآءُ ۚ بَنَىٰهَا ﴿٢٧﴾

**27.** Je, kufufuliwa kwenu, (enyi watu), baada ya kufa ndio kugumu zaidi, katika vipimo vyenu, au ni kuumbwa kwa mbingu?

رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّىٰهَا ﴿٢٨﴾

**28.** Amezipanga juu yenu kama jengo. Na Ameinua sakafu yake angani, haina tofauti wala nyufa.

وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَىٰهَا ﴿٢٩﴾

**29.** Na Ameutia giza usiku wake kwa kuzama jua lake. Na Ameweka wazi mchana wake kwa kuchomoza kwake.

وَٱلْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحَىٰهَآ ﴿٣٠﴾

**30.** Na ardhi baada ya kuumba mbingu Ameitandaza. Na Ameweka humo manufaa yake.

أَخْرَجَ مِنْهَا مَآءَهَا وَمَرْعَىٰهَا ﴿٣١﴾

**31.** Na ametoa humo chemchemu za maji. Na Ameotesha mimea ya malisho.

وَٱلْجِبَالَ أَرْسَىٰهَا ﴿٣٢﴾

**32.** Na Ameyakita humo majabali yakiwa ni vigingi vyake.

مَتَٰعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَٰمِكُمْ ﴿٣٣﴾

**33.** Ameumba, Aliyetakasika na kila upungufu, neema zote hizi zikiwa ni manufaa kwenu na kwa wanyama wenu.(Hakika kurudisha kuumbwa

kwenu, Siku ya Kiyama, ni rahisi kwa Allah Mtukufu kushinda kuumba hivyo vitu vingine. Na vyote hivyo, kwa Allah Mtukufu, ni rahisi na ni vyepesi).

فَإِذَا جَآءَتِ ٱلطَّآمَّةُ ٱلۡكُبۡرَىٰ ٣٤

**34.** Pindi kitakapokuja Kiyama Kikubwa na balaa nzito, nao ni Mpulizo wa pili. Kipindi hicho vitaonyeshwa kwa binadamu vitendo vyake vyote, vya kheri na vya shari.

يَوۡمَ يَتَذَكَّرُ ٱلۡإِنسَٰنُ مَا سَعَىٰ ٣٥

**35.** Hapo hapo mwanadamu atavikumbuka na kuvitambua vitendo vyake.

وَبُرِّزَتِ ٱلۡجَحِيمُ لِمَن يَرَىٰ ٣٦

**36.** Na utaoneshwa Moto wa Jahanamu kwa kila aonaye, uwe unaonekana waziwazi.

فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ٣٧

**37.** Ama yule atakayekiuka amri ya Allah Mtukufu.

وَءَاثَرَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا ٣٨

**38.** Na akapendelea maisha ya ulimwenguni kuliko ya Akhera.

فَإِنَّ ٱلۡجَحِيمَ هِيَ ٱلۡمَأۡوَىٰ ٣٩

**39.** Hakika marejeo yake ni Motoni.

وَأَمَّا مَنۡ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ وَنَهَى ٱلنَّفۡسَ عَنِ ٱلۡهَوَىٰ ٤٠

**40.** Na ama yule atakayeogopa kusimama mbele ya Allah Mtukufu kuhesabiwa na akaikanya nafsi yake na matamanio mapotofu.

فَإِنَّ ٱلۡجَنَّةَ هِيَ ٱلۡمَأۡوَىٰ ٤١

**41.** Hakika Peponi ndiko makazi yake.

يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرۡسَىٰهَا ٤٢

**42.** Wanakuuliza washirikina, ewe Mtume, kwa madharau, kuhusu wakati wa kutokea Kiyama unachowaonya nacho.

فِيمَ أَنتَ مِن ذِكۡرَىٰهَآ ٤٣

**43.** Wewe huna kamwe ujuzi nacho.

إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَىٰهَآ ٤٤

**44.** Bali mambo ya ujuzi huo yarejeshwe kwa Allah Mtukufu, Mwenye Sifa Tukufu.

إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرُ مَن يَخۡشَىٰهَا ﴿٤٥﴾

**45.** Wewe linalokuhusu katika habari zake ni kumuonya nacho yule anayekiogopa.

كَأَنَّهُمۡ يَوۡمَ يَرَوۡنَهَا لَمۡ يَلۡبَثُوٓاْ إِلَّا عَشِيَّةً أَوۡ ضُحَىٰهَا ﴿٤٦﴾

**46.** Kana kwamba siku watakapoona Kiyama kimesimama, walikuwa hawakukaa katika maisha yao ya duniani, kwa vitisho vya hicho Kiyama, bali watadhani kuwa muda waliokaa ni kwa kiasi cha kati ya adhuhuri mpaka kuzama jua, au kati ya kuchomoza jua mpaka nusu ya mchana.

## SURA YA ʿABASA

## سُورَةُ عَبَسَ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Yalidhihiri mabadiliko na mkunjiko katika uso wa Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

عَبَسَ وَتَوَلَّىٰٓ ١

2. Na akapa nyongo kwa sababu ya kwamba Abdallah bin Ummi Maktûm alimjilia akitaka aelekezwe. Na alikuwa Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), ameshughulika kuwalingania miamba wa kikureishi katika Uislamu.

أَن جَآءَهُ ٱلۡأَعۡمَىٰ ٢

3. Ni kitu gani kinakufanya wewe ujue uhakika wa jambo lake? Kwani huenda ikawa, kwa kuuliza kwake, nafsi yake ikatakasika na kusafika.

وَمَا يُدۡرِيكَ لَعَلَّهُۥ يَزَّكَّىٰٓ ٣

4. Au pengine apate mazingatio zaidi na kutishika.

أَوۡ يَذَّكَّرُ فَتَنفَعَهُ ٱلذِّكۡرَىٰٓ ٤

5. Basi yule aliyejitosheleza na kutouhitajia uongozi wako.

أَمَّا مَنِ ٱسۡتَغۡنَىٰ ٥

6. Basi wewe mlinganie huenda akasilimu.

فَأَنتَ لَهُۥ تَصَدَّىٰ ٦

7. Na ni kitu gani kiko juu yako mpaka asisilimu?

وَمَا عَلَيۡكَ أَلَّا يَزَّكَّىٰ ٧

8. Ama yule ambaye amekuwa na pupa ya kukutana na wewe.

وَأَمَّا مَن جَآءَكَ يَسۡعَىٰ ٨

9. Na huku anamuogopa Allah Mtukufu na kuhofia kua ana kasoro katika kupata uongofu.

وَهُوَ يَخۡشَىٰ ٩

10. Wewe unampuuza. Ilivyotakikana ufanye si kama ulivyofanya, (ewe Mtume).

فَأَنتَ عَنۡهُ تَلَهَّىٰ ١٠

كَلَّآ إِنَّهَا تَذۡكِرَةٞ ﴿١١﴾

**11.** Hakika Sura hii ni mawaidha kwako na kwa kila anayetaka kuwaidhika.

فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿١٢﴾

**12.** Basi atakaye atamkumbuka Allah Mtukufu na kumtaja na atafuata Wahyi Wake.

فِي صُحُفٖ مُّكَرَّمَةٖ ﴿١٣﴾

**13.** Wahyi huu, nao ni Qur'ani, uko katika kurasa zilizotukuzwa.

مَّرۡفُوعَةٖ مُّطَهَّرَةِۭ ﴿١٤﴾

**14.** Zenye kuheshimiwa, zenye cheo cha juu.

بِأَيۡدِي سَفَرَةٖ ﴿١٥﴾

**15.** Zilizosafishwa na uchafu, uongezaji na upunguzaji.

كِرَامِۭ بَرَرَةٖ ﴿١٦﴾

**16.** Zilizoko mikononi mwa Malaika waandishi, mabalozi kati ya Allah Mtukufu na viumbe Wake, wenye maumbile mema, tabia zao ni nzuri na njema na pia matendo yao.

قُتِلَ ٱلۡإِنسَٰنُ مَآ أَكۡفَرَهُۥ ﴿١٧﴾

**17.** Amelaaniwa mtu kafiri na ataadhibiwa. Ni uovu ulioje wa ukafiri wake kwa Mola wake!

مِنۡ أَيِّ شَيۡءٍ خَلَقَهُۥ ﴿١٨﴾

**18.** Kwani hajui ni kwa kitu gani Allah Mtukufu Alimuumba kwacho mwanzo wake?

مِن نُّطۡفَةٍ خَلَقَهُۥ فَقَدَّرَهُۥ ﴿١٩﴾

**19.** Allah Mtukufu Alimuumba kwa maji machache, nayo ni manii, Akayakadiria miongo yake.

ثُمَّ ٱلسَّبِيلَ يَسَّرَهُۥ ﴿٢٠﴾

**20.** Kisha Akambainishia njia ya kheri na ya shari.

ثُمَّ أَمَاتَهُۥ فَأَقۡبَرَهُۥ ﴿٢١﴾

**21.** Kisha akamfisha, na kumuweka mahali pa kuzikiwa.

ثُمَّ إِذَا شَآءَ أَنشَرَهُۥ ﴿٢٢﴾

**22.** Kisha atakapo Allah Mtukufu, Aliyetakasika na sifa mbaya, Atamhuisha na kumfufua baada ya kifo chake, kwa ajili ya kuhesabiwa na kulipwa.

كَلَّا لَمَّا يَقۡضِ مَآ أَمَرَهُۥ ﴿٢٣﴾

**23.** Mambo siyo kama yale anayoyasema kafiri na anayoyafanya. Bado hajatekeleza Aliyomuamrisha kwayo Allah Mtukufu katika kuamini na kutenda wema kwa kumtii.

فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ إِلَىٰ طَعَامِهِۦٓ ﴿٢٤﴾

**24.** Na azingatie binadamu, vipi Allah Mtukufu Amekiumba chakula chake ambacho ndicho kinachoendeleza maisha yake?

أَنَّا صَبَبۡنَا ٱلۡمَآءَ صَبّٗا ﴿٢٥﴾

**25.** Aone kwamba Sisi Tumeyamimina maji ya mvua juu ya ardhi kwa wingi.

ثُمَّ شَقَقۡنَا ٱلۡأَرۡضَ شَقّٗا ﴿٢٦﴾

**26.** Kisha tukaipasua ardhi na kutoa kutoka humo miongoni mwa mimea mbali mbali.

فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا حَبّٗا ﴿٢٧﴾

**27.** Tukaotesha humo nafaka.

وَعِنَبٗا وَقَضۡبٗا ﴿٢٨﴾

**28.** Na zabibu, na nyasi za wanyama.

وَزَيۡتُونٗا وَنَخۡلٗا ﴿٢٩﴾

**29.** Na mizaituni na mitende.

وَحَدَآئِقَ غُلۡبٗا ﴿٣٠﴾

**30.** Na mabustani yenye miti mikubwa.

وَفَٰكِهَةٗ وَأَبّٗا ﴿٣١﴾

**31.** Na matunda na majani.

مَّتَٰعٗا لَّكُمۡ وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ ﴿٣٢﴾

**32.** Mkawa mnastareheka nazo, nyinyi na wanyama wenu.

فَإِذَا جَآءَتِ ٱلصَّآخَّةُ ﴿٣٣﴾

**33.** Basi utakapokuja Ukelele wa Siku ya Kiyama, ambao utayatia uziwi, kwa kitisho chake, masikio yenu.

يَوۡمَ يَفِرُّ ٱلۡمَرۡءُ مِنۡ أَخِيهِ ﴿٣٤﴾

**34.** Siku ambayo mtu atamkimbia ndugu yake kwa kitisho chake.

وَأُمِّهِۦ وَأَبِيهِ ﴿٣٥﴾

**35.** Na mama yake na baba yake.

وَصَٰحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ ﴿٣٦﴾

**36.** Na mkewe na wanawe.

لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ يَوۡمَئِذٖ شَأۡنٞ يُغۡنِيهِ ﴿٣٧﴾

**37.** Kila mmoja Siku Hiyo, atakuwa na jambo litakalomzuia asishughulike na mwingine.

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ مُّسۡفِرَةٞ ﴿٣٨﴾

**38.** Nyuso za wenye neema, Siku Hiyo, zitakuwa ni zenye kung’ara.

ضَاحِكَةٌ مُّسْتَبْشِرَةٌ ﴿٣٩﴾

**39.** Zenye furaha na na vicheko kwa neema walizopewa.

وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ عَلَيْهَا غَبَرَةٌ ﴿٤٠﴾

**40.** Na nyuso za watu wa motoni siku hiyo zitakuwa na giza na weusi.

تَرْهَقُهَا قَتَرَةٌ ﴿٤١﴾

**41.** Zitafunikwa na unyonge.

أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَفَرَةُ ٱلْفَجَرَةُ ﴿٤٢﴾

**42.** Hao wenye kusifika na sifa hizo ndio wale waliozikufuru neema za Allah Mtukufu, na wakazikanusha aya zake, na wakayakiuka Aliyoyaharamisha kwa kuyatenda na kukiuka mipaka yake.

## SURA YA AL-TAKWĨR

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

1. Pindi jua litakapokunjwa, na mwangaza wake ukaondoka.
2. Na pindi nyota zitakapopukutika na nuru yake ikafutika.
3. Na pindi majabali yatakapoondoshwa kwenye uso wa ardhi yakawa ni vumbi lililotawanyika.
4. Na pindi ngamia wenye mimba watakapoachwa na kupuuzwa.
5. Na pindi wanyama mwitu watakapokusanywa na kuwekwa pamoja, ili Allah Mtukufu Awape nafasi ya kulipiziana kisasi wao kwa wao.
6. Na pindi bahari zitakapowashwa moto zikawa ni moto unaowaka.
7. Na pindi nafsi zitakapokutanishwa na mfano wake na sampuli zake.
8. Na pindi mtoto wa kike aliyezikwa akiwa hai atakapoulizwa, Siku ya Kiyama, swali la kumbembeleza na kumkejeli aliyemzika hai.
9. Ni kwa dhambi gani alizikwa hai na kuuwawa?
10. Na pindi kurasa za matendo zitakapoonyeshwa.
11. Na pindi mbingu zitakapong’olewa na kuondoshwa zilipokuwa.
12. Na pindi Moto utakapowashwa na ukawaka.

## سُورَةُ التَّكۡوِيرِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا ٱلشَّمۡسُ كُوِّرَتۡ ١

وَإِذَا ٱلنُّجُومُ ٱنكَدَرَتۡ ٢

وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ سُيِّرَتۡ ٣

وَإِذَا ٱلۡعِشَارُ عُطِّلَتۡ ٤

وَإِذَا ٱلۡوُحُوشُ حُشِرَتۡ ٥

وَإِذَا ٱلۡبِحَارُ سُجِّرَتۡ ٦

وَإِذَا ٱلنُّفُوسُ زُوِّجَتۡ ٧

وَإِذَا ٱلۡمَوۡءُۥدَةُ سُئِلَتۡ ٨

بِأَيِّ ذَنۢبٖ قُتِلَتۡ ٩

وَإِذَا ٱلصُّحُفُ نُشِرَتۡ ١٠

وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ كُشِطَتۡ ١١

وَإِذَا ٱلۡجَحِيمُ سُعِّرَتۡ ١٢

| | |
|---|---|
| **13.** Na pindi Pepo, Nyumba ya Neema, itakaposogezwa kwa watu wake wachamungu. | وَإِذَا ٱلۡجَنَّةُ أُزۡلِفَتۡ ١٣ |
| **14.** Yatakapotokea hayo kila nafsi itajua kile ilichokitanguliza cha kheri au shari. | عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّآ أَحۡضَرَتۡ ١٤ |
| **15.** Anaapa Allah Mtukufu kwa nyota zinazofichika nuru yake mchana. | فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلۡخُنَّسِ ١٥ |
| **16.** Zinazotembea na zinazoghibu katika anga zake. | ٱلۡجَوَارِ ٱلۡكُنَّسِ ١٦ |
| **17.** Na Anaapa kwa usiku unapojitokeza na giza lake. | وَٱلَّيۡلِ إِذَا عَسۡعَسَ ١٧ |
| **18.** Na kwa asubuhi unapojitokeza mwangaza wake. | وَٱلصُّبۡحِ إِذَا تَنَفَّسَ ١٨ |
| **19.** Hakika Qur'ani ni ujumbe wa mjumbe mtukufu, naye (ni Jibrili), (amani imshukie) amepewa na Allah Mtukufu amletee mtume. | إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٖ كَرِيمٖ ١٩ |
| **20.** Mjumbe huyo (Jibrili) ni mwenye nguvu katika kuyapitisha yale anayoamrishwa, Mwenye cheo cha juu kwa Allah Mtukufu, Anayesikilizwa na Malaika. | ذِي قُوَّةٍ عِندَ ذِي ٱلۡعَرۡشِ مَكِينٖ ٢٠ |
| **21.** Anayeaminiwa katika kupewa Wahyi anaoteremka nao kwenda kwa mtume. | مُّطَاعٖ ثَمَّ أَمِينٖ ٢١ |
| **22.** Hakuwa (Muhammad) mnayemjua ni mwendawazimu. | وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجۡنُونٖ ٢٢ |
| **23.** Na kwa hakika (Muhammad) alimuona Jibrili aliyemjia na utume kwenye umbile lake la uhakika katika eneo la uwazi lililokubwa. | وَلَقَدۡ رَءَاهُ بِٱلۡأُفُقِ ٱلۡمُبِينِ ٢٣ |
| **24.** Wala yeye hafanyi ubakhili katika kufikisha Wahyi. | وَمَا هُوَ عَلَى ٱلۡغَيۡبِ بِضَنِينٖ ٢٤ |

وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَيْطَٰنٍ رَّجِيمٍ ﴿٢٥﴾

**25.** Wala haikuwa hii Qur'ani ni neno la Shetani aliyefukuzwa na kutolewa kwenye rehema za Allah Mtukufu. Lakini Qur'ani hii ni maneno ya Allah Mtukufu na ni Wahyi wake.

فَأَيْنَ تَذْهَبُونَ ﴿٢٦﴾

**26.** Akili zenu zinawapeleka wapi katika kukanusha kwenu baada ya hoja hizi zilizo wazi na zenye nguvu?

إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٧﴾

**27.** Hayakuwa haya isipokuwa ni mawaidha kutoka kwa Allah Mtukufu, yanapewa watu wote.

لِمَن شَآءَ مِنكُمْ أَن يَسْتَقِيمَ ﴿٢٨﴾

**28.** Kwa atakaye, kati yenu, kunyooka katika njia ya haki na Imani.

وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٩﴾

**29.** Wala nyinyi hamtotaka kuwa na imani na istiqama isipokuwa kwa matakwa ya Allah Mtukufu Mola wa viumbe wote.

## SURA YA AL-INFIṬĀR

## سُورَةُ الانفِطَارِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Pindi mbingu zitakapopasuka na ukaharibika mpango wake.

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنفَطَرَتۡ ١

2. Na pindi nyota zitakapoangukiana.

وَإِذَا ٱلۡكَوَاكِبُ ٱنتَثَرَتۡ ٢

3. Na pindi Allah Mtukufu Atakapozifanya bahari kulipuka na maji yake kutoweka.

وَإِذَا ٱلۡبِحَارُ فُجِّرَتۡ ٣

4. Na pindi makaburi yatakapogeuzwa kwa kufufuliwa waliokuwamo ndani yake.

وَإِذَا ٱلۡقُبُورُ بُعۡثِرَتۡ ٤

5. Wakati huo itajua kila nafsi vitendo vyake vyote ilivyovifanya, vilivyotangulia na vilivyochelewa na italipwa kwa vitendo hivyo.

عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّا قَدَّمَتۡ وَأَخَّرَتۡ ٥

6. Ewe binadamu unayekanusha kufufuliwa! Ni kipi kilichokufanya uhadaike na ughurike kuhusu Mola wako Mpaji Mwenye kheri nyingi, Anayestahiki kushukuriwa na kutiiwa?

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلۡإِنسَٰنُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ ٱلۡكَرِيمِ ٦

7. Mola ambaye alikuumba, Akalisawazisha umbo lako, Akakuweka katika hali ya sawa na Akakurekibisha ili uweze kutekeleza nyadhifa zako?

ٱلَّذِي خَلَقَكَ فَسَوَّىٰكَ فَعَدَلَكَ ٧

8. Mola ambaye amekuumba katika sura aliyoitaka?

فِيٓ أَيِّ صُورَةٖ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ ٨

9. Mambo hayako kama vile mnavyosema kwamba nyinyi mna haki ya kumuabudu asiyekuwa Allah Mtukufu, Bali nyinyi mnaikanusha Siku ya Hesabu na Malipo.

كَلَّا بَلۡ تُكَذِّبُونَ بِٱلدِّينِ ٩

وَإِنَّ عَلَيۡكُمۡ لَحَٰفِظِينَ ﴿١٠﴾

**10.** Na mjue kuwa mko na malaika wanawafuatilia katika kila jambo.

كِرَامٗا كَٰتِبِينَ ﴿١١﴾

**11.** Wabora kwa Allah Mtukufu, waandishi wa yale waliyowakilishwa kuyadhibiti, Hakiwapiti, katika vitendo vyenu na siri zenu, chochote.

يَعۡلَمُونَ مَا تَفۡعَلُونَ ﴿١٢﴾

**12.** Wanayajua mnayoyafanya, ya kheri na ya shari.

إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ لَفِي نَعِيمٖ ﴿١٣﴾

**13.** Hakika wachamungu wanaotekeleza haki za Allah Mtukufu na haki za waja wake watakuwa kwenye neema.

وَإِنَّ ٱلۡفُجَّارَ لَفِي جَحِيمٖ ﴿١٤﴾

**14.** Hakika watu waovu waliopuuza haki za Allah Mtukufu na haki za waja wake watakuwa katika Moto mkali.

يَصۡلَوۡنَهَا يَوۡمَ ٱلدِّينِ ﴿١٥﴾

**15.** Ukali wake, Moto huo, utawapata Siku ya Malipo.

وَمَا هُمۡ عَنۡهَا بِغَآئِبِينَ ﴿١٦﴾

**16.** Na wala wao hawatakuwa ni wenye kughibu, wakawa hawamo ndani ya Moto wa Jahanamu, si kwa kutoka wala kwa kufa.

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ ﴿١٧﴾

**17.** Ni kipi kinachokujuza ni upi ukubwa wa Siku ya Hesabu?

ثُمَّ مَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ ﴿١٨﴾

**18.** Kisha ni kipi kinachokujuza ni upi ukubwa wa Siku ya Hesabu?

يَوۡمَ لَا تَمۡلِكُ نَفۡسٞ لِّنَفۡسٖ شَيۡـٔٗاۖ وَٱلۡأَمۡرُ يَوۡمَئِذٖ لِّلَّهِ ﴿١٩﴾

**19.** Siku ya Hesabu, hataweza yoyote kumnufaisha yoyote. Na amri zote Siku Hiyo ni za Allah Mtukufu Peke yake Ambaye hakuna mwenye kumshinda, wala hakuna mwenye kumtendesha nguvu, wala hakuna mwenye kushindana naye.

## SURA YA AL-MUṬAFFIFĪN

## سُورَةُ المُطَفِّفِينَ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Adhabu kali ni ya wale wanaopunja vipimo vya vibaba na mizani.

وَيۡلٞ لِّلۡمُطَفِّفِينَ ١

2. Ambao wakinunua kwa watu kitu cha kupimwa kwa vibaba au kwa mizani hujikamilishia wao wenyewe.

ٱلَّذِينَ إِذَا ٱكۡتَالُواْ عَلَى ٱلنَّاسِ يَسۡتَوۡفُونَ ٢

3. Na wakiwauzia watu kinachouzwa kwa vibaba au mizani wanapunguza vipimo. Basi itakuwaje hali ya yule anayeiba na kupunja katika vipimo vyote hivyo, au yule anayeiba katika vipimo hivyo na huku awapunja watu vitu vyao? Hakika huyo yuwastahiki mateso zaidi kuliko wapunguzaji wa vipimo vya vibaba na mizani.

وَإِذَا كَالُوهُمۡ أَو وَّزَنُوهُمۡ يُخۡسِرُونَ ٣

4. Kwani hawaamini wale wapunjaji ya kwamba Allah Mtukufu ni Mwenye kuwafufua na kuwahesabu juu ya vitendo vyao?

أَلَا يَظُنُّ أُوْلَٰٓئِكَ أَنَّهُم مَّبۡعُوثُونَ ٤

5. Katika Siku itakayokua na kitisho?

لِيَوۡمٍ عَظِيمٖ ٥

6. Siku watakaposimama watu mbele ya Allah Mtukufu ili Awahesabu kwa machache na mengi walioyatenda, hali ya kuwa Siku Hiyo ni wenye kumnyenyekea Allah Mtukufu, Mlezi wa viumbe vyote.

يَوۡمَ يَقُومُ ٱلنَّاسُ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦

7. Mambo si kama mnavyodhani enyi makafiri kuwa hamtafufuliwa, hakika kitabu cha matendo ya waovu kipo sehemu iliyobana, nako ni chini ya ardhi ya saba.

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلۡفُجَّارِ لَفِي سِجِّينٖ ٧

8. Na ni kipi kilichokujulisha kuwa ni ipi hiyo sehemu iliyobana?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا سِجِّينٞ ٨

كِتَٰبٞ مَّرۡقُومٞ ٩

**9.** Hakika hiyo itakuwa ni jela ya kudumu, na ni adhabu iliyo na uchungu. Penye jela hiyo ni pale walipoandikiwa kuwa watakwenda, Wameandikiwa na imepitishwa, Hapana kitakachozidishwa wala kupunguzwa.

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٠

**10.** Adhabu kali Siku Hiyo ni ya wale wenye kukanusha.

ٱلَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ١١

**11.** Wale ambao wanakanusha kuwako tukio la Siku ya Malipo.

وَمَا يُكَذِّبُ بِهِۦٓ إِلَّا كُلُّ مُعۡتَدٍ أَثِيمٍ ١٢

**12.** Na wala haikanushi Siku Hiyo isipokuwa kila dhalimu mwenye madhambi mengi.

إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣

**13.** Anaposomewa aya zetu za Qur'ani, husema, «Hizi ni hadithi za urongo za watu wa kale».

كَلَّاۖ بَلۡۜ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ١٤

**14.** Mambo yalivyo si kama wanavyodai! Bali hayo ni maneno ya Allah Mtukufu na Wahyi Wake kwa Mtume Wake. Na hakika zimezibwa nyoyo zao zikawa hazimkubali Allah Mtukufu, Na kile kilichoziziba nyoyo hizo ni kufunikwa na wingi wa madhambi wanayoyafanya.

كَلَّآ إِنَّهُمۡ عَن رَّبِّهِمۡ يَوۡمَئِذٖ لَّمَحۡجُوبُونَ ١٥

**15.** Mambo hayako kama vile wanavyodai makafiri! Bali hakika wao, Siku ya Kiyama watazibwa wasimuone Allah Mtukufu, Aliyetukuka na kushinda. Aya hii ni ushahidi kwamba Waumini watamuona Mola Wao Peponi.

ثُمَّ إِنَّهُمۡ لَصَالُواْ ٱلۡجَحِيمِ ١٦

**16.** Kisha hakika hao makafiri ni wenye kuingia Motoni, na wataziona na kuzihisi dharuba zake.

ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ١٧

**17.** Kisha wataambiwa, «Haya ndiyo malipo ya yale ambayo mlikuwa mnayakanusha».

| | |
|---|---|
| **18.** Ni kweli kabisa kwamba kitabu cha watu wema, nao ni wachamungu, kiko katika ngazi za juu Peponi. | كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلۡأَبۡرَارِ لَفِي عِلِّيِّينَ ١٨ |
| **19.** Na ni kipi kilichokujulisha ni zipi hizi ngazi za juu? | وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا عِلِّيُّونَ ١٩ |
| **20.** Ni kitabu cha watu wema kilichopitishwa mambo yake, hakizidishwi kitu humo wala hakipunguzwi. | كِتَٰبٞ مَّرۡقُومٞ ٢٠ |
| **21.** Wanayatazama yaliyomo ndani yake Malaika waliokurubishwa, wa kila mbingu. | يَشۡهَدُهُ ٱلۡمُقَرَّبُونَ ٢١ |
| **22.** Hakika wale wenye ukweli na kufuata amri za Allah Mtukufu watakuwa Peponi wananeemeka. | إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ٢٢ |
| **23.** Watakua juu ya viti vya fahari wanamwangalia Mola wao na wanaangalia yale waliyoandaliwa miongoni mwa kheri nyingi. | عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ٢٣ |
| **24.** Unaonekana katika nyuso zao mng'aro wa neema. | تَعۡرِفُ فِي وُجُوهِهِمۡ نَضۡرَةَ ٱلنَّعِيمِ ٢٤ |
| **25.** Watanyweshwa pombe safi, iliyotengezewa vyombo vyake kwa ustadi. | يُسۡقَوۡنَ مِن رَّحِيقٖ مَّخۡتُومٍ ٢٥ |
| **26.** Na mwishowe kuna harufu ya miski, Katika kuzipata neema hizo, nawashindane wenye kushindana. | خِتَٰمُهُۥ مِسۡكٞۚ وَفِي ذَٰلِكَ فَلۡيَتَنَافَسِ ٱلۡمُتَنَٰفِسُونَ ٢٦ |
| **27.** Na kinywaji hiki, mchanganyo wake watokana na chemchemi iliyoko Peponi inayojulikana, kwa ubora wake, kwa jina la *Tasnīm*. | وَمِزَاجُهُۥ مِن تَسۡنِيمٍ ٢٧ |
| **28.** Hiyo ni chemchemi iliyoandaliwa wale waliokurubishwa kwa Allah Mtukufu na watajiburudisha nayo. | عَيۡنٗا يَشۡرَبُ بِهَا ٱلۡمُقَرَّبُونَ ٢٨ |
| **29.** Hakika wale waliotenda maovu walikuwa duniani wakiwacheza shere Waumini. | إِنَّ ٱلَّذِينَ أَجۡرَمُواْ كَانُواْ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يَضۡحَكُونَ ٢٩ |

وَإِذَا مَرُّواْ بِهِمۡ يَتَغَامَزُونَ ٣٠

**30.** Na walikua wanapopita karibu nao wanakonyezana kwa kuwakejeli.

وَإِذَا ٱنقَلَبُوٓاْ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمُ ٱنقَلَبُواْ فَكِهِينَ ٣١

**31.** Na wanaporudi, hawa waovu, kwa watu wao na jamaa zao, wanarudi wakiwa na furaha ya kuwafanyia maskhara Waumini.

وَإِذَا رَأَوۡهُمۡ قَالُوٓاْ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَضَآلُّونَ ٣٢

**32.** Na walikua hawa makafiri wanapowaona Maswahaba wa Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), wamefuata uongofu, wakisema, «Hakika hawa wamepotea kwa kumfuata Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie».

وَمَآ أُرۡسِلُواْ عَلَيۡهِمۡ حَٰفِظِينَ ٣٣

**33.** Na wala waovu hawa hawakutumwa wawachunguze Maswahaba na Mtume, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie.

فَٱلۡيَوۡمَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنَ ٱلۡكُفَّارِ يَضۡحَكُونَ ٣٤

**34.** Basi Siku ya Kiyama wale waliomkubali Allah Mtukufu na Mtume wake na wakafanya vitendo vinavyolingana na sheria Zake, watawafanyia maskhara makafiri kama makafiri walivyokuwa wakiwafanyia maskhara duniani.

عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ٣٥

**35.** Waumini hao watakua juu ya viti vya fahari, watakuwa wanaangalia yale Aliyowapa Allah Mtukufu miongoni mwa mambo matukufu na neema, wakiwa Peponi. Na neema kubwa ya zote ni kuangalia Uso wa Allah Mtukufu.

هَلۡ ثُوِّبَ ٱلۡكُفَّارُ مَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ٣٦

**36.** Je, wamelipwa makafiri, malipo muwafaka yanayoendana na matendo yao duniani ya shari na madhambi? naam, watalipwa malipo yenye uadilifu.

## SURA YA AL-INSHIQÃQ

## سُورَةُ الانشِقَاقِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Pindi mbingu itakapopasuka Siku ya Kiyama.

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنشَقَّتۡ ١

2. Na ikatii amri ya Mola wake ya kuwa ipasuke, na inastahili kufuata amri hiyo.

وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٢

3. Na pindi ardhi itakapotandikwa na kukunjuliwa. Na milima yake kuvunjwa vunjwa Siku hiyo.

وَإِذَا ٱلۡأَرۡضُ مُدَّتۡ ٣

4. Na ikatoa iliyoyabeba ndani yake miongoni mwa maiti.

وَأَلۡقَتۡ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتۡ ٤

5. Na ikatii amri ya Mola wake ya kuwa ifanye hivyo, (na inastahili kufuata amri hiyo).

وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٥

6. Ewe binadamu, wewe unaenda kwa Allah Mtukufu na unafanya amali nzuri na mbaya, kisha utakutana naye Siku ya Kiyama. Na huna budi kupata kutoka Kwake malipo mazuri zaidi ya amali yako njema, au yanayolingana na amali yako mbaya.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡإِنسَٰنُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدۡحٗا فَمُلَٰقِيهِ ٦

7. Yule mwenye kupewa waraka wa amali zake kwa mkono wake wa kulia, naye ni yule aliyemuamini Mola wake.

فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ ٧

8. Atahesabiwa hesabu Nyepesi.

فَسَوۡفَ يُحَاسَبُ حِسَابٗا يَسِيرٗا ٨

9. Na atarudi kwa watu wake Peponi akiwa ni mwenye furaha.

وَيَنقَلِبُ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورٗا ٩

10. Na yule mwenye kupewa waraka wa amali zake kwa nyuma ya mgongo wake, naye ni yule aliyemkanusha Allah Mtukufu.

وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهۡرِهِۦ ١٠

**11.** Ataita maangamivu na hasara.

فَسَوۡفَ يَدۡعُواْ ثُبُورٗا ١١

**12.** Na ataingia Motoni.

وَيَصۡلَىٰ سَعِيرًا ١٢

**13.** Hakika alikuwa kwa watu wake ulimwenguni ni mwenye furaha na majivuno, hafikirii mwisho wake utakuwa namna gani.

إِنَّهُۥ كَانَ فِيٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورًا ١٣

**14.** Hakika alidhani hatarudi kwa Muumba wake, akiwa hai, (ili kuhesabiwa).

إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ١٤

**15.** Sivyo hivyo! Allah Mtukufu Atamrudisha kama alivomuumba na kumlipa kwa amali zake. Kwani Yeye kwake ni Mtambuzi, na kwa hali yake ni Mjuzi, kuanzia Alipomuumba mpaka kumfufua.

بَلَىٰٓۚ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرٗا ١٥

**16.** Allah Mtukufu Ameapa kwa wekundu wa pembe za mbingu wakati wa kuzama jua.

فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلشَّفَقِ ١٦

**17.** Na kwa usiku na ulivyokusanya miongoni mwa viumbe tofauti tofauti vya kutambaa, kuruka na kutembea kwa miguu.

وَٱلَّيۡلِ وَمَا وَسَقَ ١٧

**18.** Na kwa mwezi ukamilikapo mwangaza wake.

وَٱلۡقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ١٨

**19.** Mtapitia, enyi watu, miongo mbalimbali na hali tofauti : kutoka kwenye tone la manii, kupitia pande la damu, nofu la nyama hadi kutiwa roho, mpaka kufa na mpaka kufufuliwa. **Haifai kwa kiumbe kuapa kwa asiyekuwa Allah Mtukufu, afanyapo hilo atakuwa ameingia kwenye ushirikina.**

لَتَرۡكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٖ ١٩

**20.** Ni kitu gani kinachowazuia wao kumwamini Allah Mtukufu na Siku ya Kiyama baada ya aya zake kufafanuliwa kwao?

فَمَا لَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٢٠

**21.** Na wana nini wao wanaposomewa Qur’ani hawamsujudii Allah Mtukufu wala hawajisalimishi kufuata yaliyokuja ndani yake?

وَإِذَا قُرِئَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقُرۡءَانُ لَا يَسۡجُدُونَ۩ ﴿٢١﴾

**22.** Hakika tabia ya waliokufuru ni kuikanusha na kuikataa haki.

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُكَذِّبُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Na Allah Mtukufu ni Mjuzi zaidi wa ukaidi wao wanaouficha kwenye nyoyo zao hali wao wanajua kuwa yale yaliyoletwa na Qur’ani ni kweli.

وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يُوعُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Basi wape bishara, ewe Mtume, kuwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka na kuwa juu, Amewaandalia adhabu yenye uchungu.

فَبَشِّرۡهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٤﴾

**25.** Lakini wale wanaomuamini Allah Mtukufu na Mtume wake na wakatekeleza amri waliyofaradhiwa na Allah Mtukufu watakuwa na malipo, Siku ya Akhera, yasiyokatika wala kupungua.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونِۭ ﴿٢٥﴾

## SURA YA AL-BURÛJ

سُورَةُ البُرُوجِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Allah Mtukufu Anaapa kwa mbingu zenye njia za kupitia jua na mwezi.

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلۡبُرُوجِ ١

2. Na kwa Siku ya Kiyama ambayo Amewaahidi viumbe kuwa Atawakusanya.

وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡمَوۡعُودِ ٢

3. Na kwa shahidi, mwenye kutoa ushahidi, na mwenye kutolewa ushahidi juu yake. «Allah Mtukufu Huapa kwa Anachokitaka, Lakini kiumbe hafai kuapa kwa asiyekuwa Allah Mtukufu, Kuapa kwa asiyekuwa Allah Mtukufu ni ushirikina».

وَشَاهِدٖ وَمَشۡهُودٖ ٣

4. Wamelaaniwa waliochimba shimo kubwa ili kuwatesa Waumini.

قُتِلَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأُخۡدُودِ ٤

5. Wakawasha moto mkubwa wenye kuni nyingi.

ٱلنَّارِ ذَاتِ ٱلۡوَقُودِ ٥

6. Wakawa wamekaa kwenye kingo za shimo hilo.

إِذۡ هُمۡ عَلَيۡهَا قُعُودٞ ٦

7. Wakishuhudia vitendo vya mateso na adhabu wanavyowafanyia Waumini.

وَهُمۡ عَلَىٰ مَا يَفۡعَلُونَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ شُهُودٞ ٧

8. Na hawakuwatesa mateso hayo isipokuwa wenye kuteswa walikuwa wanamuamini Allah Mtukufu Mshindi Asiyeshindwa, Mhimidiwa wa maneno Yake, Vitendo Vyake na sifa Zake.

وَمَا نَقَمُواْ مِنۡهُمۡ إِلَّآ أَن يُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَمِيدِ ٨

9. Mwenye ufalme wa mbingu na ardhi Ambaye, kutakasika na sifa za upungufu ni kwake, Anashuhudia kila kitu, hakuna kinachofichika kwake.

ٱلَّذِي لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ٩

إِنَّ ٱلَّذِينَ فَتَنُواْ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ ثُمَّ لَمۡ يَتُوبُواْ فَلَهُمۡ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمۡ عَذَابُ ٱلۡحَرِيقِ ١٠

**10.** Hakika, wale waliowachoma kwa moto Waumini, wa kike na wa kiume, ili kuwazuia watu na dini ya Allah Mtukufu, kisha hawakutubu, watapata, Siku ya Akhera, adhabu ya Jahanamu na watapata adhabu kali yenye kuchoma.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡكَبِيرُ ١١

**11.** Hakika wale waliomuamini Allah Mtukufu na Mtume Wake na wakafanya amali njema, watapata Pepo ambayo chini ya majumba yake ya kifahari inapita mito, Huko ni kufaulu kukubwa.

إِنَّ بَطۡشَ رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ١٢

**12.** Hakika malipo ya Mola wako kwa maadui Zake na mateso Yake juu yao ni mazito.

إِنَّهُۥ هُوَ يُبۡدِئُ وَيُعِيدُ ١٣

**13.** Hakika yeye ndiye Mwenye kuanzisha kuumba na kisha kurudisha.

وَهُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلۡوَدُودُ ١٤

**14.** Na ndiye Mwingi wa kusamehe kwa wenye kutubia, Mwingi wa mapenzi kwa wanaojikurubisha kwake.

ذُو ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡمَجِيدُ ١٥

**15.** Mwenye Arshi tukufu.

فَعَّالٞ لِّمَا يُرِيدُ ١٦

**16.** Mfanya Alitakalo, hakuna kitu Anachotaka kiwe kisiwe.

هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلۡجُنُودِ ١٧

**17.** Je, (ewe Mtume), imekufikia habari ya makundi yaliyokufuru na kukanusha Mitume walioletewa?

فِرۡعَوۡنَ وَثَمُودَ ١٨

**18.** Kundi la firauni na *Thamūd*, na misiba na adhabu iliyowashukia? Hawakuzingatia kwa habari hiyo.

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي تَكۡذِيبٖ ١٩

**19.** Bali waliokufuru wanaendelea katika kukanusha kwao, kama walivyokuwa waliokuja kabla yao.

وَٱللَّهُ مِن وَرَآئِهِم مُّحِيطُۢ ٢٠

**20.** Na Allah Mtukufu Amewazunguka kwa Ujuzi na uwezo Wake, hakuna

chenye kufichika Kwake kuhusu wao na vitendo vyao. Hii Qur'ani siyo kama wanavyodai wenye kukanusha katika washirikina kuwa ni mashairi na uchawi.

**21.** Bali hii ni Qur'ani iliyo tukufu.

**22.** Iko kwenye Ubao Uliohifadhiwa, haufikiwi na haubadilishwi wala kupotoshwa.

بَلۡ هُوَ قُرۡءَانٞ مَّجِيدٞ ٢١

فِي لَوۡحٖ مَّحۡفُوظِۭ ٢٢

## SURA YA AL-ŢÃRIQ

سُورَةُ الطَّارِقِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Allah Mtukufu Anaapa kwa mbingu na nyota yenye kuchomoza usiku.

وَٱلسَّمَآءِ وَٱلطَّارِقِ ١

2. Na ni lipi lilokujulisha ni ukubwa gani wa nyota hiyo?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلطَّارِقُ ٢

3. Hiyo ni nyota ing'arayo na kumeremeta.

ٱلنَّجۡمُ ٱلثَّاقِبُ ٣

4. Hakuna nafsi yoyote isipokuwa imepelekewa Malaika mwenye kusajili amali zake ili ihesabiwe Siku ya Kiyama.

إِن كُلُّ نَفۡسٍ لَّمَّا عَلَيۡهَا حَافِظٞ ٤

5. Basi aangalie binadamu mwenye kukanusha kufufuliwa ameumbwa kwa kitu gani? «Ili ajue kuwa kurudisha umbo lake mara ya pili si vigumu kama kuumbwa mara ya kwanza».

فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ مِمَّ خُلِقَ ٥

6. Aliumbwa kwa manii yenye kupenya ndani ya kizazi kwa haraka.

خُلِقَ مِن مَّآءٖ دَافِقٖ ٦

7. Yatokayo kwenye mgongo wa mwanaume na kifua cha mwanamke.

يَخۡرُجُ مِنۢ بَيۡنِ ٱلصُّلۡبِ وَٱلتَّرَآئِبِ ٧

8. Hakika yule Aliyemuumba binadamu kwa maji haya ni muweza wa kumrudisha kwenye uhai baada ya kufa.

إِنَّهُۥ عَلَىٰ رَجۡعِهِۦ لَقَادِرٞ ٨

9. Siku zitakapofunuliwa siri ziliofichwa na nafsi, na kutofautishwa jema na baya.

يَوۡمَ تُبۡلَى ٱلسَّرَآئِرُ ٩

10. Binadamu hatakuwa na nguvu ya kuitetea nafsi yake, wala hatakuwa na mtetezi wa kumuepushia adhabu ya Allah Mtukufu.

فَمَا لَهُۥ مِن قُوَّةٖ وَلَا نَاصِرٖ ١٠

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلرَّجۡعِ ١١

**11.** Na Anaapa kwa mbingu yenye mvua ya mara kwa mara.

وَٱلۡأَرۡضِ ذَاتِ ٱلصَّدۡعِ ١٢

**12.** Na ardhi yenye pasuko za kufanya mimea ichipuke.

إِنَّهُۥ لَقَوۡلٞ فَصۡلٞ ١٣

**13.** Hakika Qur'ani ni neno lenye kupambanua baina ya haki na batili.

وَمَا هُوَ بِٱلۡهَزۡلِ ١٤

**14.** Na wala si upuuzi. Haifai kiumbe kuapa kwa asiyekuwa Allah Mtukufu. Akifanya hivyo atakuwa amemshirikisha Allah Mtukufu.

إِنَّهُمۡ يَكِيدُونَ كَيۡدٗا ١٥

**15.** Hakika wenye kumkanusha Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), na Qur'ani, wanafanya vitimbi na mipango ili kuipinga haki na kuitilia nguvu batili.

وَأَكِيدُ كَيۡدٗا ١٦

**16.** Na Mimi nafanya vitimbi kuidhihirisha haki ingawa makafiri wanachukia.

فَمَهِّلِ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَمۡهِلۡهُمۡ رُوَيۡدَۢا ١٧

**17.** Usiwe na haraka nao, (ewe Mtume), kutaka wateremshiwe adhabu. Wape muhula uwangojee muda mchache wala usiwafanyie haraka, utaona adhabu itakayowafikia, mateso na maangamivu.

## SURA YA AL-A‘LÃ

## سُورَةُ الأَعۡلَىٰ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Takasa Jina la Mola wako na kila ushirika na sifa pungufu kwa namna inayonasibiana na utukufu Wake na utakatifu Wake.

سَبِّحِ ٱسۡمَ رَبِّكَ ٱلۡأَعۡلَى ١

2. Mola ambaye ndiye aliyeumba viumbe, Akalitengeneza umbo lao na kulifanya zuri.

ٱلَّذِي خَلَقَ فَسَوَّىٰ ٢

3. Na Aliyekadiria kila kitu na kukipeleka njia inayonasibiana nacho.

وَٱلَّذِي قَدَّرَ فَهَدَىٰ ٣

4. Na Aliyeotesha nyasi mbichi zenye rangi ya kijani.

وَٱلَّذِيٓ أَخۡرَجَ ٱلۡمَرۡعَىٰ ٤

5. Akazifanya baadaye kuwa kavu zilizobadilika rangi.

فَجَعَلَهُۥ غُثَآءً أَحۡوَىٰ ٥

6. Tutakusomea, (ewe Mtume), hii Qur’ani kisomo ambacho hutakisahau.

سَنُقۡرِئُكَ فَلَا تَنسَىٰٓ ٦

7. Isipokuwa iwapo Allah Mtukufu Atataka usahau kwa hekima na maslahi anayoyajua Yeye. Kwani Yeye ni Mjuzi wa yaliyo wazi na yaliyofichika, ya maneno na ya vitendo.

إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلۡجَهۡرَ وَمَا يَخۡفَىٰ ٧

8. Na tutakuwepesishia mambo yako yote; miongoni mwayo ni kukusahilishia kubeba majukumu ya utume na kuifanya nyepesi Dini uliyokuja nayo.

وَنُيَسِّرُكَ لِلۡيُسۡرَىٰ ٨

9. Basi wakumbushe watu wako, (ewe Mtume), na uwaongoze njia yenye kheri nao, na uwahusu kwa mawaidha yako wale wanaotarajiwa kuwaidhika nayo. Wala usijisumbue kuwashauri

فَذَكِّرۡ إِن نَّفَعَتِ ٱلذِّكۡرَىٰ ٩

wale ambao mawaidha hayawaathiri isipokuwa yanawazidishia ujeuri na kuwafanya wayakimbie.

سَيَذَّكَّرُ مَن يَخۡشَىٰ ١٠

**10.** Atanufaika kwa mawaidha anayemcha mola wake.

وَيَتَجَنَّبُهَا ٱلۡأَشۡقَى ١١

**11.** Na atajiepusha na mawaidha aliye mbaya asiyemuogopa Mola wake.

ٱلَّذِي يَصۡلَى ٱلنَّارَ ٱلۡكُبۡرَىٰ ١٢

**12.** Atakayeingia kwenye Moto wa Jahanamu uliomkubwa na kuadhibiwa vikali.

ثُمَّ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحۡيَىٰ ١٣

**13.** Kisha hatakuwa ni mwenye kufa akapumzika wala ni mwenye kuishi akanufaika.

قَدۡ أَفۡلَحَ مَن تَزَكَّىٰ ١٤

**14.** Hakika amefuzu mwenye kuisafisha nafsi yake na tabia mbovu.

وَذَكَرَ ٱسۡمَ رَبِّهِۦ فَصَلَّىٰ ١٥

**15.** Na akamtaja Allah Mtukufu, akampwekesha, akamuomba, akafanya vitendo vya kumridhisha, na akasimamisha Swala kwa nyakati zake, kwa kutaka radhi za Allah Mtukufu na kufuata sheria alizoweka.

بَلۡ تُؤۡثِرُونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا ١٦

**16.** Hakika yenu, (nyinyi watu), mnafadhilisha pambo la maisha ya kilimwengu dhidi ya starehe za Akhera.

وَٱلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰٓ ١٧

**17.** Na hakika ya mambo ni kuwa nyumba ya Akhera na starehe zake ni bora zaidi kuliko ulimwengu, na ni yenye kusalia zaidi.

إِنَّ هَٰذَا لَفِي ٱلصُّحُفِ ٱلۡأُولَىٰ ١٨

**18.** Haya mliosimuliwa ndani ya Sura hii ni miongoni mwa yaliyotajwa kimaana katika Kurasa zilizotangulia kuteremshwa kabla ya Qur’ani.

صُحُفِ إِبۡرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ ١٩

**19.** Nazo ni Kurasa za Ibrãhîm na Mûsã, amani ziwashukie.

## SURA YA AL-GHÃSHIYAH

## سُورَةُ الغَاشِيَةِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Je, ilikujia, (ewe Mtume), habari ya Kiyama chenye vitisho vyenye kuwaenea watu?

هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلۡغَٰشِيَةِ ١

2. Nyuso za Makafiri, Siku hiyo, zitakuwa zimenyongeka kwa adhabu.

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٍ خَٰشِعَةٌ ٢

3. Zimeshughulika, zimechoka na kutaabika.

عَامِلَةٞ نَّاصِبَةٞ ٣

4. Zitaingia jahanamu na kuchomwa kwa Moto wenye kuwaka kwa ukali.

تَصۡلَىٰ نَارًا حَامِيَةٗ ٤

5. Zitanyweshwa maji ya chemchemi yenye moto mkali sana.

تُسۡقَىٰ مِنۡ عَيۡنٍ ءَانِيَةٖ ٥

6. Watu wa Motoni hawatakuwa na chakula isipokuwa kinachotoka kwenye mti wa miba ilioshikana na kujikita chini. Ni kibaya sana chakula hicho na ni kichafu mno.

لَّيۡسَ لَهُمۡ طَعَامٌ إِلَّا مِن ضَرِيعٖ ٦

7. Hakimnenepeshi mwenye kukila, awapo amekonda, wala hakimuondolei njaa, awapo na njaa.

لَّا يُسۡمِنُ وَلَا يُغۡنِي مِن جُوعٖ ٧

8. Nyuso za Waumini, siku ya Kiyama, zitakuwa kwenye neema.

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ نَّاعِمَةٞ ٨

9. Kwa kuwa zilijishughulisha ulimwenguni kumtii Allah Mtukufu na kuridhika na Akhera.

لِّسَعۡيِهَا رَاضِيَةٞ ٩

10. Zitakuwa kwenye Pepo ya daraja ya juu.

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٖ ١٠

11. Hazitasikia humo hata neno moja la upuuzi.

لَّا تَسۡمَعُ فِيهَا لَٰغِيَةٗ ١١

12. Ndani yake kuna chemchemi yenye kutembea maji yake.

فِيهَا عَيۡنٞ جَارِيَةٞ ١٢

**13.** Ndani yake mna vitanda vilivyonyanyuliwa.

فِيهَا سُرُرٞ مَّرۡفُوعَةٞ ١٣

**14.** Na vikombe vilivyotayarishwa kwa wenye kunywa.

وَأَكۡوَابٞ مَّوۡضُوعَةٞ ١٤

**15.** Na mito iliyopangwa, mmoja baada ya mwingine.

وَنَمَارِقُ مَصۡفُوفَةٞ ١٥

**16.** Na mazulia mengi yaliyotandikwa.

وَزَرَابِيُّ مَبۡثُوثَةٌ ١٦

**17.** Kwani, hawa makafiri wenye kukanusha, hawaangalii ngamia namna walivyoumbwa kiajabu?

أَفَلَا يَنظُرُونَ إِلَى ٱلۡإِبِلِ كَيۡفَ خُلِقَتۡ ١٧

**18.** Na mbingu namna zilivyoinuliwa juu kwa namna ya kupendeza?

وَإِلَى ٱلسَّمَآءِ كَيۡفَ رُفِعَتۡ ١٨

**19.** Na milima namna ilivyoimarishwa ukapatikana uthabiti na utulivu wa ardhi?

وَإِلَى ٱلۡجِبَالِ كَيۡفَ نُصِبَتۡ ١٩

**20.** Na ardhi namna ilivyotandikwa na kutayarishwa?

وَإِلَى ٱلۡأَرۡضِ كَيۡفَ سُطِحَتۡ ٢٠

**21.** Basi wakumbushe kwa mawaidha, (ewe Mtume), wale wenye kupa nyongo yale uliyotumwa nayo, wala usihuzunike kwa kupa mgongo kwao.

فَذَكِّرۡ إِنَّمَآ أَنتَ مُذَكِّرٞ ٢١

**22.** Kwani wewe ni mkumbushaji tu kwao, na si juu yako kuwalazimisha kuamini.

لَّسۡتَ عَلَيۡهِم بِمُصَيۡطِرٍ ٢٢

**23.** Isipokua yule mwenye kuyapa mgongo mawaidha, na akawa mkakamavu kwenye ukafiri wake.

إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ٢٣

**24.** Huyo Allah Mtukufu Atamuadhibu adhabu kali Motoni.

فَيُعَذِّبُهُ ٱللَّهُ ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَكۡبَرَ ٢٤

**25.** Hakika wao watarudi kwetu baada ya kufa.

إِنَّ إِلَيۡنَآ إِيَابَهُمۡ ٢٥

**26.** Kisha ni juu yetu kuwalipa kwa waliyoyafanya.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيۡنَا حِسَابَهُم ٢٦

## SURA YA AL-FAJR

## سُورَةُ الفَجۡرِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

وَٱلۡفَجۡرِ ١

1. Allah Mtukufu Anaapa kwa wakati wa alfajiri.

وَلَيَالٍ عَشۡرٖ ٢

2. Na masiku kumi ya kwanza ya Mfungotatu, na kwa kile kilichoyafanya yawe matukufu.

وَٱلشَّفۡعِ وَٱلۡوَتۡرِ ٣

3. Na kwa kila idadi igawanyikayo na isiyogawanyika.

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَسۡرِ ٤

4. Kwa usiku upitapo na giza lake.

هَلۡ فِي ذَٰلِكَ قَسَمٞ لِّذِي حِجۡرٍ ٥

5. Kwani hakuna katika viapo vilivyotajwa chenye kukinaisha kwa mwenye akili?

أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ٦

6. Huoni, (ewe mtume), vipi Mola wako Alivyoiangamiza kaumu ya ‘Ãd?

إِرَمَ ذَاتِ ٱلۡعِمَادِ ٧

7. Kabila la *Irama* lenye nguvu na majengo yaliyoinuliwa juu ya nguzo?

ٱلَّتِي لَمۡ يُخۡلَقۡ مِثۡلُهَا فِي ٱلۡبِلَٰدِ ٨

8. Kabila ambalo hakukuumbwa mfano wake katika miji, kwa ukubwa wa miili na wingi wa nguvu?

وَثَمُودَ ٱلَّذِينَ جَابُواْ ٱلصَّخۡرَ بِٱلۡوَادِ ٩

9. Na huoni ni vipi mola wako Alivyowafanya *Thamūd*, yani watu wa Ṣãliḥ, ambao waliweza kuchonga jabali na kufanya nyumba ndani yake?

وَفِرۡعَوۡنَ ذِي ٱلۡأَوۡتَادِ ١٠

10. Na vipi Alivyomfanya Firauni, mfalme wa Misri, aliyekuwa na askari waliouhami ufalme wake na kuutilia nguvu?

ٱلَّذِينَ طَغَوۡاْ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ١١

11. Hawa ndio waliokuwa wakitumia nguvu na kudhulumu mijini.

**12.** Wakazidisha kueneza ndani yake uharibifu, kwa dhuluma zao.

فَأَكۡثَرُواْ فِيهَا ٱلۡفَسَادَ ١٢

**13.** Allah Mtukufu Akawamiminia adhabu kali.

فَصَبَّ عَلَيۡهِمۡ رَبُّكَ سَوۡطَ عَذَابٍ ١٣

**14.** Hakika Mola wako, (ewe Mtume), Anamwangalia mwenye kumuasi kwa kumpa muhula kidogo, kisha Humpatiliza kwa uwezo na ushindi.

إِنَّ رَبَّكَ لَبِٱلۡمِرۡصَادِ ١٤

**15.** Huyu binadamu, (Mola wake Anapompa mtihani wa neema), Anapomkunjulia riziki yake na kumpa maisha mazuri, huwa akidhani kuwa hayo ni kwa kuwa yeye ana cheo kwa Mola wake na huwa akisema: «Mola wangu Amenitukuza».

فَأَمَّا ٱلۡإِنسَٰنُ إِذَا مَا ٱبۡتَلَىٰهُ رَبُّهُۥ فَأَكۡرَمَهُۥ وَنَعَّمَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَكۡرَمَنِ ١٥

**16.** Na Anapomuonja na akampunguzia riziki yake, huwa akidhani kuwa hayo ni kwa kuwa yeye amefanywa mnyonge na Allah Mtukufu na huwa akisema: «Mola wangu Amenifanya mnyonge.».

وَأَمَّآ إِذَا مَا ٱبۡتَلَىٰهُ فَقَدَرَ عَلَيۡهِ رِزۡقَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَهَٰنَنِ ١٦

**17.** Hali ya mambo si kama anavyodhania binadamu huyu, kwani mtu hutukuzwa kwa kumtii Allah Mtukufu, na hufanywa mnyonge kwa kumuasi Allah Mtukufu. Bali nyinyi hamuwakirimu mayatima na kuwatendea wema.

كَلَّاۖ بَل لَّا تُكۡرِمُونَ ٱلۡيَتِيمَ ١٧

**18.** Wala hamhimizani kulisha maskini.

وَلَا تَحَٰٓضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ١٨

**19.** Na mnakula haki za watu kwa pupa katika kurithi.

وَتَأۡكُلُونَ ٱلتُّرَاثَ أَكۡلٗا لَّمّٗا ١٩

**20.** Na mnapenda mali kupita kiasi.

وَتُحِبُّونَ ٱلۡمَالَ حُبّٗا جَمّٗا ٢٠

**21.** Basi hali zenu zisiwe namna hiyo. Kumbukeni pindi ardhi itakapotikiswa na kuvunjwavunjwa.

كَلَّآۖ إِذَا دُكَّتِ ٱلۡأَرۡضُ دَكّٗا دَكّٗا ٢١

**22.** Na Akaja Mola wako kutoa uamuzi kwa waja Wake hali ya kuwa Malaika wamejipanga safu.

وَجَآءَ رَبُّكَ وَٱلْمَلَكُ صَفًّا صَفًّا ﴿٢٢﴾

**23.** Na ukaletwa, Siku Hiyo kubwa, moto wa Jahanamu. Hiyo ndiyo Siku kafiri atakumbuka na kutubia. Kutamfalia nini sasa kukumbuka kwake na kutubia, na yeye katika ulimwengu alikuwa ameyapuuza hayo, na wakati wake umekwisha kupita?

وَجِاْىٓءَ يَوْمَئِذٍۭ بِجَهَنَّمَۚ يَوْمَئِذٍ يَتَذَكَّرُ ٱلْإِنسَٰنُ وَأَنَّىٰ لَهُ ٱلذِّكْرَىٰ ﴿٢٣﴾

**24.** Atakuwa akisema: ‘Laiti ninge tanguliza ulimwenguni amali zenye kunifaa katika maisha yangu ya Akhera’.

يَقُولُ يَٰلَيْتَنِى قَدَّمْتُ لِحَيَاتِى ﴿٢٤﴾

**25.** Katika Siku Hiyo ngumu yenye vitisho, hakuna atakayeweza kuadhibu kama adhabu ya Allah Mtukufu kwa anayemuasi.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُۥٓ أَحَدٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Na hakuna atakayeweza kufunga kama kifungo Chake wala kufikia hadi yake.

وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُۥٓ أَحَدٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Ewe nafsi iliyotulia (kwa kumtaja Allah Mtukufu), kumuamini, na kuamini starehe ya Pepo Aliyowaandalia waumini!

يَٰٓأَيَّتُهَا ٱلنَّفْسُ ٱلْمُطْمَئِنَّةُ ﴿٢٧﴾

**28.** Rudi kwa Mola wako hali ya kuridhika na takrima ya Allah Mtukufu kwako na hali ya kuwa Allah Mtukufu Ameridhika nawe.

ٱرْجِعِىٓ إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةً مَّرْضِيَّةً ﴿٢٨﴾

**29.** Ingia katika miongoni mwa waja wa Allah Mtukufu walio wema.

فَٱدْخُلِى فِى عِبَٰدِى ﴿٢٩﴾

**30.** Na ingia kwenye Pepo yangu.

وَٱدْخُلِى جَنَّتِى ﴿٣٠﴾

## SURA YA AL-BALAD

## سُورَةُ البَلَدِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Allah Mtukufu Anaapa kwa mji huu mtakatifu wa *(Makkah).*

لَآ أُقۡسِمُ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ١

2. Na wewe, (ewe Nabii), ni mkazi wa mji huu mtakatifu.

وَأَنتَ حِلُّۢ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ٢

3. Na Anaapa kwa mzazi wa wanaadamu, ambaye ni Ãdam, (amani imshukie), na kilichozalikana naye.

وَوَالِدٖ وَمَا وَلَدَ ٣

4. Hakika Tumemuumba binadamu katika usumbufu na shida za kilimwengu.

لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِي كَبَدٍ ٤

5. Kwani anadhani kwa mali aliyoikusanya kuwa Allah Mtukufu Hatakuwa na uwezo juu yake?

أَيَحۡسَبُ أَن لَّن يَقۡدِرَ عَلَيۡهِ أَحَدٞ ٥

6. Huwa akisema kwa kujigamba: «Nimetumia mali nyingi».

يَقُولُ أَهۡلَكۡتُ مَالٗا لُّبَدًا ٦

7. Kwani anadhani, kwa kitendo chake hicho, kuwa Allah Mtukufu, Aliyetukuka na kushinda, Hamuoni wala hatamhesabu kwenye kubwa na dogo?

أَيَحۡسَبُ أَن لَّمۡ يَرَهُۥٓ أَحَدٌ ٧

8. Kwani hatukumpa macho mawili ya kuonea?

أَلَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ عَيۡنَيۡنِ ٨

9. Na ulimi na midomo miwili ya kusemea?

وَلِسَانٗا وَشَفَتَيۡنِ ٩

10. Na kumfafanulia njia mbili: ya kheri na ya shari?

وَهَدَيۡنَٰهُ ٱلنَّجۡدَيۡنِ ١٠

11. Basi ajiepushe na janga la Akhera kwa kutoa mali yake ili aokoke.

فَلَا ٱقۡتَحَمَ ٱلۡعَقَبَةَ ١١

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡعَقَبَةُ ﴿١٢﴾

**12.** Ni kitu gani kilichojulisha ni lipi hilo janga la Akhera na ni mambo gani yenye kusaidia kujiepusha nalo?

فَكُّ رَقَبَةٍ ﴿١٣﴾

**13.** Ni kuacha huru mtumwa aliyeamini ilikumkomboa na utumwa.

أَوۡ إِطۡعَٰمٞ فِي يَوۡمٖ ذِي مَسۡغَبَةٖ ﴿١٤﴾

**14.** Au kulisha, wakati wa shida ya njaa.

يَتِيمٗا ذَا مَقۡرَبَةٍ ﴿١٥﴾

**15.** Kulisha yatima mwenye ujamaa, ili ipatikane fadhila ya sadaka na ya kuunga udugu.

أَوۡ مِسۡكِينٗا ذَا مَتۡرَبَةٖ ﴿١٦﴾

**16.** Au masikini asiyekuwa na kitu.

ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلصَّبۡرِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡمَرۡحَمَةِ ﴿١٧﴾

**17.** Kisha akawa, baada ya kufanya amali njema zilizotajwa, ni miongoni mwa waliotakasa Imani yao kwa Allah Mtukufu, wakausiana kusubiri katika kumtii Allah Mtukufu, kwa kufuata maamrisho Yake na kujiepusha na vitendo vya kumuasi, na wakausiana kuwahurumia viumbe.

أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ﴿١٨﴾

**18.** Wenye kufanya hayo ndio watu wa kulia, ambao watapelekwa Siku ya Kiyama upande wa kulia kuelekea Peponi.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ﴿١٩﴾

**19.** Na wale waliokanusha Qur'ani ndio ambao watapelekwa, Siku ya Kiyama, upande wa kushoto kuelekea Motoni.

عَلَيۡهِمۡ نَارٞ مُّؤۡصَدَةُۢ ﴿٢٠﴾

**20.** Malipo yao ni Moto wa Jahanamu wenye kuwafunika na kuwaziba.

## SURA YA AL-SHAMS

سُورَةُ الشَّمۡسِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Allah Mtukufu Anaapa kwa jua na mchana wake na mwangaza wake wa asubuhi.

وَٱلشَّمۡسِ وَضُحَىٰهَا ١

2. Na kwa mwezi unapolifuata jua wakati wa kuchomoza na wa kuzama.

وَٱلۡقَمَرِ إِذَا تَلَىٰهَا ٢

3. Na kwa mchana unapoliondoa giza na kulifunua.

وَٱلنَّهَارِ إِذَا جَلَّىٰهَا ٣

4. Na kwa usiku unapoifunika ardhi ikawa giza.

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَغۡشَىٰهَا ٤

5. Na kwa mbingu na kujengeka kwake kiimara.

وَٱلسَّمَآءِ وَمَا بَنَىٰهَا ٥

6. Na kwa ardhi na kutandikwa kwake.

وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا طَحَىٰهَا ٦

7. Na kwa kila nafsi na namna Allah Mtukufu alivyolikamilisha umbo lake ili itekeleze kazi iliyoumbiwa.

وَنَفۡسٖ وَمَا سَوَّىٰهَا ٧

8. Akaibainishia njia ya shari na njia ya kheri.

فَأَلۡهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقۡوَىٰهَا ٨

9. Amefaulu mwenye kuisafisha nafsi na kuikuza kwa kheri.

قَدۡ أَفۡلَحَ مَن زَكَّىٰهَا ٩

10. Na ameingia kwenye hasara mwenye kuitia nafsi yake kwenye maasi.

وَقَدۡ خَابَ مَن دَسَّىٰهَا ١٠

11. Kabila la *Thamûd* lilimkanusha Nabii wake kwa Kuzama kwenye uasi.

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِطَغۡوَىٰهَآ ١١

12. Pindi walipotoka wabaya zaidi kwenye kabila hilo kumchinja Ngamia.

إِذِ ٱنۢبَعَثَ أَشۡقَىٰهَا ١٢

فَقَالَ لَهُمۡ رَسُولُ ٱللَّهِ نَاقَةَ ٱللَّهِ وَسُقۡيَٰهَا ١٣

**13.** Mtume wa Allah Mtukufu Ṣãliḥ, (amani imshukie), akawambia: «Tahadharini kumgusa kwa ubaya ngamia ambaye ni muujiza ulioletwa na Allah Mtukufu kwenu unaoonyesha ukweli wa Nabii wenu, na msimzuie kunywa kwake. Yeye ana siku yake ya kunywa na nyinyi mna siku yenu maalumu ya kunywa.» Hilo likawa zito kwao.

فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمۡدَمَ عَلَيۡهِمۡ رَبُّهُم بِذَنۢبِهِمۡ فَسَوَّىٰهَا ١٤

**14.** Wakamkanusha na kulipuuza onyo lake wakamchinja.Mola wao akawafunika kwa adhabu, akaisawazisha juu yao na hakuna aliyeweza kuponyoka.

وَلَا يَخَافُ عُقۡبَٰهَا ١٥

**15.** Wala Haogopi Allah Mwenye uwezo uliotukuka athari ya adhabu kali aliyowateremshia wakanushaji.

## SURA YA AL-LAYL

## سُورَةُ اللَّيۡلِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Allah Mtukufu Anaapa kwa usiku unapoifunika ardhi na vilivyoko juu yake kwa giza lake.

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَغۡشَىٰ ١

2. Na kwa mchana unapochomoza mwangaza wake kutoka kwenye giza la usiku.

وَٱلنَّهَارِ إِذَا تَجَلَّىٰ ٢

3. Na kwa kuumba aina mbili: ya kiume na ya kike.

وَمَا خَلَقَ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰٓ ٣

4. Kuwa hakika vitendo vyenu vinatofautiana: kuna wanaofanya kwa ajili ya dunia na wanaofanya kwa ajili ya akhera.

إِنَّ سَعۡيَكُمۡ لَشَتَّىٰ ٤

5. Ama mwenye kutoa kwenye mali yake, akamcha Allah Mtukufu katika huko kutoa.

فَأَمَّا مَنۡ أَعۡطَىٰ وَٱتَّقَىٰ ٥

6. Na akaamini «Lā Ilāha Illā Allāh» na yanayotakiwa na Imani hiyo, na akaamini malipo yanayofungamana nayo.

وَصَدَّقَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ٦

7. Basi huyo tutamuongoza na kumuafikisha kwenye njia za kheri na wema na kumsahilishia mambo yake.

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡيُسۡرَىٰ ٧

8. Na ama mwenye kuifanyia ubakhili mali yake, akawa hana haja na malipo ya Mola wake.

وَأَمَّا مَنۢ بَخِلَ وَٱسۡتَغۡنَىٰ ٨

9. Na akakanusha neno la «Lā Ilāha Illā Allāh» na yanayotakiwa na neno hilo na akakanusha malipo yanayofungamana nalo.

وَكَذَّبَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ٩

**10.** Tutamnyoshea njia za mateso.

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡعُسۡرَىٰ ١٠

**11.** Wala haitamfaa kitu mali yake aliyoifanyia ubakhili atakapotumbukia Motoni.

وَمَا يُغۡنِي عَنۡهُ مَالُهُۥٓ إِذَا تَرَدَّىٰٓ ١١

**12.** Ni juu Yetu, kwa fadhila Zetu na busara zetu, kueleza njia ya uongofu yenye kufikisha kwa Allah Mtukufu.

إِنَّ عَلَيۡنَا لَلۡهُدَىٰ ١٢

**13.** Na Sisi Tuna mamlaka ya maisha ya Akhera na maisha ya ulimwenguni.

وَإِنَّ لَنَا لَلۡأٓخِرَةَ وَٱلۡأُولَىٰ ١٣

**14.** Ndipo nikawaonya, (enyi watu), na moto wenye kuwaka, nao ni moto wa Jahanamu.

فَأَنذَرۡتُكُمۡ نَارٗا تَلَظَّىٰ ١٤

**15.** Hataingia Moto huo isipokuwa aliyekuwa muovu zaidi, Mwenye kumkanusha Nabii Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie).

لَا يَصۡلَىٰهَآ إِلَّا ٱلۡأَشۡقَى ١٥

**16.** Ambaye amekataa kumuamini na kumtii Allah Mtukufu na Mtume wake.

ٱلَّذِي كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ١٦

**17.** Na ataepushwa na moto huo mchaji Allah Mtukufu kwa wingi.

وَسَيُجَنَّبُهَا ٱلۡأَتۡقَى ١٧

**18.** Ambaye hutoa mali yake kwa kutaka nyongeza za kheri.

ٱلَّذِي يُؤۡتِي مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ١٨

**19.** Kutoa Kwake si kwa kulipa wema aliofanyiwa na mtu.

وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن نِّعۡمَةٖ تُجۡزَىٰٓ ١٩

**20.** Lakini anatoa kwa kutaka uso wa Mola wake na radhi zake.

إِلَّا ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ رَبِّهِ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٢٠

**21.** Basi Allah Mtukufu atampa huko peponi malipo ya kumridhisha.

وَلَسَوۡفَ يَرۡضَىٰ ٢١

## SURA YA AL-ḌUḤĀ

سُورَةُ الضُّحَىٰ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Allah Mtukufu Anaapa kwa wakati wa dhuha, na uliokusudiwa ni wakati wa mchana mzima.

وَٱلضُّحَىٰ ١

2. Na kwa usiku utuliapo na viumbe na likakolea giza lake. «Allah Mtukufu Huapa kwa Atakacho katika viumbe vyake. Ama kiumbe, hafai kuapa kwa asiyekuwa Muumba wake, Kuapa kwa asiyekuwa Allah Mtukufu ni ushirikina».

وَٱلَّيۡلِ إِذَا سَجَىٰ ٢

3. Hakukuwacha Mola wako, (ewe Mtume), wala Hakukuchukia kwa kucheleweshea kukuteremshiaWahyi.

مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ٣

4. Na Nyumba ya Akhera ni bora kwako kuliko nyumba ya ulimwengu.

وَلَلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ لَّكَ مِنَ ٱلۡأُولَىٰ ٤

5. Na Atakupa Mola wako, (ewe Mtume), neema ya kila sampuli uridhike.

وَلَسَوۡفَ يُعۡطِيكَ رَبُّكَ فَتَرۡضَىٰٓ ٥

6. Kwani hakukukuta, kabla ya hapo, ukiwa ni yatima, akakuhifadhi na kukutunza?

أَلَمۡ يَجِدۡكَ يَتِيمٗا فَـَٔاوَىٰ ٦

7. Na akakukuta hujui chochote kuhusu kitabu wala Imani, Akakufundisha yale amabayo ulikuwa huyajui na akakupa taufiki ya kufanya matendo mema?

وَوَجَدَكَ ضَآلّٗا فَهَدَىٰ ٧

8. Na akakukuta masikini, Akakuletea riziki yako, na Akakutajirisha kwa kutosheka na kusubiri?

وَوَجَدَكَ عَآئِلٗا فَأَغۡنَىٰ ٨

9. Basi yatima usimtendee ubaya.

فَأَمَّا ٱلۡيَتِيمَ فَلَا تَقۡهَرۡ ٩

وَأَمَّا ٱلسَّآئِلَ فَلَا تَنْهَرْ ﴿١٠﴾

**10.** Na muombaji usimkaripie, bali mlishe na umtimizie haja zake.

وَأَمَّا بِنِعْمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثْ ﴿١١﴾

**11.** Na neema alizokupa mola wako zielezee.

## SURA YA AL-SHARḤ




*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Kwani Hatukukunjulia, (ewe Mtume), kifua chako kwa sheria za Dini, kulingania watu kwa Allah Mtukufu, na kujipamba kwa tabia nzuri?

أَلَمۡ نَشۡرَحۡ لَكَ صَدۡرَكَ ١

2. Na tukakuondolea mazito yako?

وَوَضَعۡنَا عَنكَ وِزۡرَكَ ٢

3. Mazito yaliyolemea mgongo wako?

ٱلَّذِيٓ أَنقَضَ ظَهۡرَكَ ٣

4. Na Tukakunyanyua, kwa matukufu Tuliyokuneemesha kwenye cheo cha juu?

وَرَفَعۡنَا لَكَ ذِكۡرَكَ ٤

5. Usirudi nyuma katika kueneza ujumbe uliotumwa nao kwa maudhi ya maadui zako. Kwani kwenye uzito kuna wepesi.

فَإِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرًا ٥

6. Hakika kwenye uzito kuna wepesi.

إِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرٗا ٦

7. Basi utakapomaliza mambo ya kidunia na shughuli zake jipinde kwa kufanya ibada.

فَإِذَا فَرَغۡتَ فَٱنصَبۡ ٧

8. Na kwa Mola wako Peke Yake weka matumaini yako.

وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَٱرۡغَب ٨

## SURA YA AL-TĨN

## سُورَةُ التِّينِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Allah Mtukufu Anaapa kwa tini na zaituni, nayo ni miongoni mwa matunda yanayojulikana.

وَٱلتِّينِ وَٱلزَّيۡتُونِ ١

2. Na Anaapa kwa jabali la *Ṭūr Sīnā’* «ambalo Allah Mtukufu Alisema na Mûsã juu yake».

وَطُورِ سِينِينَ ٢

3. Na Anaapa kwa Mji huu wa amani, «usiokuwa na mambo ya kutisha, Nao ni mji wa *Makkah*, chimbuko la Uislamu».

وَهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ٱلۡأَمِينِ ٣

4. Hakika Tumemuumba binadamu katika sura nzuri.

لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِيٓ أَحۡسَنِ تَقۡوِيمٖ ٤

5. Kisha Tutampeleka Motoni akiwa hatamtii Allah Mtukufu na kuwafuata Mitume.

ثُمَّ رَدَدۡنَٰهُ أَسۡفَلَ سَٰفِلِينَ ٥

6. Isipokuwa wale walioamini na wakafanya amali njema; wao watakuwa na malipo makubwa yasiyokatika wala kupungua.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَلَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونٖ ٦

7. Ni lipi linalokupelekea (ewe binadamu), kukanusha kufufuliwa na kulipwa, hali ya kuwa kuna dalili za wazi kwamba Allah Mtukufu Ana uwezo wa kufanya hayo?

فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعۡدُ بِٱلدِّينِ ٧

8. Je, Hakuwa Allah Mtukufu, Ambaye Ameiweka Siku hii kutoa uamuzi baina ya watu, ni muadilifu zaidi ya wanaosifika kuwa ni waadilifu katika kila Alichokiumba? kwani walidhani wataachwa Hivihivi tu: hawaamrishwi wala hawakatazwi wala hawalipwi kwa mema wala hawateswi kwa mabaya? Hilo si sahihi wala haliwi.

أَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَحۡكَمِ ٱلۡحَٰكِمِينَ ٨

## SURA YA AL-ʽALAQ

## سُورَةُ العَلَقِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Soma, ewe Nabii, Qur'ani uliyoteremshiwa ukianza kwa Jina la Mola wako Aliyepwekeka kwa kuumba.

ٱقۡرَأۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلَّذِى خَلَقَ ١

2. Aliyemuumba kila binadamu kwa pande la damu nzito nyekundu.

خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِنۡ عَلَقٍ ٢

3. Soma, (ewe Nabii), kile ulichoteremshiwa, na Mola wako ni Mwingi wa wema, Mwingi wa ukarimu.

ٱقۡرَأۡ وَرَبُّكَ ٱلۡأَكۡرَمُ ٣

4. Aliyewafundisha viumbe vyake kuandika kwa kalamu.

ٱلَّذِى عَلَّمَ بِٱلۡقَلَمِ ٤

5. Alimfundisha binadamu vitu ambavyo hakuwa akivijua. Akamtoa kwenye giza la ujinga, Akampeleka kwenye nuru ya elimu.

عَلَّمَ ٱلۡإِنسَٰنَ مَا لَمۡ يَعۡلَمۡ ٥

6. Kweli, binadamu hukiuka mipaka ya Allah Mtukufu

كَلَّآ إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَيَطۡغَىٰٓ ٦

7. Akijiona ametosheka kwa utajiri wake.

أَن رَّءَاهُ ٱسۡتَغۡنَىٰٓ ٧

8. Basi, ajue kila mwenye kuchupa mipaka kuwa uhakika ni kuwa atarudi kwa Allah Mtukufu Ambaye Atamlipa kila binadamu kwa alilolitenda.

إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلرُّجۡعَىٰٓ ٨

9. Je, umeona ujeuri wa ajabu zaidi kuliko wa mtu huyu, (Abû jahl), Anayemkataza mja wetu? «Muhammad, rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie»,

أَرَءَيۡتَ ٱلَّذِى يَنۡهَىٰ ٩

عَبۡدًا إِذَا صَلَّىٰٓ ١٠

**10.** Unamuona anavyomkataza mja wetu pale anaposwali?

أَرَءَيۡتَ إِن كَانَ عَلَى ٱلۡهُدَىٰٓ ١١

**11.** Waonaje iwapo mwenye kukatazwa kuswali yuko kwenye uongofu, vipi anamkataza?

أَوۡ أَمَرَ بِٱلتَّقۡوَىٰٓ ١٢

**12.** Au iwapo anaamrisha mwingine kumcha Mungu, vipi anamkataza hilo?

أَرَءَيۡتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰٓ ١٣

**13.** Waonaje iwapo huyu mwenye kukataza anakanusha lile alinganiwalo kwalo na kulipa mgongo?

أَلَمۡ يَعۡلَم بِأَنَّ ٱللَّهَ يَرَىٰ ١٤

**14.** Hajui kuwa Allah Mtukufu anaona kila analolifanya?

كَلَّا لَئِن لَّمۡ يَنتَهِ لَنَسۡفَعَۢا بِٱلنَّاصِيَةِ ١٥

**15.** Basi mambo si kama anvyodai Abū Jahl. Na asipokomeka na ushindani alionao na udhia wake, Tutamshika paji lake kwa nguvu na kumtia Motoni.

نَاصِيَةٖ كَٰذِبَةٍ خَاطِئَةٖ ١٦

**16.** Paji lake ni paji lenye maneno ya urongo na vitendo vya makosa.

فَلۡيَدۡعُ نَادِيَهُۥ ١٧

**17.** Basi na awalete, mchupaji mipaka huyu, watu wa baraza ili wamsaidie.

سَنَدۡعُ ٱلزَّبَانِيَةَ ١٨

**18.** Sisi Tutawaita Malaika wa adhabu.

كَلَّا لَا تُطِعۡهُ وَٱسۡجُدۡ وَٱقۡتَرِب ۩ ١٩

**19.** Mambo si kama Abû Jahl anavyoyadhania. Yeye, (ewe Mtume), hawezi kukufanya lolote la kukudhuru, Usimfuate kwa lile alilokuitia la kuwa uache Swala, bali msujudie Mola wako na uwe karibu naye kwa kujipendekeza Kwake kwa kumtii.

## SURA YA AL-QADR

سُورَةُ القَدْرِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Sisi Tumeiteremsha Qur'ani katika usiku wa cheo na utukufu, nao ni miongoni mwa masiku ya mwezi wa Ramdhani.

إِنَّآ أَنزَلۡنَٰهُ فِي لَيۡلَةِ ٱلۡقَدۡرِ ١

2. Na nilipi liliokujulisha, (ewe Mtume), ni upi usiku wa cheo na utukufu?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا لَيۡلَةُ ٱلۡقَدۡرِ ٢

3. Usiku wa cheo na utukufu ni bora fadhila zake kuliko fadhila za miezi elfu moja isiyokuwa usiku huo.

لَيۡلَةُ ٱلۡقَدۡرِ خَيۡرٞ مِّنۡ أَلۡفِ شَهۡرٖ ٣

4. Usiku huo hushuka Malaika na Jibrili, amani iwashukie, kwa ruhusa ya Mola wao na kila amri ya kila jambo Alilolikadiria liwe kwa mwaka mzima.

تَنَزَّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ فِيهَا بِإِذۡنِ رَبِّهِم مِّن كُلِّ أَمۡرٖ ٤

5. Usiku huo wote ni amani, hakuna shari, mpaka kuchomoza alfajiri.

سَلَٰمٌ هِيَ حَتَّىٰ مَطۡلَعِ ٱلۡفَجۡرِ ٥

## SURA YA AL-BAYYINAH

## سُورَةُ البَيِّنَةِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Haikua kwa wenye kukufuru miongoni mwa mayahudi na manaswara na washirikina ni wenye kuacha ukafiri wao isipokua mpaka iwajie alama walioahidiwa katika vitabu vilivyopita, yani walikua wanadai kua wakiona hiyo alama wataamini, lakini wakageuka isipokua wachache.

لَمۡ يَكُنِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ مُنفَكِّينَ حَتَّىٰ تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ١

**2.** Na alama hiyo ni Mtume wa Allah Mtukufu, Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), mwenye kuwasomea Qur’ani iliyomo kwenye kurasa zilizo safi.

رَسُولٞ مِّنَ ٱللَّهِ يَتۡلُواْ صُحُفٗا مُّطَهَّرَةٗ ٢

**3.** Ndani ya kurasa hizo mna habari za kweli na amri za uadilifu zenye kuongoza kwenye haki na kwenye njia iliyonyooka.

فِيهَا كُتُبٞ قَيِّمَةٞ ٣

**4.** Na hawakutofautiana wale waliopewa Kitabu, miongoni mwa Mayahudi na manaswara, juu ya kuwa Muhammad, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), ni Mtume wa kweli, kwa sifa zake walizokua wakiziona katika vitabu vyao, isipokuwa baada ya kuwathibitikia kuwa yeye ndiye Nabii waliyeahidiwa katika Taurati na Injili. Walikuwa wanakubali, kwa umoja wao, kuwa unabii wake ni wa kweli. Lakini alipopewa utume walimkanusha na wakatofautiana.

وَمَا تَفَرَّقَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ٤

وَمَآ أُمِرُوٓاْ إِلَّا لِيَعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ حُنَفَآءَ وَيُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُواْ ٱلزَّكَوٰةَۚ وَذَٰلِكَ دِينُ ٱلۡقَيِّمَةِ ٥

**5.** Na hawakuamrishwa katika sheria zote zilizopita isipokuwa wameamrishwa wamuabudu Allah Mtukufu Peke Yake, wakikusudia kwa ibada zao kupata Radhi Zake, na kuepuka ushirikina na kuelekea kwenye Imani, wasimamishe Swala na watoe Zaka. Kufanya hayo ndio Dini iliyonyooka, nayo ni Uislamu.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ فِي نَارِ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ شَرُّ ٱلۡبَرِيَّةِ ٦

**6.** Hakika wale waliokufuru miongoni mwa Mayahudi na manaswara na Washirikina, mateso yao ni Moto wa Jahanamu. Watakuwa ni wenye kukaa milele humo, Wao ndio viumbe waovu kabisa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ خَيۡرُ ٱلۡبَرِيَّةِ ٧

**7.** Hakika wale waliomuamini Allah Mtukufu, wakamfuata Mtume wake na wakafanya amali njema, wao ndio viumbe bora.

جَزَآؤُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتُ عَدۡنٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۖ رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُۚ ذَٰلِكَ لِمَنۡ خَشِيَ رَبَّهُۥ ٨

**8.** Malipo yao, mbele ya Mola wao Siku ya Kiyama, ni Pepo ya makazi na utulivu, yenye upeo wa uzuri, ambayo chini ya majumba yake ya fahari inapita mito; watakaa milele humo. Allah Mtukufu Ameridhika nao, Akakubali amali zao njema. Na wao wameridhika naye kwa mapokezi Aliyowafanyia ya aina mbalimbali za takrima. Malipo mazuri hayo ni ya aliyemuogopa Mweyezi Mungu na akajiepusha na maasi.

## SURA YA AL-ZALZALAH

## سُورَةُ الزَّلْزَلَةِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Itakapotikiswa ardhi mtikiso wa nguvu.

إِذَا زُلۡزِلَتِ ٱلۡأَرۡضُ زِلۡزَالَهَا ١

2. Na ikatoa vilivyomo ndani yake: miongoni mwa wafu na thamani za ardhini kama dhahabu na mfano wake.

وَأَخۡرَجَتِ ٱلۡأَرۡضُ أَثۡقَالَهَا ٢

3. Na akauliza binadamu, katika hali ya kubabaika, «imepatwa na nini?»

وَقَالَ ٱلۡإِنسَٰنُ مَا لَهَا ٣

4. Siku hiyo (siku ya kiama) ardhi itatoa habari ya mambo iliyofanyiwa ya uzuri na ubaya.

يَوۡمَئِذٖ تُحَدِّثُ أَخۡبَارَهَا ٤

5. Kwa kuwa Allah Mtukufu, Aliyetakasika na kutukuka, ataiamuru itoe habari ya mambo iliyofanyiwa.

بِأَنَّ رَبَّكَ أَوۡحَىٰ لَهَا ٥

6. Siku hiyo watu wataondoka kutoka kwenye kisimamo cha Hesabu kwa makundi, ili Allah Mtukufu Awaoneshe waliyoyatenda, mazuri na mabaya, na Awalipe kwayo.

يَوۡمَئِذٖ يَصۡدُرُ ٱلنَّاسُ أَشۡتَاتٗا لِّيُرَوۡاْ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٦

7. Yoyote mwenye kufanya jema hata kama ni kwa uzito wa Mdudu Chungu atayaona malipo yake Akhera.

فَمَن يَعۡمَلۡ مِثۡقَالَ ذَرَّةٍ خَيۡرٗا يَرَهُۥ ٧

8. Na yoyote mwenye kufanya baya hata kama ni kwa uzito wa Mdudu Chungu atayaona malipo yake Akhera.

وَمَن يَعۡمَلۡ مِثۡقَالَ ذَرَّةٖ شَرّٗا يَرَهُۥ ٨

## SURAYA AL-ʿĀDIYĀT

## سُورَةُ العَادِيَاتِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Allah Mtukufu Anaapa kwa farasi wenye kwenda Mbio katika njia Yake kumkabili adui, wakitoa sauti kwa kasi ya kukimbia. Haifai kwa kiumbe kuapa kwa asiyekuwa Allah Mtukufu. Kuapa kwa asiyekuwa Allah Mtukufu ni ushirikina.

وَٱلۡعَٰدِيَٰتِ ضَبۡحٗا ﴿١﴾

2. Na wenye kutoa cheche za moto kwa kwato zao ngumu wanapokimbia kwa kasi.

فَٱلۡمُورِيَٰتِ قَدۡحٗا ﴿٢﴾

3. Wenye kushambulia maadui kipindi cha asubuhi.

فَٱلۡمُغِيرَٰتِ صُبۡحٗا ﴿٣﴾

4. Wakarusha vumbi kwa mbio zao.

فَأَثَرۡنَ بِهِۦ نَقۡعٗا ﴿٤﴾

5. Wakauweka kati, kwa kuuzunguka kwa vipando vyao, mkusanyiko wa maadui.

فَوَسَطۡنَ بِهِۦ جَمۡعًا ﴿٥﴾

6. Hakika binadamu ni mkanushaji sana wa neema za Mola wake.

إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لِرَبِّهِۦ لَكَنُودٞ ﴿٦﴾

7. Na yeye anakubali ukanushaji wake.

وَإِنَّهُۥ عَلَىٰ ذَٰلِكَ لَشَهِيدٞ ﴿٧﴾

8. Na yeye ana pupa sana ya kupata mali na anaipenda sana.

وَإِنَّهُۥ لِحُبِّ ٱلۡخَيۡرِ لَشَدِيدٌ ﴿٨﴾

9. Kwani binadamu hajui linalomngojea mbele yake, pindi Allah Mtukufu Atakapowatoa wafu makaburini waende kuhesabiwa na kulipwa?

۞أَفَلَا يَعۡلَمُ إِذَا بُعۡثِرَ مَا فِي ٱلۡقُبُورِ ﴿٩﴾

10. Na yakatolewa yaliyo ndani ya vifua: mema na maovu?.

وَحُصِّلَ مَا فِي ٱلصُّدُورِ ﴿١٠﴾

11. Hakika Mola wao siku hiyo ni mwenye kuwatambua wao na mali zao hakuna chenye kufichika Kwake.

إِنَّ رَبَّهُم بِهِمۡ يَوۡمَئِذٖ لَّخَبِيرُۢ ﴿١١﴾

## SURA YA AL- QĀRI‘AH

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

1. Kiyama chenye kugonga nyoyo za watu kwa vitisho vyake.
2. Ni kitu gani hicho chenye kugonga?
3. Na ni kipi kilichokujulisha ni kipi hicho chenye kugonga?
4. Siku hiyo watu watakuwa, kwa wingi wao, kugawanyika kwao na kuzunguka kwao, ni kama panzi walioenea. Nao ni wale wanaojitupa motoni.
5. Na majabali yatakuwa ni kama pamba yenye rangi tofauti inayochambuliwa kwa mkono ikawa kama vumbi jembamba na ikamalizika.
6. Basi mwenye kuwa mizani za mema yake ni nzito, zikashinda mabaya yake.
7. Atakua kwenye maisha ya kuridhika Peponi.
8. Ama mwenye kuwa mizani za mema yake ni nyepesi na mizani za maovu yake ni nzito.
9. Makazi yake yatakuwa ni Moto wa Jahanamu.
10. Ni kipi kilichokujulisha, (ewe Mtume), ni ipi hii Jahanamu inayoitwa «*Hāwiyah*»?
11. Ni Moto unaowaka sana kutokana na vinavyochomwa ndani yake.




بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلۡقَارِعَةُ ١

مَا ٱلۡقَارِعَةُ ٢

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡقَارِعَةُ ٣

يَوۡمَ يَكُونُ ٱلنَّاسُ كَٱلۡفَرَاشِ ٱلۡمَبۡثُوثِ ٤

وَتَكُونُ ٱلۡجِبَالُ كَٱلۡعِهۡنِ ٱلۡمَنفُوشِ ٥

فَأَمَّا مَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ٦

فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ٧

وَأَمَّا مَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ٨

فَأُمُّهُۥ هَاوِيَةٞ ٩

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا هِيَهۡ ١٠

نَارٌ حَامِيَةُۢ ١١

## SURA YA AL-TAKÃTHUR

سُورَةُ التَّكَاثُرِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Kumekushughulisheni kujifakharisha na mali na watoto, mkaacha kumtii Allah Mtukufu.

أَلۡهَىٰكُمُ ٱلتَّكَاثُرُ ١

2. Kujishughulisha kwenu na hilo kumeendelea mpaka mkafariki na mkazikwa makaburini.

حَتَّىٰ زُرۡتُمُ ٱلۡمَقَابِرَ ٢

3. Sio sawa hivi mnavyofanya vya kushindana kwa wingi wa mali. kwani itawadhihirikia na mtajua kuwa Nyumba ya Akhera ni bora kwenu.

كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٣

4. Kisha eleweni kua mtaujua mwisho mbaya wa kutojishughulisha na Akhera.

ثُمَّ كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٤

5. Sio sawa hivi mnavyofanya vya kushindana kwa wingi wa mali. Lau mngejua uhakika wa adhabu mtakayoipata mngehangaika ili kuokoa nafsi zenu kutoka kwenye maangamivu.

كَلَّا لَوۡ تَعۡلَمُونَ عِلۡمَ ٱلۡيَقِينِ ٥

6. Mtauona Moto!

لَتَرَوُنَّ ٱلۡجَحِيمَ ٦

7. Kisha mtauona kwa yakini kabisa na bila shaka yoyote.

ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيۡنَ ٱلۡيَقِينِ ٧

8. Kisha mtaulizwa kuhusu kila aina za neema mlizopewa.

ثُمَّ لَتُسۡـَٔلُنَّ يَوۡمَئِذٍ عَنِ ٱلنَّعِيمِ ٨

## SURA YA AL-‘AṢR




*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Allah Mtukufu Anaapa kwa zama.

وَٱلۡعَصۡرِ ١

2. Kwamba hakika wanadamu wako kwenye hasara na maangamivu. Haifai kwa mja kuapa isipokuwa kwa Allah Mtukufu, kwani kuapa kwa asiyekuwa Allah Mtukufu ni ushirikina.

إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَفِي خُسۡرٍ ٢

3. Isipokuwa wale waliomuamini Allah Mtukufu, wakafanya amali njema, wakausiana wao kwa wao kushikamana na haki, kufanya matendo ya kumtii Allah Mtukufu na kusubiri juu yake, wao hawatakua kwenye hasara na maangamivu.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡحَقِّ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلصَّبۡرِ ٣

## SURA YA AL-HUMAZAH

سُورَةُ الهُمَزَةِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Shari na maangamivu yatampata kila mwenye kusengenya watu na kuwatia doa na kuwatusi.

وَيۡلٞ لِّكُلِّ هُمَزَةٖ لُّمَزَةٍ ١

2. Ambaye hamu yake ni kukusanya mali na kuihesabu.

ٱلَّذِي جَمَعَ مَالٗا وَعَدَّدَهُۥ ٢

3. Akidhani kuwa mali yake ambayo ameikusanya itampa dhamana ya kuishi milele duniani na kukwepa kuhesabiwa akhera.

يَحۡسَبُ أَنَّ مَالَهُۥٓ أَخۡلَدَهُۥ ٣

4. Anavyodhania sivyo. Atatiwa ndani ya Moto ambao huvunjavunja kila kinachotiwa humo.

كَلَّاۖ لَيُنۢبَذَنَّ فِي ٱلۡحُطَمَةِ ٤

5. Na nikipi kilichokujulisha (ewe Mtume), kua ni upi huo Moto unaovunjavunja?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحُطَمَةُ ٥

6. Huo ni Moto wa Allah Mtukufu uliowashwa.

نَارُ ٱللَّهِ ٱلۡمُوقَدَةُ ٦

7. Ambao kwa ukali wake hupenyeza miilini na kufika kwenye nyoyo.

ٱلَّتِي تَطَّلِعُ عَلَى ٱلۡأَفۡـِٔدَةِ ٧

8. Hakika moto huo ni wenye kufungwa na kutiwa minyororo huku watu hao wa motoni wakiwa ndani yake.

إِنَّهَا عَلَيۡهِم مُّؤۡصَدَةٞ ٨

9. Minyororo hiyo ni yenye kufungwa kwenye nguzo ndefu.

فِي عَمَدٖ مُّمَدَّدَةِۭ ٩

## SURA YA AL-FĪL

## سُورَةُ الفِيلِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Je hujui na hukusikia, (ewe Mtume), namna Alivyowafanya Mola wako watu wa ndovu: Abraha Mhebeshi na jeshi lake ambalo alikuja nalo ili kuivunja Al ka‘ba tukufu?

أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصۡحَٰبِ ٱلۡفِيلِ ١

2. Kwani hakuifanya mipango yao mibaya waliyoifanya ni yenye kuvunjika na kupita patupu?

أَلَمۡ يَجۡعَلۡ كَيۡدَهُمۡ فِي تَضۡلِيلٖ ٢

3. Na Aliwapelekea makundi ya ndege yaliyofuatana.

وَأَرۡسَلَ عَلَيۡهِمۡ طَيۡرًا أَبَابِيلَ ٣

4. Ndege hao walikua wakiwatupia vijiwe vya udongo mkavu na mgumu.

تَرۡمِيهِم بِحِجَارَةٖ مِّن سِجِّيلٖ ٤

5. Vijiwe hivyo vikawapondaponda, wakawa ni kama majani makavu yaliyoliwa na wanyama na kisha kutupwa.

فَجَعَلَهُمۡ كَعَصۡفٖ مَّأۡكُولِۭ ٥

## SURA YA QURAYSH

## سُورَةُ قُرَيْشٍ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Oneni ajabu ya mazowea ya makureishi, na amani walionayo, na kuwaendea uzuri mambo yao.

لِإِيلَٰفِ قُرَيۡشٍ ١

2. Oneni ajabu kwa kupangika na kuwepesika kwa misafara yao ya kwenda yemeni kipindi cha kusi na kwenda Shamu kipindi cha kaskazi, ili kuleta vitu wanavyohitajia, na kuwa yote hayo yamewepesishwa na Allah Mtukufu.

إِۦلَٰفِهِمۡ رِحۡلَةَ ٱلشِّتَآءِ وَٱلصَّيۡفِ ٢

3. Basi, wamshukuru na kumuabudu Bwana wa Nyumba hii ya Al Ka‘ba, ambayo kwa ajili Yake wamepewa cheo na ukarimu, na wampwekeshe na kumtakasia ibada mola wa nyumba hiyo ya Al Ka‘ba.

فَلۡيَعۡبُدُواْ رَبَّ هَٰذَا ٱلۡبَيۡتِ ٣

4. Mola ambaye Amewapa chakula wakati wa njaa kali, na akawapa amani na utulivu dhidi ya hofu iliyokua kubwa sana.

ٱلَّذِيٓ أَطۡعَمَهُم مِّن جُوعٖ وَءَامَنَهُم مِّنۡ خَوۡفِۭ ٤

## SURA YA AL-MĀ'ÛN

## سُورَةُ الماعُونِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Je, umeiona hali ya yule ambaye anakanusha kufufuliwa na kulipwa?

أَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي يُكَذِّبُ بِٱلدِّينِ ١

2. Huyo ndiye yule anayemkaripia yatima kwa nguvu, akimnyima haki zake kwa sababu ya ususuavu wa moyo wake.

فَذَٰلِكَ ٱلَّذِي يَدُعُّ ٱلۡيَتِيمَ ٢

3. Na wala hawahimizi wengine kulisha masikini. Vipi yeye mwenyewe atamlisha?

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ٣

4. Basi adhabu kali itawafikia wenye kuswali.

فَوَيۡلٞ لِّلۡمُصَلِّينَ ٤

5. Nao ni wale ambao wameghafilika na Swala zao: hawazisimamishi kama ipasavyo wala hawaziswali kwa nyakati zake.

ٱلَّذِينَ هُمۡ عَن صَلَاتِهِمۡ سَاهُونَ ٥

6. Na ambao huonyesha watu amali zao za kheri kwa njia ya ria.

ٱلَّذِينَ هُمۡ يُرَآءُونَ ٦

7. Na wanakataa kuwaazima watu vitu ambavyo hawadhuriki kwa kuviazima, kama vyombo vya kutumia, na vinginevyo. Wao hawakujifanyia wema nafsi zao kwa kumuabudu Mola wao, wala hawakuwafanyia wema viumbe Vyake.

وَيَمۡنَعُونَ ٱلۡمَاعُونَ ٧

## SURA YA AL-KAWTHAR




*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Hakika sisi tumekupa, (ewe Nabii), kheri nyingi za dunia na Akhera, miongoni mwazo ni mto wa Kauthar ulioko Peponi, ambao pembezoni mwake ni mahema ya lulu, na mchanga wake ni miski.

إِنَّآ أَعۡطَيۡنَٰكَ ٱلۡكَوۡثَرَ ١

2. Basi, mtakasie Mola wako ibada zako zote, na uchinje mnyama wako kwa ajili Yake, Peke Yake, pamoja na kutaja jina Lake.

فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَٱنۡحَرۡ ٢

3. Mwenye kukuchukia na kuyachukia uliyokuja nayo ya uongofu na nuru: ndiye itakayokatika athari yake, na yeye mwenyewe atakatikiwa na kila kheri.

إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ ٱلۡأَبۡتَرُ ٣

## SURA YA AL-KÃFIRÛN

## سُورَةُ الكَافِرُونَ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

قُلۡ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلۡكَٰفِرُونَ ١

1. Sema, (ewe Mtume), kuwaambia waliomkufuru Allah Mtukufu na Mtume wake: «Enyi wenye kumkanusha Allah Mtukufu!»

لَآ أَعۡبُدُ مَا تَعۡبُدُونَ ٢

2. Mimi siabudu mnavyoviabudu miongoni mwa masanamu na waungu wa urongo.

وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٣

3. Wala nyinyi si wenye kuabudu Mola Mmoja ninayemuabudu Ambaye ndiye Anayestahiki kuabudiwa.

وَلَآ أَنَا۠ عَابِدٞ مَّا عَبَدتُّمۡ ٤

4. Wala mimi si mwenye kuabudu mnavyoviabudu miongoni mwa masanamu na waungu wa urongo.

وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٥

5. Wala nyinyi si wenye kumuabudu ninayemuabudu mimi siku zijazo, Aya hii imeteremka juu ya watu makhsusi miongoni mwa washirikina ambao Allah Mtukufu Alijua kuwa hawataamini kabisa.

لَكُمۡ دِينُكُمۡ وَلِيَ دِينِ ٦

6. Nyinyi mna dini yenu mnayoiamini na mimi nina Dini yangu ninayo iamini na sitaki nyingine.

## SURA YA AL-NAṢR

## سُورَةُ النَّصۡرِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Utakapotimia kwako, (ewe Mtume), ushindi dhidi ya makafiri wa kikureishi na ukaikomboa *Makkah*.

إِذَا جَآءَ نَصۡرُ ٱللَّهِ وَٱلۡفَتۡحُ ١

2. Na ukaona watu wengi wanaingia kwenye Dini ya Allah Mtukufu makundi kwa makundi.

وَرَأَيۡتَ ٱلنَّاسَ يَدۡخُلُونَ فِي دِينِ ٱللَّهِ أَفۡوَاجٗا ٢

3. Yatakapotokea hayo, basi jitayarishe kukutana na Mola Wako kwa kumtakasa na kumhimidi na kumuomba msamaha kwa wingi. Kwani Yeye ni Mwingi wa kuwakubalia toba wenye kumsabihi na kumuomba msamaha, kwa kuwasamehe na kuwarehemu.

فَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ وَٱسۡتَغۡفِرۡهُۚ إِنَّهُۥ كَانَ تَوَّابَۢا ٣

## SURA YA AL-MASAD

## سُورَةُ المَسَدِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Imepata hasara mikono miwili ya Abū Lahab, na yeye mwenyewe ameangamia, kwa kumuudhi Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie). na kwa hakika ilitimia na kutokea hasara ya abû lahab.

تَبَّتۡ يَدَآ أَبِي لَهَبٖ وَتَبَّ ١

2. Haikumnufaisha mali yake na watoto wake. Kwani hivyo havitamkinga na adhabu ya Allah Mtukufu.

مَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُ مَالُهُۥ وَمَا كَسَبَ ٢

3. Ataingia kwenye Moto wenye mapande makubwa ya moto yanayochomoza kama ulimi.

سَيَصۡلَىٰ نَارٗا ذَاتَ لَهَبٖ ٣

4. Atauingia moto huo yeye na mke wake ambaye alikuwa akibeba miba na kuiweka kwenye njia anayopita Mtume, (rehema za Allah Mtukufu na amani zimshukie), ili kumuudhi.

وَٱمۡرَأَتُهُۥ حَمَّالَةَ ٱلۡحَطَبِ ٤

5. Kwenye shingo yake patakuwa na kamba imara atabebewa nayo kwenye Moto wa Jahanamu, kisha atarushwa nayo mpaka chini.

فِي جِيدِهَا حَبۡلٞ مِّن مَّسَدِۭ ٥

## SURA YA AL-IKHLÃS




*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Sema, (ewe Mtume), «Yeye Ndiye Allah Mtukufu Aliyepwekeka kwa ustahiki wa kuabudiwa, uumbaji na utakatifu wa Majina na sifa zake, Asiye na mshirika katika hayo».

قُلۡ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ١

2. Allah Mtukufu Peke Yake Ndiye Mwenye kukusudiwa na viumbe katika kutaka kukidhiwa haja zao.

ٱللَّهُ ٱلصَّمَدُ ٢

3. Hana mtoto wala wazazi wala mke.

لَمۡ يَلِدۡ وَلَمۡ يُولَدۡ ٣

4. Wala hakuna yoyote katika viumbe Vyake mwenye kufanana wala kushabihiyana naye katika Majina Yake, Sifa Zake na vitendo Vyake.

وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ كُفُوًا أَحَدُۢ ٤

## SURA YA AL-FALAQ

## سُورَةُ الفَلَقِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Sema, (ewe Mtume), «Najilinda na kutaka hifadhi kwa muumbaji wa asubuhi».

قُلۡ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلۡفَلَقِ ١

2. Kutokana na shari ya viumbe na maudhi yao.

مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ٢

3. Na kutokana na shari ya usiku wenye giza kubwa uingiapo na ujikitapo, na kutokana na shari na maudhi mbalimbali yaliyomo ndani yake.

وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ٣

4. Na kutokana na shari za wchawi wenye kupuliza kwenye mafundo wanayoyafunga kwa lengo la kuroga.

وَمِن شَرِّ ٱلنَّفَّٰثَٰتِ فِي ٱلۡعُقَدِ ٤

5. Na kutokana na shari za hasidi mwenye kuchukia watu, anapowahusudu na kuwadhuru, kwa kutaka neema za Allah Mtukufu alizowaneemesha ziwaondokee.

وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ٥

## SURA YA AL-NÃS

## سُورَةُ النَّاسِ

*Kwa jina la Allah mwingi wa rehema Mwenye kurehemu.*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Sema, (ewe Mtume), «Ninajilinda na kutaka hifadhi kwa mlezi wa watu, Mwenye uwezo, Peke Yake, wa kuzizuia shari za shetani».

قُلۡ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلنَّاسِ ١

2. Mfalme wa watu, Mwenye kuendesha mambo yao yote Anavyotaka, Aliye mkwasi wa kutowahitajia.

مَلِكِ ٱلنَّاسِ ٢

3. Mola wa watu, Ambaye hapana mwenye kuabudiwa kwa haki isipokuwa Yeye.

إِلَٰهِ ٱلنَّاسِ ٣

4. Najilinda kwake kutokana na maudhi ya shetani ambaye huwatia watu wasiwasi pale wanapoghafilika kumtaja Allah, na hujificha pale wanapomtaja Allah Mtukufu.

مِن شَرِّ ٱلۡوَسۡوَاسِ ٱلۡخَنَّاسِ ٤

5. Mwenye kupenyeza shari na shaka kwenye vifua vya watu.

ٱلَّذِي يُوَسۡوِسُ فِي صُدُورِ ٱلنَّاسِ ٥

6. Miongoni mwa mashetani wa kijini na kibinadamu.

مِنَ ٱلۡجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ ٦



**Mpangilio wa majina ya Sura na kubainisha zilizoteremka Makka na Madina**

| Namba | Sura | Ukurasa | Kushuka | السورة |
|---|---|---|---|---|
| 28 | Al-Qaṣaṣ | 941 | Makka | سورة القصص |
| 29 | Al-´Ankabūt | 964 | Makka | سورة العنكبوت |
| 30 | Al-Rūm | 984 | Makka | سورة الروم |
| 31 | Luqmān | 1001 | Makka | سورة لقمان |
| 32 | Al-Sajdah | 1011 | Makka | سورة السجدة |
| 33 | Al-Aḥzāb | 1019 | Madina | سورة الأحزاب |
| 34 | Saba’ | 1044 | Makka | سورة سبإ |
| 35 | Fāṭir | 1061 | Makka | سورة فاطر |
| 36 | Yāsĭn | 1075 | Makka | سورة يسٓ |
| 37 | Al-Ṣāffāt | 1090 | Makka | سورة الصافات |
| 38 | Ṣād | 1111 | Makka | سورة ص |
| 39 | Al-Zumar | 1126 | Makka | سورة الزمر |
| 40 | Ghāfir | 1150 | Makka | سورة غافر |
| 41 | Fuṣṣilat | 1173 | Makka | سورة فصّلت |
| 42 | Al-Shūră | 1189 | Makka | سورة الشورى |
| 43 | Al-Zukhruf | 1206 | Makka | سورة الزخرف |
| 44 | Al-Dukhăn | 1225 | Makka | سورة الدخان |
| 45 | Al-Jăthiyah | 1234 | Makka | سورة الجاثية |
| 46 | Al-Aḥqāf | 1244 | Makka | سورة الأحقاف |
| 47 | Muḥammad | 1255 | Madina | سورة محمد |
| 48 | Al-Fat’ḥ | 1266 | Madina | سورة الفتح |
| 49 | Al-Ḥujurāt | 1278 | Madina | سورة الحجرات |
| 50 | Qāf | 1285 | Makka | سورة قٓ |
| 51 | Al-Dhāriyāt | 1293 | Makka | سورة الذاريات |
| 52 | Al-Ṭūr | 1302 | Makka | سورة الطور |
| 53 | Al-Najm | 1309 | Makka | سورة النجم |
| 54 | Al-Qamar | 1318 | Makka | سورة القمر |
| 55 | Al-Raḥmān | 1327 | Madina | سورة الرحمٰن |
| 56 | Al-Wāqiʿah | 1336 | Makka | سورة الواقعة |

| Namba | Sura | Ukurasa | Kushuka | السورة |
|---|---|---|---|---|
| 57 | Al-Ḥadīd | 1345 | Madina | سورة الحديد |
| 58 | Al-Mujādilah | 1355 | Madina | سورة المجادلة |
| 59 | Al-Ḥashr | 1364 | Madina | سورة الحشر |
| 60 | Al-Mumtaḥanah | 1373 | Madina | سورة الممتحنة |
| 61 | Al-Ṣaff | 1379 | Madina | سورة الصف |
| 62 | Al-Jumuʿah | 1383 | Madina | سورة الجمعة |
| 63 | Al-Munāfiqūn | 1387 | Madina | سورة المنافقون |
| 64 | Al-Taghābun | 1391 | Madina | سورة التغابن |
| 65 | Al-Ṭalāq | 1397 | Madina | سورة الطلاق |
| 66 | Al-Taḥrīm | 1402 | Madina | سورة التحريم |
| 67 | Al-Mulk | 1407 | Makka | سورة الملك |
| 68 | Al-Qalam | 1414 | Makka | سورة القلم |
| 69 | Al-Ḥāqqah | 1422 | Makka | سورة الحاقة |
| 70 | Al-Maʿārij | 1428 | Makka | سورة المعارج |
| 71 | Nûḥ | 1433 | Makka | سورة نوح |
| 72 | Al-Jinn | 1438 | Makka | سورة الجن |
| 73 | Al-Muzammil | 1444 | Makka | سورة المزمل |
| 74 | Al-Muddaththir | 1448 | Makka | سورة المدثر |
| 75 | Al-Qiyāmah | 1455 | Makka | سورة القيامة |
| 76 | Al-Insān | 1459 | Madina | سورة الإنسان |
| 77 | Al-Mursalāt | 1464 | Makka | سورة المرسلات |
| 78 | Al-Naba | 1470 | Makka | سورة النبإ |
| 79 | Al-Nāziʿāt | 1474 | Makka | سورة النازعات |
| 80 | ʿAbasa | 1479 | Makka | سورة عبس |
| 81 | Al-Takwīr | 1483 | Makka | سورة التكوير |
| 82 | Al-Infiṭār | 1486 | Makka | سورة الانفطار |
| 83 | Al-Muṭaffifīn | 1488 | Makka | سورة المطففين |
| 84 | Al-Inshiqāq | 1492 | Makka | سورة الانشقاق |
| 85 | Al-Burûj | 1495 | Makka | سورة البروج |

| Namba | Sura | Ukurasa | Kushuka | السورة |
|---|---|---|---|---|
| 86 | Al-Ţãriq | 1498 | Makka | سورة الطارق |
| 87 | Al-A‘lã | 1500 | Makka | سورة الأعلى |
| 88 | Al-Ghãshiyah | 1502 | Makka | سورة الغاشية |
| 89 | Al-Fajr | 1504 | Makka | سورة الفجر |
| 90 | Al-Balad | 1507 | Makka | سورة البلد |
| 91 | Al-Shams | 1509 | Makka | سورة الشمس |
| 92 | Al-Layl | 1511 | Makka | سورة الليل |
| 93 | Al-Ḍuḥā | 1513 | Makka | سورة الضحى |
| 94 | Al-Sharḥ | 1515 | Makka | سورة الشرح |
| 95 | Al-Tĩn | 1516 | Makka | سورة التين |
| 96 | Al-ʿAlaq | 1517 | Makka | سورة العلق |
| 97 | Al-Qadr | 1519 | Makka | سورة القدر |
| 98 | Al-Bayyinah | 1520 | Madina | سورة البينة |
| 99 | Al-Zalzalah | 1522 | Madina | سورة الزلزلة |
| 100 | Al-ʿÃdiyãt | 1523 | Makka | سورة العاديات |
| 101 | Al-Qãri‘ah | 1524 | Makka | سورة القارعة |
| 102 | Al-Takãthur | 1525 | Makka | سورة التكاثر |
| 103 | Al-‘Aṣr | 1526 | Makka | سورة العصر |
| 104 | Al-Humazah | 1527 | Makka | سورة الهمزة |
| 105 | Al-Fīl | 1528 | Makka | سورة الفيل |
| 106 | Quraysh | 1529 | Makka | سورة قريش |
| 107 | Al-Mā‘ûn | 1530 | Makka | سورة الماعون |
| 108 | Al-Kawthar | 1531 | Makka | سورة الكوثر |
| 109 | Al-Kãfirûn | 1532 | Makka | سورة الكافرون |
| 110 | Al-Naṣr | 1533 | Madina | سورة النصر |
| 111 | Al-Masad | 1534 | Makka | سورة المسد |
| 112 | Al-Ikhlãs | 1535 | Makka | سورة الإخلاص |
| 113 | Al-Falaq | 1536 | Makka | سورة الفلق |
| 114 | Al-Nãs | 1537 | Makka | سورة الناس |

إنّ وزارة الشؤون الإسلامية والدعوة والإرشاد

في المملكة العربية السعودية

المشرفة على

مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف

في المدينة المنورة

إذ يسرها أن يصدر المجمع هذه الطبعة من

ترجمة معاني القرآن الكريم

إلى اللغة السواحلية

تسأل الله أن ينفع بها الناس

وأن يجزي

خادم الحرمين الشريفين الملك سلمان بن عبدالعزيز آل سعود

أحسن الجزاء على جهوده العظيمة في نشر كتاب الله الكريم

والله ولي التوفيق

Wizara ya mambo ya Kiislamu na Da'awa na maelekezo,
ya Saud Arabia-ambayo ndio inayosimamia kiwanda cha
Mfalme Fahad cha kuchapa Misahafu kilichopo Madina- inayofuraha
ya kiwanda hiki kutoa hii chapa ya Qur'ani Tukufu na Tafsiri ya
maana yake kwenye lugha ya Kiswahili.

Na inamuomba ALLA awanufaishe watu kwayo,na amlipe
malipo mema zaidi:

Mtumishi wa Misikiti miwili Mitakatifu Mfalme Salmaan Bin
'Abdul'aziiz Aal Su'ud, kwa juhudi zake kubwa katika kueneza
Kitabu cha ALLA Kitukufu.

Na ALLA ndiye mwenye kutia Taufiiq.




حقوق الطبع محفوظة
لمجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف

---

ص.ب ٦٢٦٢ - المدينة المنورة

www.qurancomplex.gov.sa
contact@qurancomplex.gov.sa




Haki ya kuchapa

**Msahafu huu imehifadhiwa na kiwanda cha Mfalme Fahad cha kuchapa Misahafu Mitukufu**

---

P.O. BOX: 6262.
Al-Madiinatu Al-Munawwara
www.qurancomplex.gov.sa
contact@qurancomplex.gov.sa

**ⓒ مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف، ١٤٤١هـ**

فهرسة مكتبة الملك فهد الوطنية أثناء النشر

مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف

**ترجمة معاني القرآن الكريم إلى اللغة السواحلية. / مجمع** الملك فهد لطباعة المصحف الشريف - المدينة المنورة، ١٤٤١هـ

١٥٦٨ص؛ ١٤×٢١سم

**ردمك: ٩٧٨-٦٠٣-٨١٨٧-٩١-٣**

١- القرآن - ترجمة - اللغة السواحلية أ. العنوان

ديوي ٢٢١,٤ ١٤٤١/١٩٤٩

**رقم الإيداع: ١٤٤١/١٩٤٩**

**ردمك: ٩٧٨-٦٠٣-٨١٨٧-٩١-٣**






(٤٠٠٠/د ٢١) (٠٢) (٠١) ردمك: ٩٧٨-٦٠٣-٨١٨٧-٩١-٣